# சென்னிமலை வரலாறு

ஆசிரியர்

புலவர் செ. இராசு எம்.ஏ., பிஎச்.டி.,

முன்னாள் தலைவர்

கல்வெட்டு - தொல்லியல் துறை

தமிழ்ப் பல்கலைக்கழகம், தஞ்சாவூர்.

வெளியீடு

கொங்கு ஆய்வு மையம்

ஈரோடு 638 011.

# நூல் குறிப்பு

மதிப்பிற்குரிய **URC. கனகசபாபதி B.A.,**
தலைவர், URC குழும நிறுவனங்கள், ஈரோடு
அவர்கள் விரும்பியவண்ணம் அவர்கள் ஆதரவில் இந்நூல்
வெளியிடப் பெறுகிறது.

| | | |
|---|---|---|
| நூல் பெயர் | : | **சென்னிமலை வரலாறு** |
| நூல் பொருள் | : | வரலாறு |
| ஆசிரியர் | : | புலவர் **செ. இராசு** |
| மொழி | : | தமிழ் |
| நூல் உரிமை | : | ஆசிரியர்க்கு |
| முதல் பதிப்பு | : | 2014 |
| நூலின் அளவு | : | 11 செ.மீ. X 18 செ.மீ. |
| பக்கங்கள் | : | 312 |
| அச்சு எழுத்து | : | 11 புள்ளி |
| விலை | : | ரூ.150/- |
| நூல் கிடைக்குமிடம் | : | 1. கொங்கு ஆய்வு மையம், 58/2, பாலக்காட்டுத் தோட்டம், புதிய ஆசிரியர் குடியிருப்பு வழி ஈரோடு - 638 011. 0424 - 2262664; 9500938384 |
| | | 2. நல்லாசிரியர் மு. சண்முகசுந்தரம் ஆதிநாராயணப் பெருமாள் கோயில் தெரு, மேலப்பாளையம், சென்னிமலை - 638 051. 9842451257 |
| நூல் & அட்டை வடிவமைப்பு | : | வாழ்க வளமுடன் ஆப்செட் பிரிண்டர்ஸ் பிரைவேட் லிமிடெட் 29 நாச்சியப்பா வீதி II ஈரோடு - 638 001. போன் : 0424-2258511, 2258522 |


**ஆ. இராமசாமி,** எம்.ஏ., எம்.எட்.,
தலைவர், கலாஞான சங்கம்,
சென்னிமலை.

# அணிந்துரை

''**செ**ன்னிமலை வரலாறு'' என்னும் இந்நூல் என் அருமைத் தம்பி புலவர் செ. இராசு எம்.ஏ., பி.எச்டி., அவர்களால் வெளியிடப் படுகிறது. நூலாசிரியர் புலவர் செ. இராசு எம்.ஏ., பி.எச்டி., அவர்களைக் கடந்த 60 ஆண்டுகளாக நான் நன்கறிவேன். புலவர் மாணவராகப் பயிலும் காலத்திலிருந்தே அயராத உழைப்பும், ஆழ்ந்த புலமையும், வரலாற்றுணர்வும் உடையவராய்த் திகழ்ந்து தன் முயற்சியால், தகுதியால் படிப்படியாக உயர்ந்து தஞ்சைப் பல்கலைக் கழகத்தில் கல்வெட்டு - தொல்லியல் துறையின் தலைவராகச் செம்மாந்த முறையில் பணியாற்றி முதிர்ச்சியுற்றவர்.

செப்பேடுகள், ஓலைச் சுவடிகள், கல்வெட்டுகள் இவைகளை ஆய்ந்து முடிவெடுப்பதில் மிக வல்லுநர். அவர்தம் நுண்மாண் நுழைபுலம், அஃகி அகன்ற அறிவு, பரந்து பட்ட நூற்புலமை, மதிநுட்பம், உலகியல் அறிவு இவை வியக்கத்தக்கதாகும். இவை களின் வெளிப்பாடாகவே இந்நூல் வெளிவருகிறது.

31 அரிய தலைப்புகளில் அமைந்துள்ள இந்நூல் கொண்டு வருதற்கு அவர் மேற்கொண்ட கள ஆய்வுகள், சான்றோர்கள் சந்திப்பு, அரிய புகைப் படங்கள், சிவாச்சாரியார்கள் சந்திப்பு, சென்னிமலை பற்றி வெளியான நூல்களைப் படித்தறிதல் இவற்றிற்காக அவர் எடுத்துக் கொண்ட உழைப்பை என்னால் கற்பனை கூடச் செய்து பார்க்க முடியவில்லை. ''செய்வன திருந்தச் செய்'' என்பதற்கு இந்நூல் சிறந்த எடுத்துக்காட்டாகும். தன் உடல் தளர்வடைந்து சரிவர நடக்க முடியாத நிலையிலும், நூல் வெளியிடும் முயற்சியில் தளர்வடையாத அவர்தம் உள்ளத்து எழுச்சியை எண்ணி வியப்படைகிறேன்.

சென்னிமலைத் திருக்கோயில்களையும், அதன் அருமை பெருமைகளையும், அரிய புகைப்படங்களுடன் அவர் விளக்கிக் கூறும் போது எனக்கு அந்தத் திருக்கோயில்களை நேரில் சென்று வழிபட்டு வந்த மன நிறைவு உண்டாகின்றது.

மூர்த்தி, தலம், தீர்த்தம் இவற்றால் சிறந்து விளங்கும் சென்னிமலையின் ஏற்றம் இந்நூலில் தெளிவாகிறது. 'அழகின் அற்புதம்' எனப் போற்றப்படும் சென்னிமலை முருகன் அருள் திருவிளையாடல்கள் அளப்பரியன.

செங்கத்துறைப் பூசாரியாரிடம் முருகன் நிகழ்த்திய அதிசயங்கள், அற்புதங்கள் அநேகம். சுந்தரரும் ஆரூர்ப் பெருமானும் போலவே இவர்கள் இருவரும் இருந்தனர்.

கோயில் திருப்பணி முடிந்து கும்பாபிஷேகம் செய்ய அன்றைய சிவாச்சாரியார்கள் பஞ்சாங்கத்தைப் பார்த்து நாள் குறித்த போது பூசாரியார் கனவில் முருகன் தோன்றி சரியான நாள், நேரம் இவற்றைக் கூற, அதன்படியே குருக்களும் மாற்றியமைத்துக் கொண்டமை சிறப்பானதாகும்.

குப்பாபிஷேகத்தன்று பக்த கோடிகள் மிகப் பலர் வந்து கூடிய தால் அமைக்கப்பட்ட உணவு குறைந்து வருவதைக் கண்டு பூசாரியார் முருகன் சன்னதியில் உள்ள வேலை எடுத்து வந்து சோற்றுத் திரளில் குத்தி 'வேல் சாய்க்குமே தவிர சாயாது' என்று கூறினாராம். அதன் பிறகு ஆயிரக்கணக்கான பக்தர்கள் உண்டும் உணவு குறையாமல் பெருகி வந்தது. என்னே அதிசயம்!

காணாச்சுனைக்கு 'நிழல் காணாச் சுனை' என்று பெரும்புலவர் வே.ரா. தெய்வசிகாமணிக் கவுண்டர் ஐயா விளக்கம் கூறினார். தண்ணீரில் நம் நிழல் தென்படுவது இயல்பு. ஆனால் காணாச்சுனை யில் தண்ணீர் இருக்கும். நாம் அச்சுனையைக் குனிந்து பார்த்தாலும் நம் நிழல் தெரியாது. அப்படிப்பட்ட சுனை 'காணாச்சுனை'' என்பர்.

பக்தர்கள் நல்ல வெயில் காலத்தில் கூட மலையை வலம் வருவர். அவ்வாறு பக்தி சிரத்தையுடன் வலம் வரும் போது நாக்கு



வறட்சியடைந்து மயங்கிக் கீழே விழுவதும் உண்டு. விழுந்த இடத்தில் அவர் கண்ணுக்கு மட்டும் தெரிகிற மாதிரி ஒரு சிறு குழியில் தண்ணீர் இருக்கும். அதைக் கைகளில் வாரிக் குடித்துத் தாகம் தீர்வர். அவர்களேகூடச் சற்று நேரம் கழித்துப் பார்த்தால் தண்ணீர் இருக்காது. இதுதான் காணாச் சுனையின் மகிமை என்றும் கூறுவர்.

சென்னிமலையின் சிறப்புக்களைக் கடலில் முத்து எடுப்பது போலவும், சுரங்கத்தில் பொன் எடுப்பது போலவும் அரிதின் முயன்று இந்நூலில் புலவர் இராசு அவர்கள் வழங்கியுள்ளார்கள். அவர்தம் அரிய முயற்சியால் தோன்றிய இந்நூலின் சிறப்பை விரிக்கின் பெருகும்; சுருக்கின் எஞ்சும். அவர்தம் உரைநடை மிகவும் எளிதாகக் கருத்துக்களை முன்னிறுத்திக் காட்டுகிறது.

சமயம், சமுதாயம், இலக்கியம், வாழ்வியல் இவற்றை வகைப் படுத்திக் காட்டும் இந்நூல் குறைந்தபட்சம் கொங்கு நாட்டு மக்கள் ஒவ்வொருவர் கைகளிலும் இருக்க வேண்டும். 'கைம்மாறு வேண்டாத கடப்பாடுடைய ஆசிரியர்க்கு நாம் செய்யும் கைம்மாறு இதுவாக இருக்க வேண்டுமாக!.

சென்னை, அன்புடன்,

20.12.2014. வித்துவான், சைவப்புலவர்,

**ஆ. இராமசாமி,** எம்.ஏ., எம்.எட்.,
மேனாள் தமிழாசிரியர், தலைமையாசிரியர்,
கொமரப்பா செங்குந்தர் மேனிலைப்பள்ளி,
சென்னிமலை.

# முன்னுரை

சென்னிமலை! ...... சிரகிரி, சிகரகிரி, புட்பகிரி, மகுடகிரி, கனககிரி, சிவகிரி எனப் பல பெயரிட்டு அழைத்தாலும் மக்கள் வழக்கு சென்னிமலை! . ''சென்னி'' என்ற சிறப்புப் பெயருடைய சோழன் திருப்பணிகள் செய்ததால் 'சென்னிமலை' ஆயிற்றென்றும், உலக மலைகளில் எல்லாம் தலைமையான மலையானதால் 'சென்னிமலை' ஆயிற்றென்றும் கூறுவர். மலையின் பெயரே மலை சார்ந்த ஊருக்கும் ஆனது.

சமயப் பெருமையும், வரலாற்றுச் சிறப்பும், இலக்கியப் புகழும் உடைய இம்மலை கொங்கு நாட்டுக் குன்றுதோறாடல் தலங்களில் தலைமையானது. 32 ஊர்களைக் கொண்ட பழம் பூந்துறை நாட்டின் பொதுத் தலம்.

உலக முருக பக்தர்கள் விரும்பிப் பாராயணம் செய்யும் 'கந்தர் சஷ்டி கவசம்' அரங்கேறிய தலமும், அருணகிரி நாதர் திருப்புகழ் பாடி முருகப் பெருமானிடம் படிக்காசு பெற்ற தலமும் இதுதான்.

மகான் புண்ணாக்குச் சித்தர் தவமிருந்து அடக்கம் ஆன தலமும், மலையின் மகிமை உணர்ந்து தலபுராணம் பாடி திருப்பணி செய்த சரவணமாமுனிவர் அருள்பெற்ற தலமும், பிற்காலத்தில் பல அருளாடிகள், நிலத் தம்பிரான், செங்கத்துறைத் தம்பிரான், வேளாளத் தம்பிரான் போன்ற முருகன் அருள்பெற்ற அருளாளர் பலர் இறைபணி செய்த தலமும் இதுதான்.

தைப்பூசம், பங்குனி உத்திரத் தேர்த்திருவிழாக்களில் பல்லாயிரக் கணக்கான அடியார்கள் கூடி வழிபடுவது மட்டுமல்ல, விரும்பி ஆலயத் திருப்பணிகள் மேற்கொள்வதும் இத்தலம்தான். சமய, மொழி அமைப்புக்கள் பல அரும்பணியாற்றுவது இத்தலத்தின் தனிச் சிறப்பு.



கொடி காத்து இன்னுயிர் நீத்த தியாகச் செம்மல் குமரனும், இந்தியாவெங்கும் சைவச் செங்கோல் நடாத்திய சைவத்திரு ஈசான சிவாச்சாரியாரும் தோன்றிய மண் இது.

உலகமெங்கும் கைத்தறிக் கலைப் பொருட்கள் பெரும்புகழ் பெற அதன் புதுமை வளர்ச்சிக்குக் காரணமான கைத்தறிக் காவலர் பத்மஸ்ரீ எம்.பி. நாச்சிமுத்து முதலியார் தோன்றிய தலமும் இதுவே.

சீரும் சிறப்புடன் பன்முக மாட்சிகள் கொண்ட சென்னிமலைக்குச் சுருக்கமான வரலாறு கூட இல்லை. மலைத்தல வரலாற்றுச் சுருக்கம் மட்டும் தேவஸ்தானம் சிறப்பாக வெளியிட்டுள்ளது.

இக்குறையறிந்து மேற்கொண்ட சிறு முயற்சியே இந்நூல். பிற்காலத்தில் ஆர்வலர்கள் விரிவான வரலாறு எழுத இந்நூல் ஓரளவு துணை புரியும்.

இந்நூலில் இலக்கியங்களில் சென்னிமலை பெற்ற இடம், கோயில் உருவாக்கியோர், மலை மகிமைகள், தீர்த்தங்கள், ஆலய வளர்ச்சி, விழாக்கள், கோயில் நிர்வாகம், உள்ளூர்க் கோயில்கள், ஊர் நிர்வாகம், தல அருளாளர்கள், அவதரித்த பெருமக்கள், சிவமறையோர், புலவர்கள் தந்த இலக்கியக் கொடை, வெளிநாட்டவர் குறிப்பு, கல்வெட்டு, செப்பேடு, சுவடிகள் பற்றிய விவரங்கள் இயன்றவரை விரிவாகத் தர முயற்சி மேற்கொள்ளப்பட்டுள்ளது.

பிடாரியூர்த் தொடர்பும், பூந்துறை நாட்டார் (பூந்துறை வெள்ளோடு, நசியனூர், எழுமாத்தூர் நாட்டார்) உரிமையும் தொடர்பும் இலக்கிய வரலாற்றுச் சான்றுகளுடன் தரப்பட்டுள்ளன. அரிய புகைப் படங்களும் (சில பழமையானவை) இடம் பெற்றுள்ளன.

சென்னிமலையாண்டவர், செங்கத்துறைத் தம்பிரான் சுவாமிகள், வேளாளத் தம்பிரான் சுவாமிகள் ஆகியோரை வணங்கி, வேளாளத் தம்பிரான் சுவாமிகள் வழியினரும், வேட்டுவபாளையம் வேளாளத் தம்பிரான் மடத்து திருமிகு. சின்னப்பூசாரியார் பொன்னுசாமி வேளாளத் தம்பிரான் சுவாமிகளிடம் ஆசி பெற்று வரலாற்றுப் பணி மேற்கொள்ளப் பட்டது.

சென்னிமலைப் பெரும்புலவர் சு. சேனாபதி அவர்களைப் பவானி சென்று சந்தித்து சில அறிவுரைகள் பெறப்பட்டது.

இந்நூல் உருவாகப் பலர் பல வகைகளில் செய்த பேருதவிகள் என்றும் நெஞ்சில் நிலைத்திருக்கும்.

கிடைத்தற்கரிய நூல்கள், படங்கள், தேவைப்படும் போதெல்லாம் செய்திகள் உதவியவர்கள் மேலப்பாளையம் நல்லாசிரியர் மு.சண்முகசுந்தரம், அவர்கள் திருமகனார் திரு. எம்.எஸ். விவேகானந்தன் ஆகியோர்.

சென்னிமலைக் கோயில் முன்னாள் நிர்வாக அலுவலர் திரு. சி.எஸ். சுப்பிரமணியம் அவர்கள் மகன் திரு. எஸ். ஜெகந்நாதன், அவர் இளவல் திரு. எஸ்.பி. சக்திவேல் ஆகியோர் பல அரிய குறிப்புகள் வழங்கினர்.

சென்னிமலைக் கோயிலில் நான்கு தலைமுறை தொடர்புடைய குடும்ப அன்பர் ஈங்கூர் திரு. ஆர்.கே.எஸ். தண்டபாணி அவர்கள் வேளாளத் தம்பிரான் தொடர்பான ஆவணங்கள் அளித்தார்.

என் கெழுதகை நண்பர்கள் திரு. சு. வேலுசாமி, திரு. ப.க. பொன்னுசாமி ஆகியோர் செங்கத்துறை சென்று சேகரித்த பல செய்திகள், படங்கள் மிகவும் உதவின.

வேளாளத் தம்பிரான் சுவாமிகள் வழியினரான திரு. வேணுகோபால் அவர்கள் சில அரிய தகவல்கள் அளித்தார்.

சென்னிமலை மூத்த சிவமறையோர் திரு. குழந்தை சுப்பிரமணியக் குருக்கள் பல அரிய செய்திகள் அளித்து உதவினார்.

பல ஆண்டுகட்கு முன்பே 'சென்னிமலை வரலாறு' எழுத வேண்டும் என விருப்பம் தெரிவித்தவர் திரு. என்.டி. கண்ணுசாமி அவர்கள்.

திரு. ஆர். வெங்கடாசலம், திரு. கே.டி. கொற்றவேல் ஆகியோர் பழைய குடமுழுக்கு விழா அழைப்பிதழ்கள், திருப்பணிக் கல்வெட்டுப் படங்கள் தந்து உதவினர்.



''அண்ணா! நமது வெள்ளோடு தொடர்பான செய்திகளை மறவாமல் சேருங்கள்'' என்று அன்புக் கட்டளையிட்டவர்கள் திரு. ஆர்.பி. பெரியசாமி அவர்கள்.

உலகபுரம் தொடர்பான அரிய செய்திகளை வழக்கறிஞர் திருமலை அவர்கள் கூறினார்கள்.

திருவாளர்கள் சி. பழனிசாமி, ஆர். தட்சிணாமூர்த்தி ஆகியோர் விரைந்து எழுத ஊக்குவித்தனர்.

சென்னிமலை ஜனனி புகைப்பட நிலைய உரிமையாளர் திரு. கோபி அவர்கள் தம்மிடம் உள்ள படங்களை உதவியதுடன் பல புதிய படங்களையும் அன்புடன் எடுத்து உதவினார்.

வேளாளர் மகளிர் கல்லூரி வரலாற்றுத் துறையில் திருமதி. என்.பி. சரோஜா அவர்கள் எம்.ஃபில் பட்டத்திற்கு 'சென்னிமலை வரலாறு' என்ற ஆய்வேடு அளித்தார்கள். அதனைக் கல்லூரி முதல்வர் மூலம் வரலாற்றுத் துறையினர் அன்புடன் உதவினர். ஈரோடு சிக்கய்ய நாயக்கர் கல்லூரி தமிழ்த்துறை விரிவுரையாளர் முனைவர் கு. சிவமணி அவர்கள் சென்னிமலைத் தல புராணம் அளித்து உதவினார்.

''சென்டெக்ஸ்'' நிறுவனத்தார் பத்மஸ்ரீ எம்.பி. நாச்சிமுத்து முதலியார் படம் கொடுத்து உதவினர்.

சென்னிமலைக் கோயில் தமிழ்ப் புலவர் செ. அறிவு, கவிஞர். சிவசுப்பிரமணியம் சில தகவல்கள் அளித்துதவினர்.

கள ஆய்வில் உடன் வந்து உதவியவர் என் பயணப் பாதுகாவலர் திரு. எம். மாதேஷ் அவர்கள்.

சென்னிமலை வரலாறு எழுதுவதை ஆர்வமுடன் ஊக்கப் படுத்தியவர்கள் என் குடும்பத்தினர்.

அவ்வப்போது பல சேர்க்கைகள் அளிப்பினும் அன்புடன் சேர்த்து உதவி நூலைச் சிறந்த முறையில் மிக விரைவில் அச்சிட்டு உதவியவர்கள் ஈரோடு ''வாழ்க வளமுடன்'' அச்சகத்தார்.

மேற்கண்ட அனைவருக்கும் என் நெஞ்சார்ந்த நன்றி உரியது.

இந்நூலுக்குச் சிறப்பானதோர் அணிந்துரை தந்து என் பணியைப் பலப்படப் பாராட்டிய சைவப் புலவர் ஆ. இராமசாமி அவர்கட்கு என் நன்றி உரியதாகுக.

ஈரோடு URC நிறுவனம் "FIVE P VENTURES" என்ற அமைப்பின் மூலம் சென்னிமலை கைத்தறி ஜவுளித் திறனைப் பாதுகாத்து, பண்படுத்தி, மேம்படுத்தும் ஒரு மிகப் பெரிய பணியை முன்னின்று செய்து வருவது இந்தக் கொங்கு மண்டலமே நன்றியுடன் நினைவு கூற வேண்டிய ஒன்றாகும். இதன் மூலம் நேற்றைய தலைமுறை விட்டுச் சென்ற ஜவுளித் தொழில்நுட்பத்தின் பாரம்பரியத்தை, இன்றைய தலைமுறை மூலம் செம்மைப்படுத்தி நாளைய தலைமுறை பயன்படுத்தும் வண்ணம் ஒரு மிகப் பெரிய சமூக, பொருளாதார மாற்றத்தை ஏற்படுத்தி வருகிறார்கள்.

அத்தகு நிறுவனத்தார் இந்த வரலாற்று நூலைப் பதிப்பிக்க உதவியது போற்றத்தக்கதாகும். திருவாளர்கள் URC கனகசபாபதி, URC தேவராஜ் ஆகியோருக்கு நெஞ்சார்ந்த நன்றியைத் தெரிவித்துக் கொள்கிறேன்.

சென்னிமலை மக்கள் மட்டுமல்ல, கொங்குப் பெருமக்கள், வரலாற்று ஆர்வலர்கள் அனைவரும் இந்நூலை வரவேற்க வேண்டு கிறேன். நன்றி.

ஈரோடு, அன்பன்
01.12.2014. செ. இராசு



# சிரகிரி வேலவன் சீக்கிரம் வருக



**சென்னிமலை ஆண்டவர்**

சிவனருள் மைந்த னான
சிரகிரி வேலர் பாதம்
தவறாமல் ஓதி நித்தம்
தயவுடன் பணிகு வோமே.

# காணிக்கை



சென்னிமலையாண்டவர் அருள் பெற்ற
சின்ன வேட்டுவபாளையம்
பூசாரி வேளாளத் தம்பிரான் சுவாமிகளின்
பொன்னார் திருவடிக் கமலங்கட்கு

# பொருளடக்கம்

# 1. சென்னிமலை

மலையும் மலை சார்ந்த இடமும் குறிஞ்சி எனப்படும். கொங்கு நாட்டில் மலைகள் மிகுதி. கொங்கு நாட்டைச் சுற்றிலும் இயற்கை அரண்போல மலைகளும், மலைத் தொடர்களும் சூழ்ந்துள்ளன. கொங்கு நாட்டை 'மலை மண்டலம்', 'மலை நாடு' என்றும் கூறுவர்.

**மலைத் தொகுப்பில் சென்னிமலை**

கொங்கு நாட்டு மலைகளைத் தொகுத்துக் கூறும் இடங்களிலும், பூந்துறை நாட்டு மலைகளைத் தொகுத்துக் கூறும் இடங்களிலும் சென்னிமலை தவறாமல் சிறப்பிடம் பெறுகிறது.

> ''கொல்லியும் வைகை அலைவாய் பழனிபொற் கொங்கணவர்
> வில்லியும் ஓதி வராகம் தலைமலை வெண்ணெய்மலை
> அல்லியை சென்னி கிரிகஞ்சம் வெள்ளி அரவகிரி
> வல்லியும் வாளை மலைசூழ் வதும்கொங்கு மண்டலமே''

என்பது கார்மேகக் கவிஞரின் கொங்கு மண்டல சதகப் பாடலாகும்.

குமாரசாமிப் புலவர் இயற்றிய வெள்ளோடு பெரியண்ணன் குறவஞ்சியில்,

> ''வேதமலை பவளமலை வேள்விபுரி பொன்னூதிமலை
> கோதைமலை அருணகிரி குன்றுமலை தீர்த்தகிரி
> சென்னிமலை கனகமலை செண்பகமலை மங்கலகிரி
> மன்னும் மருதமலை வெள்ளிமலை ஊராட்சிமலை
> திண்டல்மலை பொதியமலை சித்தர்கள்சூழ் பாலமலை''

என்று பல மலைகள் தொகுத்துக் கூறப்பட்டுள்ளன.

வெள்ளோடு புதுநகர் (புதுவலசு) ''நல்லணவேள் காதல்'' என்னும் இலக்கியத்தில் பூந்துறை நாட்டு மலைகள் தொகுத்துக் கூறப்படுகின்றன.

''வானுலவும் சென்னிமலை கனக மாமலையும்
தேனுலவு நாககிரி திண்டல்மலை யும்சிறந்த
வெள்ளிமலை மங்கலகிரி மேலணி அரங்கமலை
புள்ளுலவும் செண்பகமாம் பொற்புறும் ஊராட்சிமலை''

என்ற பாடலில் சென்னிமலை முதலாவதாகக் கூறப்பட்டு அதன் உயரமும் சிறப்பிக்கப்படுகிறது. இதில் ஒன்பது மலைகள் கூறப்படு கின்றன. ஊராட்சிக்கோட்டை மலை பவானியை அடுத்து வடகரை நாட்டில் இருந்தாலும் காலிங்கராயன் அணை கட்டக் கல் கொண்டு வர அந்த மலையை விலைக்கு வாங்கியதால் பூந்துறை நாட்டுக்கு உரிய மலையாக ஊராட்சிக் கோட்டை மலை கூறப்பட்டுள்ளது.

மற்றொரு பூந்துறை நாட்டுப் பாடலில் முருங்கத்தொழுவு கிராமத்தில் உள்ள அணியரங்க மலையை நீக்கி எட்டு மலைகள் கூறப்படுகின்றன. அப்பாடலிலும் சென்னிமலை முதலாவதாகக் குறிக்கப்படுகிறது.

''சென்னிகிரி கனககிரி நாககிரி வெள்ளிமலை
திண்டல்மலை உள்ளநாடு
செண்பககிரி மங்கலகிரி ஊராட்சி மலையதும்
சீர்பெற விளங்கும்நாடு'

என்பது அப்பாடலாகும்.

''நதிகள் சூழ்ந்த பூந்துறை'' நாடு சென்னிமலை வேலவர் பதம் போற்றுவதாக ஒரு பாடல் கூறுகிறது, அப்பாடல்,

''புண்டரிக மாதுவளர் சென்னிமா மலைவேலர்
பொற்பதம் போற்றும் நாடு
பொன்னிநதி வானிநதி காஞ்சிநதி சூழ்கின்ற
பூந்துறைநன் னாடுதானே'' என்பதாகும்.

ந.மா. சி. கறுப்பண்ண முதலியார் தல புராணப் பதிப்பில்,

''சென்னிகிரி நாககிரி சேர்ந்தபொன்னி கிரீசன்வேள்
கன்னலருட் கனககிரி கதித்ததிண்டல் கிரிவேலர்



மன்னும்அறச் சாலைகிரி மங்கலகிரி யின்மாலும்
துன்னுசங்க கிரிகள்எட்டும் சூழ்ந்திடுபூந் துறைநாடே''

என்ற பாடல் உள்ளது.

**எல்லையான சென்னிமலை**

மேல்கரைப் பூந்துறை நாட்டுக்குக் கிழக்கு எல்லை காவிரியாறு, தெற்கு எல்லை காஞ்சியெனும் நொய்யலாறு, மேற்கு எல்லை சென்னிமலை, வடக்கு எல்லை வானி என்னும் பவானியாறு. இந்த எல்லைகளைக் கூறும் பாடல்,

''உன்னிய தெற்கில் காஞ்சி உயர்நதி வடக்கு வானி
பொன்னிமா நதியே கீழ்பால் புகன்றிடும் மேற்குத் திக்கில்
சென்னிமா மலையே யாகும் சிறக்கும் முப்பத்தி ரண்டூர்
மின்னும்மேல் கரையாய்க் கொண்டு விளங்குபூந் துறைநன் னாடு''

என்பதாகும்.

சின்னத்தம்பி நாவலரின் அலகுமலைக் குறவஞ்சியில்,

''தோகைமலை தீர்த்தகிரி நாககிரி அறிவோம்
சுடருலவும் குடுமிமலை வடமலையும் அறிவோம்



சென்னிமலை

காகம்அணு காதமலை சிரகிரியும் அறிவோம்

கழுக்குன்றம் சோலைமலை அழகர்மலை அறிவோம்

மேகமுயர் காளாத்ரி குருந்தமலை அறிவோம்''

''மாகமுயர் அருணகிரி சிவகிரியும் அறிவோம்

மன்றல்உமிழ் கொல்லிமலை பன்றிமலை அறிவோம்

சென்னிமலை அருள்மலையும் திட்டமலை அறிவோம்

செம்பொனருள் ஊதிமலை பழனிமலை அறிவோம்

பொன்னின்மலை மந்திரகிரி யானைமலை அறிவோம்

புகழ்மருத மலையும்இரும் பொறைமலையும் அறிவோம்

மின்னிய கதித்தமலை வட்டமலை அறிவோம்

விஞ்சையர்சூழ் கனககிரி சஞ்சரித்தும் அறிவோம்''

என்ற பல மலைகளில் சென்னிமலையும், அதன் காகம் அணுகாத சிறப்பும் கூறப்பட்டுள்ளது.

காளியண்ணக் கவிராயரின் பூந்துறைப் புராணத்தில் பூந்துறை நாடு கீழ்க்கரை, மேல்கரையில் உள்ள பதினேழு மலைகள் தொகுத்துக் கூறப்பட்டுள்ள பாடலிலும் சென்னிமலை சிறப்பிக்கப்படுகிறது.

''சங்ககிரி மத்யகிரி அரவகிரி மகவைத்

தான்கொல்லி கிரிபெருமாள் கிரிஅகத்ய கிரியும்

மங்கலகிரி ஊராட்சி கிரிதிண்டல் கிரியும்

வளர்கன்னி கிரிசெண்ப கக்கிரிவெண் கிரியும்

துங்கமிகும் கனககிரி நாககிரி பொதியை

சூழ்அணி அரங்ககிரி ரத்னகிரி யுடனே

புங்கவர்சூழ் சென்னிகிரி மேலோங்கி வாழும்

புண்யகிரி பதினேழ்சூழ் பூந்துறைநல் நாடே''

என்ற பாடலில் சிறப்புடைப் பொருளைப் பிற்படக் கிளத்தல் என்ற விதிப்படி சென்னிமலை இறுதியில் கூறப்படுகிறது. தூயவர்கள் சூழ்கின்ற சென்னிமலை சிறப்பிக்கப்படுகிறது.



**சென்னிமலையின் சிறப்பும் மகிமையும்**

குமாரசாமிப் புலவர் இயற்றிய வெள்ளோடு பெரியண்ணன் குறவஞ்சியிலும், பெரும்புலவர் வே. ரா. தெய்வசிகாமணிக் கவுண்டர் இயற்றிய சென்னிமலை முருகன் புலவராற்றுப்படையிலும் சென்னிமலையின் சிறப்பும் வளமும் கூறப்பட்டுள்ளது.

''மகிமைசேர் சென்னிமலை மகத்துவம்

வழுத்தக் கேளடி மானே

வாகுசேர் சித்தர் கணநாதரும்

வந்து மகிழ்ந்திருப்பார்

மாகமிகு மூன்று தேவரும்

வாழ்ந்தே சஞ்சரிப்பார்

சித்தமாகிய மாணிக்கப் பிரபை

துலங்கித் தினமிருக்கும்

தோராமல் இருட்டானது கண்டு

துரத்தி உச்சரிக்கும்

அத்தைநீள் கதிர்வேலர் வள்ளிதெய்வ

யானையும் தினமிருப்பர்

அகமகிழ்ந்து சிவயோகி கள்பலர்

அன்பாய்ச் சூழ்ந்திருப்பர்

மிக்கவே சோதிவிருட்சம் பொய்யாமல்

விந்தையாய்ப் பொழியும்நீடும்

இயல்வதைக் கண்டு களங்கம் எல்லாம்

விண்டே யதிர்ந்தோடும்

முக்கிய மாகிய மாமாங்கதீர்த்தம்

உச்சிதமாய்ப் பொங்கிவரும்

முறைமை யாய்அதை நுகர்வோர்க் கேவினை

மூர்க்கங்க ளேயிருக்கும்

சிந்தை மகிழ்ந்து பசுவும்புலியும்

சேர்ந்துமெய்ப் பாயிருக்கும்

தென்பதாய்ச் சஞ்சீவி மூலிகை

திறமாய்உண் டாயிருக்கும்

என்பது வெள்ளோடு குறவஞ்சிப் பாடலாகும்.

பெரும்புலவர் வே.ரா. தெய்வசிகாமணிக் கவுண்டர் அவர்களின் சென்னிமலை முருகன் புலவராற்றுப்படையில் வாழ்வில் வளம்பெற வேண்டி முருகனை வணங்கச் செல்லும் புலவருக்குச் சென்னிமலை மடத்தில் உள்ள ஒரு அருளாடிப் பெரியவர் சென்னிமலையின் மகிமையைக் கூறுவதாக அமைந்த பகுதியில் மலையின் சிறப்புக் கூறப்படுகிறது.

''இம்மலை மகிமை இயம்புதல் எளிதல
ஆயினும் சிறிதுஇங்கு அறைகுவன் கேண்மோ
போன உயிர்உடல் புகுந்திடச் செய்யும்
சஞ்சீவனி முதல் சாற்றுநால் வகைசேர்
மருந்து களும்இம் மலைதனில் உண்டு
மூப்பும் பிணியும் முறைபெறத் தவிர்த்து
மரணம் எய்தாமல் வாழ்ந்திடச் செய்யும்
கையா எட்டிஇக் கல்வரை உண்டு
கடிஅரவு ஓட்டும் கடிமணம் மிகுந்த
கருநொச்சி யைநீ காணலாம் இங்கு
அற்றுஅற்று உடல்சேர் அற்புதம் கொண்டு
சினந்துஎயிறு அதனால் தீண்டிடில் சித்தி
தருவதாய் முத்தும் தவளமும் போன்ற
வெண்ணிறச் சாரை மேவுமோர் பாங்கில்
கண்முன் தோன்றிக் காணப் பெறாத
காணாச் சுனையும் காணும்இம் மலையில்
கருங்கொடி என்னும் காகம் ஏறாத
சினகரக் கூடம் சிறந்திடும் ஓர்பால்
வானம் பெய்யாது வறட்சிமிக் கூர்ந்து



கனல்வளி வீசும் கால்நீர் சுரந்து
அருவியாய் வழியும் அற்புதம் பெருக்கும்
மாமாங்கச் சுனைஇம் மலைதனில் உண்டு
சித்தர்வாழ் குகையும் தெய்வீக மூலிகையும்
பவளக் குறிஞ்சியும் பரூஉக்களின் முளைத்த
புல்லுருவி யும்இப் பொன்வரை உண்டு''

என்பது அப்பகுதியாகும்.

பூந்துறைப் புராணத்திலும் சென்னிமலையின் மகிமைகள் கூறப்படுகின்றன.

''சுந்தரம்சேர் கருநெல்லி வெண்சாரை காணாச்
சுனைகளுடன் மாமாங்கச் சுரர்தீர்த்தம் வாழும்
புந்திமிகும் சென்னிமலை''

''இப்படியாம் அனேகதீர்த் தங்கள் வாழும்
இதன்மேலாம் ஓர்நதியுண்டு இயம்பக் கேண்மோ
செப்பரிய சிரகிரி மாமாங்கத் தீர்த்தம்
சென்மநோய் தனைத்தீர்த்துச் சிறப்பு நல்கும்''

தல வரலாற்றுப் பகுதியில்,

''கையாத எட்டி கருநொச்சி வெண்சாரை
மெய்காணாப் பொய்கை சித்தர்மேவும் சிரகிரி''

என்று கூறப்படுகிறது.

**மாமாங்கச் சுனை**

மகாமகச் சுனை என்றும் கூறுவர். மலையில் தென்மேற்குத் திசையில் உள்ள விநாயகர் கோயிலுக்கு எதிர்ப்புறம் உள்ளது. 12 ஆண்டுகட்கு ஒருமுறை நீர் பொங்கும் அதிசயம் இங்கு நிகழும்.

**சித்தர் வாழ் குகை**

சத்தியஞானியார் குகை. இதனை புண்ணாக்குச் சித்தர் குகை என்றும் கூறுவர்.

**பவளக் குறிஞ்சி**

பெருங்குறிஞ்சி முதலிய ஐவகைக் குறிஞ்சிகளில் ஒன்று. பவளம் போன்ற சிவப்பு நிறம் உடையது.

**புல்லுருவி**

பறவைகளை வசப்படுத்தும் தந்திரங்களில் ஒன்று.

**காணாச் சுனை**

சித்தர், ஞானியர்க்கு மட்டுமே தெரியும் சுனை.

**கருநெல்லி**

நரை திரை மூப்புப் போக்கி இளமையை மீட்டுத் தரவல்லது. அதியமான் அவ்வையார்க்குக் கொடுத்த கனி.

**சங்க இலக்கியத்தில் சென்னிமலை**

சங்க இலக்கியம் நற்றிணையிலும், குறுந்தொகையிலும் சென்னிமலை குறிக்கப்படுகிறது.

முதுகூற்றனார் பாடிய நற்றிணைப் பாடலில் (28),

''ஓடுமழை கிழிக்கும் சென்னிக்
கோடுயர் பிறங்கல் மலை''

என்றும்,

கோடன் கொற்றனார் பாடிய குறுந்தொகைப் பாடலில் (144).

''சென்மழை தவழும் சென்னி
விண்ணுயர் பிறங்கல் மலை''

என்றும் சென்னிமலை குறிக்கப்படுகிறது.

**புலவர்கள் பாடிய புகழ் - சென்னிமலையாண்டவர்**

'மின்மேவும் சென்னிமலை வேலவர்'

'ஓங்குபுகழ்ச் சென்னிமலை உத்தண்ட வேலர்'

'அண்டர்தொழும் சென்னிமலை யாண்டவர்'

'காரணம்சேர் சென்னிமலைக் காங்கயன்'

'சேந்தன் சிகராசல வேள்'



'பூமணம்சேர் நாரின் மணம்பூண்ட சென்னிமலையாண்டவர்''

'விண்கொள்ளாச் சென்னிமலை வேலவர்'

'வேண்டுவ வேண்டுவ வேண்டியாங்கு அருளும் சென்னிமலை'

'சென்னிக் குன்றம் திகழ்தரப் பொலியும்
குன்றம் எறிந்த குமரவேள்'

'எல்லா மலையிலும் இருந்தருள் செவ்வேள்
சென்னி மலையில் சிறப்புற அருள்வான்''

**பெயர்ச் சிறப்பு**

கொங்கு மக்கள் சென்னிமலையாண்டவர் பக்திப் பெருக்கால் சென்னிமலை, சென்னியப்பன், சென்னயங்கிரி, தண்டபாணி, தண்டாயுதபாணி, வேலுசாமி என்ற பெயர்களைத் தம் மக்களுக்கு இடுவர்.

ஊர்ப் பெயர்கள் சென்னிமலைபாளையம், வட சென்னிமலை, சென்னியங்கிரிவலசு என வழங்குவதையும் காணலாம்.

❀❀❀

# 2. முருகப் பெருமான்

முருகப் பெருமான் தோற்றம் பற்றிப் புராணங்களில் கீழ்வரும் வரலாறு வழங்குகிறது.

காசிப முனிவர் - மாயை தம்பதியருக்குச் சூரபதுமன், சிங்கமுகன், தாரகாசுரன் என்று மூன்று மக்கள் பிறந்தனர். மூவரும் சிவபெருமானை நோக்கிக் கடும் தவம் புரிந்தனர். சிவபெருமான் தோன்றவே ''தேவலோகம் உட்பட ஆயிரத்து எட்டு அண்டங்களை நூற்றிஎட்டு யுகம் ஆட்சி புரியு மாறும், எந்நாளும் அழிவு நேராத வச்சிர உடலும் வேண்டும்'' என்றனர். சிவபெருமான் அவ்வாறே அருள்செய்து ''எமது சக்தி ஒன்றுதான் உங்களை வெல்லும்'' என்று கூறினார்.

இம்மூவரின் தொல்லை பொறுக்காமல் தேவர்கள் சிவபெருமானி டம் முறையிட்டனர். அப்போது சிவபெருமான் ஆறுமுகத்தோடு பார்வதியுடன் இருந்தார். சிவபெருமானின் ஆறு நெற்றிக் கண்ணி லிருந்தும் ஆறு தீப்பொறி தோன்றியது. அக்கினியும், வருணனும் அத்தீப் பொறிகளைக் கங்கையில் விட்டனர். கங்கை தீப்பொறிகளின் வெப்பம் பொறுக்க முடியாமல் அத்தீப் பொறிகளைச் சரவணப் பொய் கையில் விட்டது.

சரவணப் பொய்கையில் ஆறு தீப்பொறிகளும் ஆறு ஆண் குழந்தை வடிவானது. கார்த்திகை மாதர் ஆறு பேரும் ஆளுக்கு ஒரு குழந்தையாக வளர்த்தனர். குழந்தைகளைப் பார்க்கும் ஆவலில் சிவபெருமானோடு வந்த பார்வதிதேவி அன்புடன் ஆறு குழந்தைகளையும் ஒன்றாக வாரி எடுத்தார். ஆறுமுகமும் பன்னிரண்டு கைகளும் கொண்ட வடிவமாக ஆறுமுகன் தோன்றினார். பின்னர் ''ஆறுமுகம்'' மறைந்துள்ள ஒரு முகமாகவும் காட்சியளித்தார்.



தேவர் குறை தீர்க்க முருகன் சூரபதுமன் முதலியவர்களை அழிக்க எண்ணம் கொண்டார்.

முருகப் பெருமானுக்கு வள்ளி, தெய்வானை என்ற இருபெரும் தேவியர். இவர்கள் தோற்றத்திற்கும், முருகப் பெருமானின் தேவியராக அமைந்ததற்கும் ஒரு புராண வரலாறு உண்டு.

திருமால் வலக் கண்ணிலிருந்து இரு பெண்கள் தோன்றினர். அவர்கட்கு சுந்தரவல்லி, அமிர்தவல்லி என்று பெயர். இருவரும் முருகப் பெருமானைத் திருமணம் செய்து கொள்ள வேண்டித் தவமியற்றினர். முருகப் பெருமான் தோன்றி, ''இருவரும் இந்திரனுக்கும், சிவ முனிவருக்கும் மகளாகப் பிறந்தால் அப்போது உங்களை மணம் செய்து கொள்வேன்'' என்று கூறினார்.

சுந்தரவல்லி சைவ முனிவரிடம் சென்றார். குறிப்பறிந்த அவர் அருகில் மேய்ந்து கொண்டிருந்த மானை நோக்க சுந்தரவல்லி மான் வயிற்றில் புகுந்து வேடர்கள் வள்ளிக் கிழங்கு தோண்டிய குழியில் பிறந்தார். வேடராசன் எடுத்து வளர்த்து வள்ளிக் கிழங்கு தோண்டிய குழியில் பிறந்ததால் வள்ளி என்று பெயரிட்டான். பின்னர் முருகப் பெருமான் நாரதரால் செய்தியறிந்து வேடனாக வந்து வள்ளியை மணம் செய்து கொண்டார். திருப்பரங்குன்றில் இந்திரன் மகளாகப் பிறந்த அமிர்தவல்லியாகிய தெய்வயானையையும் முருகன் திருமணம் செய்து கொண்டார்.

முருகப் பெருமானுக்குப் பல்வேறு பெயர்கள் உண்டு. 'முருகு' என்ற சொல்லுக்கு 'அழகு' என்று பொருள். பேரழகுடைய காரணத்தால் ''முருகன்'' என்று பெயர் பெற்றார்.

வைகாசி விசாகத்தில் பிறந்ததால் ''விசாகன்'' என்று பெயர் பெற்றார். கங்கையில் சில காலம் தங்கிய காரணத்தால் ''காங்கேயன்'' என்று பெயர் பெற்றார். கார்த்திகை மாதர் ஆறுபேர் வளர்த்ததால் ''கார்த்திகேயன்'' எனப்பட்டார். சரவணப் பொய்கையில் உதித்த

காரணத்தால் ''சரவணன்'' எனப்பட்டார். சுப்பிரமணி என்றால் மணிகளில் தூய்மையும், ஒளியும் பொருந்திய மணி என்பது பொருள் முருகனுக்கும் அந்தத் தன்மை பொருந்துவதால் ''சுப்பிரமணியர்'' என்று பெயர் பெற்றார். பிற பெயர்கள் குமரன், கந்தன், ஆறுமுகன், குகன், வேள், சாமி, கடம்பன், வேலாயுதன், மயில்வாகனன், சேவற்கொடியோன் போல்வன.

முருகனோடு சூரபதுமன் போர் செய்து தோற்றுக் கடலில் மாமர மாக நின்றான். தன் அம்பால் முருகன் மாமரத்தை இரண்டு கூறுகளாகப் பிளந்தார். இரு கூறுகளும் மயிலும், சேவலுமாகத் தோன்றின. முருகப் பெருமான் மயிலைத் தன் வாகனமாகவும், சேவலைக் கொடியாகவும் கொண்டார். சூரன் அழிந்தது ஐப்பசி வளர்பிறை ஆறாம் நாள், ''சஷ்டி'' என வழிபடுகிறோம். கோயில்களில் சூரசம்கார விழா நடைபெறும்.

முருகன் ஆயுதம் வேல். வெல்லுவதே வேல் ஆயிற்று என்பர். கிருபானந்த வாரியார் ''வேலை வணங்குவதே வேலை'' என்பார். முருகன் மட்டுமல்ல முருகன் ஆயுதமும், வாகனமும் வணக்கத்திற்கு உரியவை.

மூவிரு முகங்கள் போற்றி
முகம்பொழி கருணை போற்றி
ஏவரும் துதிக்க நின்ற
ஈராறு தோள்கள் போற்றி
மாவடி வைகும் செவ்வேள்
மலரடி போற்றி அன்னார்
சேவலும் மயிலும் போற்றி
திருக்கைவேல் போற்றி போற்றி!

என்பது சென்னிமலைத் தல புராணப் பாடல்.

✿✿✿



# 3. ஆலயம் அமைத்தோர்

முருகப் பெருமானுக்குக் கோயில் எடுத்து, இங்கு முருகனை எழுந்தருளச் செய்து வழிபாடு செய்து விழாவெடுக்கும் முன்னரே சென்னிமலை முருகப் பெருமான் விரும்பி உறையும் இடமாக இருந் துள்ளது. இடும்பனுக்குக் காட்சி கொடுத்துப் பழனிக்கு வழிகாட்டிய தாலும், மலையோடு முருகப் பெருமானையும், வள்ளி, தெய்வயானை யாரையும் காவடியில் எடுத்துப் பின் இடும்பன் வைத்தலாலும், சரவண முனிவருக்கு ஆலயம் எடுக்கும் முன் காட்சி கொடுத்தலாலும் இதனை அறிகின்றோம். கரிகாற்சோழன், சிவாலய சோழன், சரவண முனிவர் ஆகியோர் ஆலயம் அமைத்தமை கூறப்படுகிறது.

**கரிகாற் சோழன்**

கரிகாற்சோழன் சென்னியங்கிரியில் வேலாயுதற்குக் கோயில் கட்டியதாகவும், துர்க்கை சென்னிமாகாளிக்கும் கோயில் கட்டியதா கவும் சோழன் பூர்வ பட்டயம் கூறுகிறது (விரிவான பட்டயம் பின்னர்).

**சிவாலய சோழன்**

சிவாலய சோழன் தனக்கு ஏற்பட்ட உடற்பிணி, உளப்பிணி நீங்கும் பொருட்டு காசி முதல் பழனி வரை தல யாத்திரை செய்தான். இருந்தாலும் அவை நீங்கவில்லை. சோழன் தன் பரிவாரங்களோடு நொய்யல் நதியில் நீராடி மகிழ்ந்தபோது சென்னிமலை உச்சியில் முருகன் கோயிலைக் கண்டான். தனக்கு நோய் நீக்கம் செய்து தடுத் தாட்கொள்ளும் இறைவன் இம்மலையில் இருக்கிறார் என்று எண்ணி நொய்யல் ஆற்றிலிருந்து வந்து மலையேறினான். சிவாலய சோழன் ஏறிய வழியின் அடையாளம் இன்றும் தென் பகுதியில் உள்ளது என்பர்.

மலையேறிய சோழன் முருகனை வழிபடவே அவன் நோய் நீங்கியது. தன் நாடு சென்று தகுந்த சிற்பியரை அழைத்து வந்து கோயில் கட்டினான் என்றும், திருக்கடவூரிலிருந்து மார்க்கண்டேய கோத்திர தெய்வசிகாமணி பண்டிதரை அழைத்து வந்து பூசைக்கு ஏற்பாடு செய்தான் என்றும் கூறுவர். சென்னி என்பது சோழன் சிறப்புப் பெயர். சோழன் திருப்பணியால் சென்னிமலை பெயர் பெற்றது என்று கூறுவர். தலைமையான மலையானதால் சென்னிமலை ஆயிற்று என்றும் கூறுவர். சிவாலயசோழனைச் சிலர் விஜயாலய சோழன் என்றும் அழைப்பர்.

**சரவண முனிவர்**

முருகப் பெருமான் அறுமுக வடிவாகவும், ஒருமுக வடிவாகவும் மலையில் சரவண முனிவருக்குக் காட்சி கொடுத்தார் என்றும், சரவண முனிவர் மலையில் கோயிலும், அடிவாரத்தில் கைலாசநாதர் கோயிலும் கட்டி நகர் ஏற்படுத்தினார் என்றும் தலபுராணம் கூறுகிறது. பின்னர் திருப்பணி செய்தோர் அவ்வக் காலத்தில் ஏற்ற திருப்பணிகள் செய்திருக்கலாம்.

சரவண மாமுனி தரும் சிறப்பொடும்
குரவணி வோற்குநல் குமர கோட்டம்போல்
இரவமர் இரியுமாறு இமைப்ப வேறுவச்
சிரவண நகரம்போல் செய்ய லுற்றனன்

கெர்ப்பவன் கிரகமும் கிரண மாமணிப்
பொற்புயர் சிகரமும் பொலம்பொன் நாற்புரி
விற்பொலி அத்தமண் டபமும் மேலையோர்
நிற்பமா மண்டப நியமமும் செய்தபின்

என்பன தல புராணப் பாடல்கள் (ஆலயங்கண்ட மான்மியம் 3, 4)

✿✿✿



# 4. பிடாரியூரும் சென்னிமலையும்

32 பழம்பெரும் ஊர்களையுடைய மேல்கரைப் பூந்துறை நாட்டின் முதல் வீடு (தலைநகர்) பூந்துறை, இரண்டாம் வீடு வெள்ளோடு, மூன்றாம் வீடு நசியனூர், நான்காம் வீடு எழுமாத்தூர், ஐந்தாம் வீடு பிடாரியூர் என்பது வரலாற்றாலும், இலக்கியத்தாலும் அறியப்பட்ட செய்தியாகும்.

முன்பெல்லாம் மலையைச் சுற்றி அடிவாரத்தில் நீண்ட தூரம் காடுகளாக இருக்கும். அதனால்தான் ''மலையும் மலை சார்ந்த இடமும் குறிஞ்சி'' என்பர். அவ்வாறு இருந்த சிவன்மலைக்கு அருகில் உள்ள 'பட்டாலி' என்ற ஊரே சிவன்மலைக்குரிய ஊராக இருந்தது. ''பட்டாலிச் சிவன்மலை'' என்பது இலக்கியத் தொடர். சிவன்மலையாண்டவர் 'பட்டாலியூரன்' எனப்பட்டார். 'பட்டாலி பால்வெண்ணீசுவரர் பாலன்' சிவன்மலையாண்டவர் என்பது மரபு.

அதுபோல் சென்னிமலையின் அடிவாரம் முழுவதும் அடர்ந்த காடுகளாக இருக்கவே அருகில் உள்ள பிடாரியூரே சென்னிமலைக் குரிய ஊராக இருந்தது.

பிடாரியூர் திருமுகமலர்ந்தார் கோயில் கல்வெட்டில் பிடாரியூரின் நான்கு பெயர்களும், நான்கு ஊர்ப் பெயருக்கு ஏற்ப சிவலாய இறைவன் பெயரும் நான்கு வகையாகக் கூறப்பட்டுள்ளது.

| | | |
|---|---|---|
| கமலபுரம் | - | கமலாலையர் |
| திருவிருந்தபுரம் | - | திருமுகமலர்ந்தார் |
| காளி நகர் | - | காளி கமலீசர் |
| சென்னி நகர் | - | சென்னிநாதர் |

இவற்றைக் குறிக்கும் கல்வெட்டு ஒரு பாடல் வடிவில் உள்ளது அப்பாடல்,

''ஏற்கும் கமலபுரம் திருவிருந் தாபுரம்
சேற்கின்ற காளிநகர் சென்னிநகர் - காற்கும்

கமலாலை யர்திரு முகமலர்ந்தார் காளி
கமலீசர் சென்னிநா தர்''

என்பதாகும். கமலபுரம், கமலை, கமலையூர் என்றும் அழைக்கப் பெறும். கரிகாலன் காலத்தில் குறிக்கப்பட்ட 'சென்னி மாகாளியே' பிடாரி ஆகும். பிடாரியின் பெயரால் பிடாரியூர் எனப்பட்டது. இன்று ஊர்ப் பெயரை மட்டும் அப்படியே வைத்துக் கொண்டு காளியாகிய பிடாரியை பிராட்டியம்மன், தம்பிராட்டியம்மன் என்று அழைக்கின்றனர்.

புலவர் அங்கண்ண செட்டியார் இயற்றிய ''சென்னிமலை யாண்டவர் காதல்'' இலக்கியத்தில் இதற்குப் பல சான்றுகள் உள்ளன.

''காசினியோர் போற்றும் கமலா புரியில்வளர்
தேசிகன்சேர் சென்னிமலை''

''வாழும் மலையான் கமலா புரிவாசன்''

''மிக்ககம லாபுரியின் மேன்மைப்பொன் கோட்டையினான்''

''சீரானை தெய்வானை சேர்ந்தானை இத்தலத்தின்
ஊரான கமலை யூரானை''

''தாரொன்று மார்பன் தனைக்கலந்த பின்னும்முன்கை
பேரென்றே என்னூர் பிடாரியூர் என்றானே''

''நந்தனுடன் சென்னிமலை நாடுவம்என் றால்உலகில்
வேந்தன் மலைஎல்லாம் இருக்கமலை என்றானே''

மேற்கண்ட எடுத்துக்காட்டுகளில் சென்னிமலைக்கும் பிடாரியூருக்கும் மிகுந்த தொடர்பு இருப்பதைக் காணலாம்.

காளிநகர் என்பது பிடாரியூரின் பழம் பெயர்களில் ஒன்று. இப்பெயரோடும் சென்னிமலை தொடர்புபடுத்தப்படுகிறது.

''செந்நெல்உயர் காளிநகர் சென்னிமலைச் செவ்வேள்''

''காளிநகர் மின்மேவும் சென்னிமலை''

''காளிநகர்ச் சென்னிமலைக் காங்கயன்''

''காட்சி நடனமிடும் காளிப் பதியுடையான்
சென்னிமலைச் செவ்வேள்''



மேற்கண்ட பல எடுத்துக்காட்டுகள் மூலம் சென்னிமலை அடிவாரத்தில் முன்பு ஊர் இல்லை என்பதும், பிடாரியூரே சென்னி மலைக்குரிய ஊர் என்பதும் புலப்படும். பிடாரியூர்க்காரர்கள் தங்கள் கோயில் அழைப்பிதழ்களில் ''சென்னிமலைக்கு ஆதிபூர்வமான நகரம்'' எனப் பிடாரியூரைக் குறிப்பர்.

மலை, மேலப்பாளையம் உள்ளிட்ட சில பகுதிகள் அட்டவணைப் பிடாரியூருக்கு உரித்தாக உள்ளன.

ஒரு திருப்புகழ்ப் பாடல் பிடாரியூர் திருமுகமலர்ந்தநாதர் மகன் சென்னிமலை யாண்டவர் என்று கூறுகிறது.

''திருமுக மலர்ந்த நாதர் அருள்புரி குழந்தை வேலர்
சிரகிரி அமர்ந்து வாழும் முருகோனே'' என்பது அப்பாடல்.

ஐந்தாம் வீடாகிய பிடாரியூரில் காளிபூசை செய்தாள். சென்னிமலையில் முருகன் கோயில் அமைத்தபின் கரிகாலன் பூசத்தேர் நடத்தினான். பிடாரியூரில் சிவபெருமான், பார்வதி, விநாயகர், பிராட்டி (பிடாரி) ஆகியவர்கட்கு கரிகாலன் கோயில் கட்டினான் என்று பூந்துறைப் புராணம் கூறுகிறது.

''ஐந்துஎன்னும் வீட்டின்பேர் பிடாரி யூராம்
அதுகாளி பூசைசெய்த தலமது ஆகும்
சுந்தரம்சேர் சிரகிரியில் முருக வேட்குத்
துலங்கிடுதைப் பூசத்தேர் சுகமாய் ஓட்டி
நந்திமிசை ஏறிவரும் நாத னார்க்கும்
நற்சந்தி விநாயகர்க்கும் நடத்தி வைத்து
கந்தமலர்ப் பிராட்டிக்கும் நடத்தி வைத்துக்
கனிவுற்றான் கரிகாலச் சோழன் தானே''

என்பது பூந்துறைப் புராணப் பாடலாகும்.

ஆகையால் பிடாரியூர்க் கோயில்கள் அனைத்தும் சென்னி மலைக்கும் உரிமையுடையன என்று கூறலாம்.

பிடாரியூருக்குத் திருவிருந்தபுரம் என்றும் பெயர். திரு ஆகிய லட்சுமி, செல்வமகள் இருக்கும் ஊர் என்று பொருள்.

✿✿✿

# 5. பூந்துறை நாடும் சென்னிமலையும்

''புகழ்மிகப் பொலியும் பூந்துறை நாடு'

''பூவளம் உடையது பூந்துறை நாடு''

என்று சிறப்பிக்கப் பெறும் பூந்துறை நாட்டில் தொன்மையுள்ள பழம்பதிகள் 32.

அவை பூந்துறை, வெள்ளோடு, நசியனூர், எழுமாத்தூர், பிடாரியூர், ஈங்கூர், பெருந்துறை, சாத்தம்பூர், காளமங்கலம், கொளாநல்லி, கிழாம்பாடி, மொடக்குறிச்சி, அனுமன்பள்ளி பழமங்கலம், குலவிளக்கு, காகம், அறச்சலூர், விளக்கேத்தி, ஈஞ்சம்பள்ளி, சத்திமங்கலம், சேமூர், மங்கலம், வீரகநல்லூர், ஈரோடு, பேரோடு, சித்தோடு, திண்டல்புதூர், இலவ மலை, திருவாச்சி, பனயம்பள்ளி, ஓடாநிலை, முருங்கத்தொழு என்பன.

இதைக் குறிக்கும் பாடல்,

''பூந்துறைசை வெள்ளோடு நசியனூர் எழுமாதை
புகழ்சேர் பிடாரிநகரம்
பூங்கமழும் ஈங்கியூர் பெருந்துறை சாத்தம்பூர்
பொன்காள மங்கலமதும்
ஆய்ந்தமிழ் கூறும் குழாநிலை கிழாம்பாடி
ஆண்மைகொள் முடக்குறிச்சி
அனுமநகர் பழமங்கை குலவிளக்குக் காகம்
அறச்சலூர் விளக்கேத்தியும்
வேந்தர்மகிழ் ஈஞ்சநகர் சத்திமங் கலமதும்
மிக்கசே மூர்மங்கலம்
வீரநகர் ஈரோடு பேரோடு சித்தோடு
மிக்கான திண்டல்புதூர்



சேர்ந்துமழை பெய்திடும் இலவமலை திருவாச்சி
திகழ்பனசை ஓடாநிலை
தென்முருங் கைத்தொழுவு முப்பத்தி ரண்டூர்
சிறந்தபூந் துறைசை நாடே''

என்பதாகும்.

இம்முப்பத்திரண்டு ஊர்களுக்கு 4 தலைநகரங்கள். அவை பூந்துறை, வெள்ளோடு, நசியனூர், எழுமாத்தூர் என்பன. இத்தலை நகரங்கள் நகரம் என்றும், வீடு என்றும் அழைக்கப் பெறும். 32 ஊர்களில் 4 தலைநகரங்கள் போக மீதி 28 பூந்துறைநாட்டு ஊர்களும் இந்நான்கு தலைநகரங்களோடு தொடர்புடையதாக உள்ளன.

''நற்கா விரிக்குமேல் கரைதனில் பூந்துறைசை
நளிர்கொண்ட வெள்ளோடையூர்
நசையனூர் எழுமாதை எனுமுயர் புகழ்பெரிய
நகரமொடு நான்கதாக
சொற்சேர வேவகுத் துப்பின்னும் அவைதனைச்
சூழ்பதிகள் நாலேழ்எனத்
தூய்தாக்கி யாகமுப் பத்திரண்டு அதன்மிசைத்
தொல்பதிகள் சிறப்பதல்லால்
பொற்பான கீழ்க்கரையில் நாலெட்டு நகரம்
புரப்பதற் காகமுன்னம்
புரிதரு சிரகிரியில் வீற்றிருந் தழகுதிகழ்
பூந்துறைநன் னாடனாகிச்
சிற்சோதி யாகிச் செகச்சோதி ஆனவா
சிறுதேர் உருட்டியருளே
சிகரா சலத்தில்வளர் தெண்டா யுதக்கரா
சிறுதேர் உருட்டியருளே''

என்பது சென்னிமலையாண்டவர் பிள்ளைத்தமிழ் சிறுதேர்ப் பருவப் பாடலாகும்.

பூந்துறைப் புராணம் நாட்டுச் சருக்கப் பாடல் ஒன்று (29) மேற்கண்ட பூந்துறை, வெள்ளோடு, நசியனூர், எழுமாத்தூர் என்னும் நான்கு தலைநகரங்களையும் வீடு என்று கூறுவதுடன் அவற்றை ''நான்கு சமஸ்தானங்கள்'' என்றும் கூறுகிறது.

அப்பாடல்,

''நற்றவம்சேர் பூந்துறைக்குப் பத்து வீடாம்
நளினம்மிகும் வெள்ளோடைக்கு இருநான்கு என்ப
கற்றவர்சூழ் நசையனூர்க்கு ஆறது ஆகும்
கதித்தஎழு மாதைக்கு நான்கு வீடு
மற்றையதுஓர் சமஸ்தானம் நான்கது ஆக
மனுநீதி தவறாமல் வளங்கள் ஓங்கிக்
கொற்றவர்மெச் சிடக்கொங்கில் நன்றாய் வாழும்
கோதுஇலா மேல்கரைப்பூந் துறைநல் நாடே''

என்பதாகும்.

மூவேந்தர்கள் தங்கள் நாட்டில் மக்களைக் குடியேற்றும் போது சேரமான்பெருமாள் பூந்துறை நாட்டில் மேல் குறிப்பிட்ட நான்கு தலைநகரங்களிலும் நான்கு கங்கா குலத்தவரான வேளாளர்களை நியமித்தான்.

''பூந்துறைக்கு நண்ணாவுடையான்
வெள்ளோட்டிற்கு உலகுடையான்
நசியனூர்க்கு வீரன்
எழுமாத்தூருக்கு நல்லகுமாருடையான்''

ஆகியோர் நியமிக்கப்பட்டனர்.

இவர்கள் நால்வரும் திருமணம் செய்து கொண்டு நன்மக்கள் பலரைப் பெற்றனர்.

| | | |
|---|---|---|
| பூந்துறை நண்ணாவுடையானுக்கு | 11 | மக்கள் |
| வெள்ளோடு உலகுடையானுக்கு | 9 | மக்கள் |



| | | |
|---|---|---|
| நசியனூர் வீரனுக்கு | 7 | மக்கள் |
| எழுமாத்தூர் நல்லகுமாருடையானுக்கு | 5 | மக்கள் |

மேற்கண்ட 32 மக்களும் பூந்துறை நாட்டின் தொன்மைப் பதியான 32 ஊர்களிலும் குடியமர்த்தப்பட்டனர். இவற்றைப் பூந்துறைப் புராணம் கரிகாலச் சோழச் சருக்கப் பாடல்கள் (6-10) விளக்கமாகக் கூறுகின்றன.

அப்பாடல்கள்,

''கொங்கு வேந்தன் குறித்துஒரு நால்வரை
பங்கம்இல் லாப்பதி நாலில் வைத்தனன்
செங்கண் மால்விடைத் தேசிகன் நற்பதம்
கங்கை பாலகர் கைதொழுது ஏத்தினார்

உள்ளம் அன்புகொண்டு ஓங்கும்நல் பூந்துறை
வள்ளல் நண்ணா வுடையான் வயிற்றினில்
தெள்ளு செந்தமிழ்ச் செல்வம் வளர்த்திடும்
பிள்ளை யோர்பதி னொன்றினைப் பெற்றனன்

உற்ற வெள்ளோடு உலகுடை யானுக்குப்
பெற்ற பிள்ளை நவம்எனப் பேசுவர்
சுற்றம் மேவிடும் தொல்நசை யாபுரி
பற்றும் வீரற்குப் பாலர் எழுவராம்

நீதி மேவி நிலைத்தஎழு மாதையில்
ஆதி நல்ல குமாருடை யானுமே
சோதி யான சுடர்மணி போலவே
ஓது பாலகர் ஐவரைப் பெற்றனன்

முன்னுமையாள் செய்தவம் முப்பத்தி ரண்டூர்
முறைதவறாது அவ்வூரில் குடியே வைத்தார்''

என்பனவாகும்.

பண்டைய வரலாற்று மரபுப்படி பூந்துறை நாட்டு 32 ஊர்களிலும் குடியமர்த்தப்பட்டவர்கள் பூந்துறை, வெள்ளோடு, நசியனூர்,

எழுமாத்தூர்த் தலைவர்களான நண்ணாவுடையான், உலகுடையான், வீரன், நல்லகுமாருடையான் ஆகிய நால்வரின் மக்களே. பிற்காலத்தில் அவ்வூர்களில் வேறு பலரும் குடியேறினர். மக்கள் பெருகவே பல புது ஊர்களும் தோன்றின.

பூந்துறை நாடு, வெள்ளோடு நாடு, நசியனூர் நாடு, எழுமாத்தூர் நாடு என்றால் பூந்துறை நாட்டார், வெள்ளோடு நாட்டார், நசியனூர் நாட்டார், எழுமாத்தூர் நாட்டார் என்பதையே குறிக்கும்.

சென்னிமலை பூந்துறை நாட்டின் தலைமைத் தலம். சென்னி மலையாண்டவராகிய முருகப் பெருமான் 'பூந்துறை நாட்டுக்கு உரியவர்' என்றே அழைக்கப்பட்டார். சென்னிமலையாண்டவர் பிள்ளைத் தமிழில் பூந்துறை நாட்டை ஆள்பவராகச் சென்னிமலை யாண்டவர் கூறப்படுகிறார்.

''புரிதரு சிரகிரியில் வீற்றிருந் தழகுதிகழ்
பூந்துறைநன் னாடனாகிச்
சிற்சோதியாகிச் செகச்சோதி ஆனவா
சிறுதேர் உருட்டியருளே
சிகரா சலத்தில்வளர் தெண்டாயு தக்கரா
சிறுதேர் உருட்டியருளே''

''சாரித் திரப்பூந்துறை நாடாள்
சைவா தாலே தாலேலோ
சதுமா மறைசூழ் சிரகிரிவாழ்
சைவா தாலே தாலேலோ''

என்பன சென்னிமலையாண்டவர் பிள்ளைத்தமிழ்ப் பாடல் பகுதிகள்.

புலவர் அங்கண்ண செட்டியார் பாடிய சென்னிமலையாண்டவர் காதல் இலக்கியத்தில்,

''கன்னல்செந்நெல் வாழைக் கமுகுபலா மன்னுதெய்வப்
பொன்னின் மழைபொழிந்த பூந்துறைநன் னாட்டதிபன்''

என்று சென்னிமலை முருகன் கூறப்படுகிறார்.



சென்னிமலையாண்டவர் காதல் இலக்கியத்தில் தலைவி சிரோரத்தினமணி முருகப் பெருமானைக் காணாமல் தேடுகிறாள். பலவாறு முருகனை விளித்துக் கூறும் தலைவி,

''காட்டானை யேதினமும் கைதொழுதால் பொல்லாங்கு
நாட்டானை பூந்துறைநன் னாட்டானைக் காணீரோ''

என்று கூறுகிறாள்.

சென்னிமலையாண்டவர் காதல் இலக்கியம் 'தைப்பூசக்கதை' என்றே கூறப்படுகிறது. தைப்பூசத் தேரோட்டத்தின் போது தேரின் முன் கோயில் மாணிக்கிப் பெண்கள் (தேவரடியார்) இக்காதல் இலக்கி யத்தைப் பாடிச் செல்வது பண்டைய வழக்கம்.

16.04.1924இல் சென்னிமலையாண்டவர் காதல் இலக்கி யத்தைப் பதிப்பித்த ஈரோடு, கச்சேரி வீதி, B.P. சாம்பமூர்த்தி அய்யர் அப்போது அவ்வழக்கம் நின்று விட்டதாகக் கூறுகிறார்.

ஆனால் ''சென்னிமலையாண்டவர் காதல் மூலப் பிரதிகள் தாசிகள் வீட்டிலிருந்து வாங்க நேர்ந்தது'' என்று பதிப்பாசிரியர் எழுதியுள்ளார். மாணிக்கிப் பெண்கள் இல்லத்தில் அவர் ஒன்றுக்கு மேற்பட்ட பிரதிகளைப் பெற்றதாகத் தெரிகிறது.

**நான்கு நாட்டார் உரிமையும் முதன்மையும்**

**காதல் இலக்கியம்**

காதல் இலக்கியத்தில் தைப்பூசத் தேரோட்டம் தொடங்கும் போது பூந்துறை (காடை குல) வாரணவாசிக் கவுண்டர் முன் வந்து முதல் வடம் பிடிப்பதாகவும், வெள்ளோடு, நசியனூர், எழுமாத்தூர்க்காரர்கள் உடன் இருப்பதாகவும் (கண்ணிகள் 89 - 92) மற்ற ஊரார் அனைவரும் போற்றிப் புகழும்வண்ணம் தைப்பூச விழா நடத்தினர் என்றும் கூறுகிறது.

''வாய்ந்தபுகழ்ப் பூந்துறைசை மால்வா ரணவாசி
வேந்தன் திருத்தேர்முன் வந்து வடம்பிடிக்க

உண்மைபெறும் வெள்ளோடை ஓங்கு நசையனூர்
வண்மை எழுமாத்தூர் மகிபாலர் மிகவும்
பூந்துறை நாட்டூரார் போற்றிசெய்ய நாற்றிசையில்
சேர்ந்தகொங்கு நாட்டூரார் சிந்தை களிகூர
சித்தமிகும் சென்னிமலை சித்திரநால் வீதிசுற்றி
வித்தகத்தேர் ஏறிவரும் மெய்ஞ்ஞான வேல்முருகன்''

என்பன காதல் இலக்கியத் தொடர்கள்.

**பூந்துறைப் புராணம்**

காளியண்ணப் புலவரின் பூந்துறைப் புராணம் நாட்டுச் சருக்கப் பாடலிலும் பூந்துறை நாட்டார் பூசத்தேர் நடத்தி வைப்பதாகக் கூறப் பட்டுள்ளது.

''சுந்தரம்சேர் கருநெல்லி வெண்சாரை காணாச்
சுனைகளுடன் மாமாங்கச் சுரர்தீர்த்தம் வாழும்
புந்திமிகும் சென்னிமலைப் புத்தேட்கு அன்பாய்ப்
பூசத்தேர் நடத்திவைக்கும் பூந்துறைநன் னாடே''

என்பது அதைக் குறிக்கும் பாடலாகும்.

சென்னிமலையின் முக்கியமான முதன்மைத் திருவிழாவாகிய தைப்பூசத் தேர்த்திருவிழாவை நடத்தி வைக்கும் உரிமையை இலக்கியம் கூறுவதாலும், அது பரம்பரையாக நடந்துவரும் நிகழ்வாலும் அறிகிறோம். தேர் நடத்தும் உரிமை பூந்துறை நாட்டார்க்கு (நான்கு தலைநகர், நான்கு வீட்டாராகிய பூந்துறை, வெள்ளோடு, நசியனூர், எழுமாத்தூர்) உரியது என்பதும் பெறப்படும்.

**கைலாச நாதர் கோயில் குடமுழுக்கு விழா**

இளம்பிள்ளை ஜமீன்தார் ராஜகுருநாதன் செட்டியார் திருப்பணிகள் செய்து, அறங்காவலர் குழுத் தலைவர் ஈ.ஆர். கந்தசாமிக் கவுண்டர் காலத்தில் கைலாசநாதர் கோயில் குடமுழுக்கு விழா 10.07.1944 அன்று நடைபெற்றதைக் குறிக்கும் கல்வெட்டில் பூந்துறை, வெள்ளோடு, நசியனூர், எழுமாத்தூர் ஆகிய நான்கு ஊர்கள் குறிக்கப் பெறுகின்றன.



கைலாசநாதர் கோயிலில் இதைக் குறிக்கும் கல்வெட்டில்,

அருள்மிகு பெரியநாயகி உடனமர்
கைலாசநாதர் ஆலயம்,
சென்னிமலை
திருப்பணி மற்றும் கும்பாபிஷேக
நன்கொடை வழங்கிய திருவாளர்கள்
இராஜகோபுரம்
பூந்துறை, வெள்ளோடு, நசியனூர்,
எழுமாத்தூர் ஆகிய நான்கு நாட்டு
கொங்கு வேளாளர் கவுண்டர்கள்
அனைவர்கள்

என பொறிக்கப்பட்டுள்ளது.



1944 குடமுழுக்கு விழா

**தல புராணத்தில்**

சரவண முனிவரின் சென்னிமலைத் தல புராணத்திலும் 32 ஊர்களில் பூந்துறை, வெள்ளோடு, நசியனூர், எழுமாத்தூர் ஆகிய தலைநகர் நான்கும் சிறப்புடன் குறிக்கப்படுகிறது. (பாடல்கள் எண்கள் 23,24,25,26).

''பூமாரி பொன்மாரி பொழியும்ஊர் பூந்துறையூர்''

''மேதிநறும் பாலோடு புனலோடும் வெள்ளோடு''

''வந்துமந்த மாருதமூர் வசையதிரு நசையனூர்''

''சத்திநாயகன் வைகும் எழுமாத்தூர்''

என்பன இவ்வூரைக் குறிக்கும் சில தொடர்கள்.

### குடமுழுக்கு விழா - 1973

1935 ஆம் ஆண்டு ஈங்கூர் ஈ.ஆர். கந்தசாமிக் கவுண்டர் முயற்சியால் குடமுழுக்கு விழா நடைபெற்றது. அதற்குப் பின் பிரமாதீச வருடம் வைகாசி மாதம் 22 ஆம் நாள் (4.6.1973) திங்கட்கிழமை பகல் 12.05 மணிக்கு மேல் 12.30 மணிக்குள் சென்னிமலை சுப்பிரமணியர் திருக்கோயில் குடமுழுக்கு விழா நடைபெற்றது. இவ்வாண்டு (2014) குடமுழுக்கு விழா அறிவிப்பில் 1973, 1992ல் திருப்பணி ஏதும் நடைபெறாத நிலையில் குடமுழுக்கு விழா நடத்தப்பட்டதாகக் கூறப்பட்டுள்ளது. 1973 ஆம் ஆண்டு குடமுழுக்கு விழாவிற்கான திருப்பணி தொடக்க விழா 20.11.1959 அன்று அமைச்சர் எம். பக்தவத்சலம் அவர்கள் தலைமையில் நடைபெற்றது.




1973 குடமுழுக்கு விழா



1973 குடமுழுக்கு விழாவிற்கு முன் சிறிய, பெரிய விமானங்கள் அனைத்தும் புதுப்பிக்கப்பட்டன. மயில்வாகன மண்டபம், நவக்கிரக மண்டபம், சந்திரன் ஆலயம் திருப்பணி செய்யப்பட்டது. ஆண்டவர் கோயில் கலசம் பொன்முலாம் பூசப்பட்டது. 20 வகையான திருப்பணி களில் பங்கு பெற்ற நல்லன்பர்கள் 30 பேர்.

அப்போது திருக்கோயில் செயல் அலுவலராக இருந்தவர் இரா. கோவிந்தன் அவர்கள்.

திருப்பணிக் குழுத் தலைவர் எஸ். பெரியசாமி, செயலர் கே. சின்னுசாமிக் கவுண்டர், பொருளாளர் வி.எஸ்.எம். நஞ்சப்ப முதலியார், உறுப்பினர்கள் அருட்செல்வர் டாக்டர் நா. மகாலிங்கம் அவர்கள் உட்பட 17 பேர்.

04.06.1973 குடமுழுக்கு விழா அழைப்பிதழில்,

''திருக்குட நீராட்டுப் பெருவிழா (மகா கும்பாபிஷேகம்) பூந்துறை, வெள்ளோடு, நசியனூர், எழுமாத்தூர் ஆகிய நான்கு நாட்டுக் கவுண்டர்களால் உபயமாக செய்து வைக்கப்பட உள்ளது'' என்று அச்சிடப்பட்டிருந்தது.

### குடமுழுக்கு விழா - 1992

ஆங்கிரச வருடம் ஆவணி மாதம் 18 ஆம் நாள் (03.09.1992) வியாழக்கிழமை அதிகாலை 5 மணிக்கு மேல் 6 மணிக்குள் குட முழுக்கு விழா நடைபெற்றது.

அழைப்புப் பகுதியில் ''சான்றோர்களாலும், பூந்துறை, வெள்ளோடு, நசியனூர், எழுமாத்தூர் நாட்டுக்குரிய கொங்கு வேளாளக் கவுண்டர் களாலும் ஏற்கனவே திருப்பணிகள் செய்யப்பட்டு தெய்வச் சிறப்போடும், பொலிவோடும் திகழ்கிறது'' எனக் கூறப்பட்டுள்ளது.

அப்போது கோயில் செயல் அலுவலர் திரு. பி. இராமச்சந்திரன் பி.எஸ்ஸி., தக்கார்/உதவி ஆணையர் திரு. கா. ஏகாம்பரநாதன் பி.ஏ., ஆகிய இருவர் பெயர்க்கும் இடையில்,

''பூந்துறை, வெள்ளோடு, நசியனூர், எழுமாத்தூர்

நாட்டுக் கவுண்டர்கள் கும்பாபிஷேகக் கட்டளைதாரர்கள்''

என அச்சிடப்பட்டிருந்தது.




1992 குடமுழுக்கு விழா

**தல புராணம் வெளியீடு**

பிடாரியூர் மார்க்கண்டேய கோத்திர சிவபிராமணரான சரவண முனிவர் இயற்றிய சென்னிமலைத் தல புராணம் நெடுங்காலம் ஏட்டுச் சுவடியாகவே இருந்தது. சென்னிமலை ஆசிரியர் ந.மா. சி. கறுப்பண்ண முதலியார் ஏடு பெயர்த்தும் புதியன சேர்த்தும் எழுதிய தல புராணத்தை



1923 இல் சென்னிமலை தர்ம பரிபாலன சபையார் வெளியிட்டனர். மூலம் மட்டுமே உள்ள பிரதி.

உரையுடனும், விளக்கத்துடனும் தல புராணம் வெளியிட பூந்துறை, வெள்ளோடு, நசியனூர், எழுமாத்தூர் நாட்டார் விரும்பினர். பூந்துறைக் காடை குலக் காணியாளரும், குமாரவலசு வாழ் பெரிய வரும் மணியகாரரும் ஆகிய கருப்பண கவுண்டர் மகனார் க. சண்முக ராமசாமிக் கவுண்டர் தலைமையில் தல புராண வெளியீட்டுக் குழு அமைக்கப்பட்டது. வெள்ளோடு, நசியனூர், எழுமாத்தூர் நாட்டார் குழுவில் இடம் பெற்றனர். குழுவினர் வேண்டிக் கொண்டதற்கு இணங்க பெரும் புலவர் எழுமாத்தூர் வேலம்பாளையம் வே.ரா. தெய்வசிகாமணிக் கவுண்டர் உரையெழுதிய நூல் 07.01.1967 அன்று வெளியிடப்பட்டது.

ஆ. மாடசாமி பி.எஸ்ஸி., அவர்கள் செயல் அலுவலராக இருக்கும் போது 30.04.1998ல் மேற்கண்ட தல புராண உரை நூலை திருக்கோயில் சார்பில் மறு பதிப்புச் செய்தார்கள்.

**தைப்பூசத் தேர் செய்ததும், தேர் ஓட்டியதும்**

ஈரோடு தேவஸ்தானக் கமிட்டியால் சென்னிமலைக் கோயில் நிர்வாகியாக 02.10.1936இல் நியமிக்கப்பட்ட சென்னியங்கிரிவலசு மா. சுப்பராயக் கவுண்டர் மகனும் தந்தைக்குப் பின் சென்னிமலைக் கோயில் நிர்வாகியாக 23.05.1946 முதல் சுமார் 20 ஆண்டுகள் இருந்த சி.எஸ். சுப்பிரமணியம் எழுதிய செய்திகள் இங்கே அளிக்கப்படுகிறது.

''கொங்கு 24 நாடுகளில் பூந்துறை நாடும் ஒன்று. அது காவிரி ஆற்றின் மேல் பகுதியில் அமைந்துள்ளதில் பூந்துறை, வெள்ளோடு, நசியனூர், எழுமாத்தூர் ஆகிய நான்கு கரையைச் சேர்ந்த வீட்டார்கள் நம்மில் உள்ள குலங்கள் 69ல் முதன்மையாகவும், செல்வாக்குப் படைத்தவர்களாகவும் விளங்கியுள்ளனர்.

சென்னிமலை ஆண்டவருக்குத் தல புராணப்படி பிடாரியூர் அடிவாரம் கோயிலாகச் சொல்லப்பட்டாலும், வசதி கருதியோ வேறு

காரணத்தாலோ சென்னிமலை நகரும், அதில் அடிவாரக் கோயிலாகக் கருதப்படும் கைலாசநாதர் கோயில் அமைந்ததற்கும் மேலே சொன்ன கரைக்காரர்கள் காரண கர்த்தாக்களாக இருந்தார்கள் என்பது கோவிலில் அவர்கள் பெற்றுள்ள மிராசு மற்றும் நடைமுறை காரியங்களில் அவர்கள் ஈடுபாடுகளிலிருந்து அறியலாம். எல்லாக் காரிய காரணங் களில் அவர்களே முதன்மையாக இருந்து நடத்தி வருகின்றனர்.

இந்த நிலையில் வேளாண் குல மக்கள் தழைத்தோங்கவும், மேன்மை பெற வேண்டும் என்ற அவா காரணமாகவும் சென்னிமலை முருகப் பெருமானுக்கு தைப்பூசத் தேர் பெரிய அளவில் செய்ய விரும்பி மேலே சொன்ன நான்கு கரைக்காரர்களும் (பூந்துறை, வெள்ளோடு, நசியனூர், எழுமாத்தூர்) மலை அடிவாரத்தில் மலையடியில் முகப்பில் உள்ள தங்கள் மடமான கவுண்டர் மண்டபத்தில் தேர் செய்ய லானார்கள். செய்யப்பட்ட புதிய தேரை வெள்ளோட்டம் பார்க்க கோவிலைச் சுற்றியுள்ள நான்கு வீதிக்கும் கொண்டு வந்த போது சென்னிமலை யைக் காணியாகப் பெற்றிருந்த பிடாரியூர்க் காணியாளர்களான பொருள்தந்த குலத்தார் தங்கள் அனுமதி பெறாததால் ரத வீதியில் தேர் வெள்ளோட்டம் விடுவதைத் தடுத்து விட்டனர்.

அதன்பிறகு இவர்களுள் ஏற்பட்ட சமரச ஏற்பாட்டில் தைப் பூசத்தில் 4 வீட்டார் தேர் ஓட்டும் போது பொருள்தந்த குலத்தார் ஈசுவரனுக்குத் தேர் ஓட்டிக் கொள்ளலாமென்றதன் பேரில் தாங்கள் செய்த தேரில் அரை பாகம் தேர் பொருள்தந்த குலத்தார் செய்து ஓட்ட வந்தனர். காலப்போக்கில் பொருள்தந்த குலத்தார் தாங்கள் செய்த தேர் பராமரிப்பின்றி இருந்ததில் ஈசுவரன் தேர் சிகஸ்து அடைந்து தேரோட்டத்திற்கு சப்பரத்தை வைத்து நடத்தி வருகின்றனர்.

சிகஸ்தடைந்த தேரின் வேலைப்பாடு கொண்ட சிலைகளையும், பதுமைகளையும் சென்னிமலை அடிவாரம் கோவிலுக்குள் சுவாமிக்குக் கல்யாண உற்சவம் நடத்த மண்டபம் ஒன்று ஏற்படுத்தப்பட்டதில் சிலைகளையும், பதுமைகளையும் வைத்துள்ளதைக் காண முடிகிறது.



கோவிலின் அர்ச்சகராக உள்ள ஆதி சைவர்கள் தங்கள் முன்னோர்கள் முதல் வழிவழி வந்துள்ளதால் அவர்களால் இச்செய்திகளைக் கேட்டுச் சொல்லப்படுவதன் மூலமாக அறிவது ஏட்டுப் பிரதிக்கு ஒப்பானதாகும்''. (பிடாரியூர் வரலாறு, ப. 119-120).

**திருக்குட நன்னீராட்டுப் பெருவிழாச் சிறப்பு மலர் (2014)**

சிறப்பான பற்பல திருப்பணிகள் முடிந்து ஜய வருடம் ஆனி மாதம் 23 ஆம் நாள் காலை 9 மணிக்கு மேல் 10.30 மணிக்குள் 07.07.2014 இக்கோயில் குடமுழுக்கு விழா மிகவும் சிறப்பாக நடைபெற்றது.

இக்குடமுழுக்கு விழாவையொட்டி இக்கோயிலில் தமிழ்ப் புலவராகப் பதினைந்து ஆண்டுகளாகச் சிறப்புடன் பணிபுரியும் செ. அறிவு எம்.ஏ., எம்.ஃபில் அவர்கள் சிறப்பு மலர் ஒன்று தம் சொந்தப் பொறுப்பில் வெளியிட்டுள்ளார்கள். அவர் தம் பதினைந்தாண்டுப் பணியில் கோயிலின் பழைய நடைமுறைகளை யெல்லாம் நன்கு அறிந்து தம் குடமுழுக்கு விழா மலரில் பதிவு செய்துள்ளார்.

அவர் தம் முன்னுரையில், 'ஆலயம் தொழுவது சாலவும் நன்று' என அவ்வையார் கூறியதற்கு இணங்க அருள்மிகு சுப்பிரமணிய சுவாமி திருக்கோயிலில் கடந்த 04.06.1973 ஆம் ஆண்டு நடைபெற்ற கும்பாபிஷேகமும், அதன் பிறகு 03.09.1992 ஆம் ஆண்டு நடைபெற்ற கும்பாபிஷேகமும் சென்னிமலை அருள்மிகு சுப்பிரமணிய சுவாமி திருக்கோயில் கும்பாபிஷேகக் கட்டளைதாரர்களான பூந்துறை, வெள்ளோடு, நசியனூர், எழுமாத்தூர் ஆகிய நான்கு நாட்டுக் கவுண்டர் களால் நடத்தி வைக்கப்பட்டது.

22 ஆண்டுகளுக்குப் பிறகு தற்போது ஜய வருடம் ஆனி மாதம் 23 ஆம் நாள் 07.07.2014 திங்கட்கிழமை அருள்மிகு சுப்பிரமணிய சுவாமி திருக்கோயில் கும்பாபிஷேகக் கட்டளைதாரர்களான பூந்துறை, வெள்ளோடு, நசியனூர், எழுமாத்தூர் ஆகிய நான்கு நாட்டுக்

கவுண்டர்களால் மிகவும் சிறப்பாக நடத்தி வைக்கப்பட்டது'' என்றும் எழுதியுள்ளார்கள்.

இம்முன்னுரைப் பகுதியில் அல்லாமல் நூலின் உள்ளேயும்

''சென்னிமலை சுப்பிரமணிய சுவாமி திருக்கோயிலில் நடக்கும் சிறப்புப் பூசைகள் அனைத்திலும் பூந்துறை, வெள்ளோடு, நசியனூர், எழுமாத்தூர் ஆகிய நான்கு நாட்டுக் கவுண்டர்கள் முதன்மைதாரர்களாக கௌரவிக்கப்பட்டு வருவது தொன்றுதொட்டு வரும் நடைமுறை யாகும். ஆலயத்தில் இதுவரை நடைபெற்ற அனைத்துக் கும்பாபி ஷேகங்களுமே மேற்படி கட்டளைதாரர்களாகிய நான்கு நாட்டுக் கவுண்டர்களால் நடத்தி வைக்கப்பட்டது'' என்று பரம்பரைப் பழைய வழக்கத்தைச் சுட்டிக் காட்டியுள்ளார்.

### உண்டியல் பெட்டி வைத்தல்

மலையின் மேல் முன் மண்டபத்தில் பக்தர்கள் காணிக்கை செலுத்த வசதியாக ரூபாய் 1400/- செலவில் உண்டியல் பெட்டியை உபயமாக வாங்கி வைத்தவர்கள் பூந்துறை, வெள்ளோடு, நசியனூர், எழுமாத்தூர் ஆகிய நான்கு நாட்டுக் கவுண்டர்கள் ஆவர். (10.04.1966) கோயில் அறிக்கை). இதன் மூலம் பெற்ற தொகையால் பல மராமத்துப் பணிகள் நடைபெற்றுள்ளன.

### தைப்பூசத் தேரின் அலங்கார வேலைப்பாட்டுத் துணிகள்

தைப்பூசத் தேர்த் துணிகள் ரூபாய் 5000/- மதிப்பில் தைக்கப் பட்டன. தேவஸ்தானப் பங்கு ரூபாய் 1000/-. பூந்துறை, நசியனூர், எழுமாத்தூர்க் கவுண்டர்கள் ரூபாய் 2000/- ஈங்கூர்க் கவுண்டர்கள் ரூ.500/- (20.11.1959 கோயில் அறிக்கை) மற்றும் சிலர் நன்கொடை கொடுத்தனர்.

### 2014 குடமுழுக்கு விழாவில் பங்கு

07.07.2014 அன்று நடைபெற்ற குடமுழுக்கு விழாவில் பூந்துறை, வெள்ளோடு, நசியனூர், எழுமாத்தூர் நாட்டுக் கவுண்டர்கள் பங்களிப்பு



1. யாகசாலை ஹோம சாமான்கள், திரவியங்கள், கும்ப கலச வகைகள், சுவாமி வஸ்திரம், சிவாச்சாரியார் வஸ்திரம், புஷ்பம், மாலைகள், நைவேத்தியங்கள், சிவாச்சாரியர் உணவு வகைகள்.
2. அஷ்ட பந்தன மருந்து வகைகள்.
3. சிவாச்சாரியார்கள், ஓதுவாமூர்த்திகள், தவில், நாதஸ்வரக் குழுவினர் சம்பாவனை.
4. மூலவர் எந்திரம் மற்றும் மூலவர் விமானக் கலசம்.

ஆகியவைகளாகும்.

தைப்பூசம் தேர்த் திருவிழாவிலும், இந்நான்கு ஊர் மடம் சார்பில் சிறப்பாக மண்டபக் கட்டளை நடத்தி வருகின்றனர். 'ஏறுவது பூந்துறை இறங்குவது வெள்ளோடு' என்ற பழமொழி வழங்கப்பட்டு வருகிறது.

### திரு. அ. முத்துச்சாமி கோனார்

1932 ஆம் ஆண்டு சென்னிமலைக்கு வருகை புரிந்த கொங்கு நாட்டின் முதல் ஓலைச் சுவடிப் பதிப்பாளரும், முதல் கொங்கு வரலாற்று நூல் ஆசிரியருமான திருச்செங்கோடு அ. முத்துசாமிக் கோனார் தம் கொங்கு நாடு என்னும் நூலில்,

''சென்னிமலையில் பூந்துறை நாட்டுக் கவுண்டர்கள் ஆதரவில் கோயில் காரியங்கள் நடக்கின்றன''

என்று எழுதியுள்ளார். எனவே 1935இல் நடைபெற்ற குடமுழுக்கு விழாவை இவர்கள்தான் நடத்தியிருப்பர்.

❀❀❀

# 6. பூந்துறைப் புராணத்தில் சென்னிமலை

மேல்கரைப் பூந்துறை நாட்டின் முதல் தலைநகர் பூந்துறை. பூந்துறைக் காடை குலத்தினர் அங்கு தனிக் காணியாளர்கள். புலவர்களை ஆதரிப்பதிலும், கொடை வழங்குவதிலும் சிறந்தவர்கள். பக்தியில் சிறந்தவர்கள். பலர் வாரணவாசிக் கவுண்டர், அவினாசிக் கவுண்டர் எனப் பெயர் வைத்துக் கொண்டதை ஆவணங்கள் கூறுகின்றன.

மதுரை நாயக்கர் தளபதி இராமப்பையனால் வெல்ல முடியாத தாரமங்கலம் கட்டி முதலியை வென்றவர்கள். ஒரு வாரணவாசிக் கவுண்டர் சத்திமங்கலத்தில் (கஸ்பாபேட்டை) முடவர் காப்பு நிலையம் ஏற்படுத்தினார். குப்பன் அழைப்பிச்சான் என்பவர் உப்பிலிய நாயக்கர் (கற்பூரச் செட்டியார்) சமூகத்திற்கு நியாயமேடை அமைத்துக் கொடுத்தார்.

இவ்வாறு பல பெருமையுடைய காடைகுலத்துப் பூந்துறைப் பெருமக்கள் தங்களுக்கு ஒரு தல புராணம் வேண்டும் என்று விரும்பினர். அதற்காக அவர்கள் திருச்செங்கோடு அருகேயுள்ள மண்டகப் பாளையத்தில் பெரும் புலவராக விளங்கிய காளியண்ணப் புலவரைக் குடும்பத்துடன் பூந்துறைக்கு அழைத்து வந்தனர். எல்லா வசதியும் குறைவறச் செய்து கொடுத்தனர்.

அவர் பூந்துறைக்காரர்களிடம் பல செய்திகளைக் கேட்டறிந்து பூந்துறைப் புராணம் பாடி முடித்தார். 10 சருக்கம் 220 பாடல்களில் அந்நூல் அமைந்துள்ளது. கொங்கு மண்டல இலக்கியப் பதிப்பு முன்னோடியான திருச்செங்கோடு அ. முத்துச்சாமிக் கோனார் 1917 ஆம் ஆண்டு அக்டோபரில் பூந்துறைப் புராணத்தை அச்சிட்டார். பூந்துறைப் புராணம் பாடிய காளியண்ணப் புலவருக்கு பூந்துறைக் காடை குலத்தார் 57 ஏக்கர் நிலம் கொடுத்தனர்.



பூந்துறை நாட்டின் முதல் தலைநகர் பூந்துறைக்கும் சென்னிமலைக்கும் நெருங்கிய தொடர்பு இருப்பதை அறிந்த காளியண்ணப் புலவர் நூலில் சென்னிமலை ஆண்டவருக்குக் காப்புச் செய்யுள் பாடியதுடன் ஒவ்வொரு சருக்கத் தொடக்கத்திலும் சென்னிமலையைக் குறிப்பிட்டுப் பாடியுள்ளார்.

''குளிர்கூகை யொடுபேய்கள் குடர்பீறி யிடுராவு
குறியாது புவியோடியே
களர்தன்னில் இடுசெந்நெல் அதுபோல வெகுலோப
கயவர்மேல் கவிசொல்லிநான்
தளர்வுஎய்தி மனம்நொந்து சலியாமுன் அடியன்மேல்
தயவாகி அருள்புரிகுவாய்
வளர்சென்னி மலைமேவு மயில்மீதில் நடமாடி
வருசூலி அருள்பாலனே''

என்பது காப்புச் செய்யுளாகும்.

''ஆடும் மாமயில் அன்னம் நடந்திடப்
பாடும் மாமிசைப் பண்ணினை வண்டினம்
தேடும் மாதவர் சிராசலர்'''
''சென்னி மாமலை மீதினில் சென்றெழுந்து ஓங்கி
மன்னும் வேலவர்''
''சாந்தம் மேவுநல் சென்னிமா மலைமுடி தனில்வாழ்
சேந்தன்''

- திருநாட்டுச் சருக்கம் (1,3,4)

''சென்னி மாமலைச் செவ்வேள்''

- திருநகரச் சருக்கம் (1)

''பற்பல வளங்கள் சூழும் பனிமதி தவழும் சென்னி
வெற்பினில் மகிழ்ந்து வாழும் வேலவர்''

- புராண வரலாற்றுச் சருக்கம் (1)

''மை தவழ் சிராசலத்தோன்''

- உமைதவச் சருக்கம் (1)

''கார்பொழில் சிராசலத்தில் கந்தன்''

- சலந்தராசுரச் சருக்கம் (1)

''பங்கயன் தன்னை முன்னாள் படும்சிறை வைத்தீர் ஆறு
செங்கையால் வேல்எ டுத்த சிராசலன்''

''செப்பரிய சிரகிரி மாமாங்கத் தீர்த்தம்
சென்மநோய் தனைத்தீர்த்துச் சிறப்பு நல்கும்''

- தேவர்கள் பூசைச் சருக்கம் (1,4)

''மன்னியநல் அகத்தியருக்கு உபதே சித்த
வள்ளல் சிராசலக் கடவுள்''

- கரிகால் சோழச் சருக்கம் (1,4)

''உற்ற நான்முகத் தோனைச் சிறையிட்டுப்
பெற்ற தந்தைக்கு உபதேசம் பேசிடும்
வெற்றி மேவும் சிராசல வேலர்''

- சேரமான் வரலாற்றுச் சருக்கம் (1)

''சொல்லும் சென்னி மலைவேலர் சோபனம்
துய்ய வள்ளி தெய்வானை சோபனம்''

- இறுதி வாழ்த்து (17)

ஒவ்வொரு சருக்கத் தொடக்கத்திலும், சென்னிமலையாண்டவரை வணங்கி அச்சருக்கத்தைப் பாடுவதாகக் காளியண்ணப் புலவர் கூறியுள்ளார்.

✿✿✿



# 7. வெள்ளோடும் சென்னிமலையும்

சென்னிமலையின் சிறப்பு ஆண்டுத் திருவிழாவான தைப்பூசத் தேரை நடத்தி வைக்கும் உரிமையுடையவர்களும், குடமுழுக்கு விழாக்களின் கட்டளைதாரர்களாக இருப்பவர்களுமான பூந்துறை நாட்டுத் தலைமை சான்ற நான்கு ஊர்க் கவுண்டர்களில் வெள்ளோட்டுக் காரர்களும் ஒருவராவர்.

பிற மூன்று ஊர்களான பூந்துறை, நசியனூர், எழுமாத்தூர் ஆகிய ஊர்களை விடவும் வெள்ளோடு, சென்னிமலைக்கு அருகில் இருப்பது குறிப்பிடத்தக்கது. தென்முகம் வெள்ளோடு கிராமத்தைச் சேர்ந்த மயிலாடியில் சென்னிமலை முருகனின் மயில்கள் வந்து ஆடுமாம். அதனால்தான் அவ்வூர் மயிலாடி என்று பெயர் பெற்றதாம். மயில்கள் வந்து ஆடிய இடத்தைக் கூட அவ்வூர்ப் பெரியவர்கள் பலர் காட்டுகின்றனர்.

வெள்ளோட்டு மக்கள் சென்னிமலைக் கோயிலில் வழிபாடு செய்வதிலும், திருவிழாக்களில் கலந்து கொள்வதிலும் பேரார்வம் உடையவர்கள். வெள்ளோட்டு இலக்கியங்களில் முதல் வணக்கம் சென்னிலை முருகனுக்குக் கூறப்படுவதையும், நூல் இறுதி வாழ்த்தும் சென்னிமலை முருகனுக்குக் கூறப்படுவதையும் காணலாம்.

''சிவனருள் மைந்தனான சிரகிரி வேலர் பாதம்
தவறாமல் ஓதி நித்யம் தயவுடன் பணிகுவேனே''

என்பது அவ்வாறு பாடிய வணக்கப் பாடலாகும்.

''வானுலாவிய சிரகிரியில் மேவும் வள்ளி
தெவியானை மணாளனுக்கு நித்திய சோபனமே''

என்பது இறுதி வாழ்த்துப் பாடல்களில் ஒன்று (வெள்ளோடு பெரியண்ணன் குறவஞ்சி).

சென்னிமலையாண்டவர் பிள்ளைத் தமிழ், சென்னிமலை யாண்டவர் யமக அந்தாதி முதலிய இலக்கியங்களையும், சில தனிப் பாடல்களையும் பாடியவர் வெள்ளோடு குந்தாணி சாமிநாதக் கவிஞ ராவார். வெள்ளோட்டுப் புலவர்கள் சிலர் நாள்தோறும் சென்னிமலை வந்து வணங்குவார்களாம்.

புலவர் அங்கண்ண செட்டியார் பாடிய ''சென்னிமலையாண்டவர் காதல்'' இலக்கியத்தில் தைப்பூசத் தேர் அன்று,

''வாய்ந்தபுகழ்ப் பூந்துறைசை மால்வா ரணவாசி
வேந்தன் திருத்தேர்முன் வந்து வடம்பிடிக்க''

''உண்மைபெறும் வெள்ளோடு'' மக்கள் அருகிருந்து போற்றிய விபரம் கூறப்படுகிறது.

வெள்ளோட்டு இலக்கியங்களில் வெள்ளோட்டுத் தலைவர்கட்கு உரிய மலை கூறப்படும் போது சென்னிமலையே கூறப்படுகிறது.

''நன்னயங் குலவும் சன்னதம் திகழும்
பொன்னிலங் கியதிருச் சென்னியங் கிரியான்''

என்பது அதைக் குறிக்கும் ஒரு பாடலாகும்.

வெள்ளோட்டுத் தலைவர்கள் வழிபடும் தெய்வம் கூறும்போது தவறாமல் சென்னிமலையாண்டவர் குறிக்கப்படுகிறார்.

''நிலைக்குயர் சென்னி மலைத்திருக் குமரன்''

என்று முருகன் குறிக்கப்படுகிறார். வெள்ளோட்டுத் தலைவியர்கட்குக் குறி சொல்லவரும் குறத்தி சென்னிமலைக் குறத்திதான்.

''வான்உல வியசென்னி மலைக்குற வஞ்சிவந்தாள்''

''கிரகிரிக் குறவஞ்சி வந்தாள்
அருமைத் திருவைப்போல்
சிரகிரிக் குறவஞ்சி வந்தாள்''

என்று கூறுகிறது வெள்ளோட்டு குறவஞ்சி இலக்கியம்.



வெள்ளோட்டில் உள்ள எல்லாக் கோயில்களையும் பற்றிக் குறிப்பிடும் ஓலைச்சுவடி ஒன்று கிடைத்துள்ளது. அவ்வெள்ளோட்டுப் பாடல் தொகுதியில் சென்னிமலையும் குறிக்கப் பெறுகிறது. வெள்ளோட்டு மக்கள் சென்னிமலையை தங்களூர் மலையாகவே எண்ணியுள்ளனர்.

''துள்ளுமயில் ஏறிவரும் சூரசங் காரா
சுந்தரர்க்குப் பரவைமனை தூதுசென்ற சிவனார்
உள்ளமக னாகவரு உபதேச குருவே
ஓங்குபுகழ் அருணகிரி ஓதுதமிழ்க் கந்தா
வள்ளிதெய்வ யானைக்கு வாய்த்தமண வாளா
மன்றுதனில் நடனமிடும் வல்லியுமை பாலா
தெள்ளுதமிழ்ப் பூந்துறைசை நாடுஉகந்த செவ்வேள்
சென்னிமலை வேலர்பதம் சிந்தை மறவோமே''

என்பது அப்பாடலாகும். வெள்ளோட்டு மக்கள் மனதில் நீங்கா இடம் பெற்றுள்ளார் சென்னிமலை முருகன்.

வெள்ளோட்டுப் புலவர்கள் பெரிய புராணச் செய்தியையும், அருணகிரிநாதர் சென்னிமலைக்குத் திருப்புகழ் பாடிய செய்தியையும் தெரிந்து வைத்துள்ளனர் என்பது குறிப்பிடத்தக்கது.

வெள்ளோட்டு மக்கள் சென்னிமலை சென்று தண்டபாணி சுவாமியை வணங்குவதுடன் தங்கள் வெள்ளோட்டிலும் தண்டபாணிக்கு ஆலயம் கட்டி தண்டபாணியை பிரதிட்டை செய்து சென்னிமலை தண்டபாணி கோயில் என்றே பெயரும் வைத்தனர். வெள்ளோட்டுப் புலவர்கள் வெள்ளோட்டுத் தண்டபாணிக்குப் பாடல்கள் பாடி அப்பாடலில் சென்னிமலையையும் குறிப்பிட்டிருப்பது குறிப்பிடத் தக்கது. அப்பாடல்களில் ஒன்று,

''புவனியத னில்பிறந்து உழன்றலைந் தேநினது
பொற்பதம் நினைப்புறாத
பொல்லாத நீரிடைக் கடையனுக்கு அறிவுஅறம்
போதிப்பது உந்தன்குணமே

சிவனார் தமக்கருமை மதலாய் உதித்தவா

தெய்வானை வள்ளிமகிழ்ணா

சிவசமய சைவ புராதன வைபோகமே

திவ்யமெய் அமுதகுணமே

தவமே சுகந்தமலர் மனமே மிகுந்தபொருள்

தருவே அனந்தகுணமே

சரவண பவாமுருக சிரகிரியில் வாழ்வுயர்

தயாபர சுகானந்தமே

திவகரனும் மதியும்வளர் வெள்ளோடை யம்பதியில்

தெய்வமே செம்பொன்மேரை

செண்டால் அடித்தகுக கந்தா பரப்பிரம

தெண்டாயு தக்கடவுளே''

என்பது அப்பாடலாகும்.

19 ஆம் நூற்றாண்டின் பிற்பகுதியில் சென்னை மாகாண அரசினரால் ஈரோடு தாலூக்கா தேவஸ்தானக் கமிட்டி அமைக்கப்பட்டது. 1926-27 ஆம் வருடம் ஈங்கூர் ஈ.ஆர். கந்தசாமிக் கவுண்டர் முயற்சியால் சென்னிமலைக்கோயில் தேவஸ்தானக் கமிட்டியின் நிர்வாக வரம்பினுள் (ஸ்கீம் கோயில்) வரும் என அறிவிக்கப்பட்டது. அதற்குப் பின் முதல் தனிநபர் தர்மகர்த்தாவாக அதிகாரபூர்வமாக நியமிக்கப்பட்டவர் உலகபுரம் செங்கோட்டு வேலப்ப கவுண்டர். உலகபுரம் தென்முகம் வெள்ளோடு கிராமத்தின் மூன்று கரைகளில் முதல்கரை, உலகபுரம் செங்கோட்டு வேலப்பகவுண்டர் வெள்ளோடு இராசாசுவாமியைக் குல தெய்வமாகக் கொண்ட சாந்தந்தை குலத்தினர் ஆவார்.

செங்கோட்டு வேலப்ப கவுண்டர் 22.05.1926 முதல் 03.04.1936 வரை பத்தாண்டுக் காலம் சென்னிமலை தர்மகர்த்தாவாக சிறப்புடன் பணியாற்றினார். அவருடைய நிர்வாக காலத்தில் 1935 ஆம் வருடம் சென்னிமலைக் கோயில் குடமுழுக்கு விழா நடைபெற்றது. அவருக்கு வேண்டிய உதவிகளைப் பழையகோட்டைப் பட்டக்காரர் நல்லதம்பிச்



சர்க்கரை உத்தமக் காமிண்ட மன்றாடியாரும், ஈங்கூர் ஈ.ஆர். கந்தசாமிக் கவுண்டரும் செய்தனர். அப்போது கோயில் மேனேஜராக (நிருவாக அலுவலர்) இருந்தவர் அனந்தராமய்யர் என்பவர்.

19 ஆம் நூற்றாண்டின் இறுதியில் சென்னிமலைக்கோயில் நிகழ்வுகளில் கலந்து கொண்ட பூந்துறை, வெள்ளோடு, நசியனூர், எழுமாத்தூர் நான்கு ஊர்க் கவுண்டர்களில் ஒருவர் உலகபுரம் திருமலைக் கவுண்டர் என்பவரும் ஒருவர், அவரும் சாத்தந்தை குலத்தினர்.

அவர் கால் இயற்கையாகவே சிறிது ஊனமாக இருந்தது. அவர் குதிரையில்தான் பயணம் செய்வார். சென்னிமலைக்கு வருவதும் குதிரையில்தான். அதனால் மக்கள் அவரைப் பற்றிக் குறிப்பிட்டுப் பேசும் போது ''மொண்டித் திருமலைக் கவுண்டர்'' என்பர்.

ஒருமுறை தைப்பூசத் தேர்த்திருவிழா நடைபெற்றது. இலக்கியம் கூறுவதற்கேற்பப் பூந்துறை நாட்டார் தேர்த்திருவிழாவை முன்னின்று நடத்தினர். அக்காலத்தில் இப்போது இருப்பது போல உறுதியான பாதை இல்லாமல் இருந்திருக்கலாம். தேர் சேற்றில் இறங்கி நின்று விட்டது. ஓரளவு சாய்ந்தும் விட்டது. எவ்வளவு முயன்றும் தேர் ஓட்ட இயலவில்லை. எல்லோரும் மிக வருந்தினர்.

உலகபுரம் திருமலைக் கவுண்டர் ஈரோடு தாலுக்காவில் உள்ள முக்கியமான ஆசாரிகள் அனைவரையும் வரவழைத்து பெரிதும் முயன்று மீண்டும் தேர் ஓட்டினார். எல்லோரும் திருமலைக் கவுண்டரைப் பாராட்டினர்.

சென்னிமலையில் முதலில் உண்டியல் வைக்க எண்ணி பூந்துறை, நசியனூர், எழுமாத்தூர்க்காரர்களுடன் இணைந்து வைத்ததில் வெள்ளோட்டுக்காரர்கட்கும் பங்கு உண்டு. உண்டி வைத்ததன் மூலம் கோயில் வருமானம் கூடியது. அதனால் பல அரிய திருப்பணிகள் நடைபெற்றன.

✿✿✿

# 8. சோழன் பூர்வ பட்டயத்தில் சென்னிமலை

கொங்கு நாட்டுப் பண்டைய வரலாறு கூறும் மிகச் சிறந்த ஆவணங்களில் ஒன்று ''சோழன் பூர்வ பட்டயம்''. கிழக்கிந்தியக் கம்பெனி ஆட்சிக் காலத்தில் நில அளவைத் துறைத் தலைவராகப் பணியாற்றியவர் கர்னல் காலின் மெக்கன்சி (1758 - 1821). பல மொழி உதவியாளர்களைக் கொண்டு தமிழ்நாட்டில் முதன்முதல் வரலாற்று ஆவணங்களைத் தொகுத்தவர் அவரே. மெக்கன்சி தேடித் தொகுத்த ஆவணங்களில் இதுவும் ஒன்று.

இப்பட்டயம் தனி நூல் வடிவம் பெற்றுள்ளது. சென்னையில் உள்ள தமிழ்நாடு அரசு கீழ்த்திசைச் சுவடி நூலகச் சார்பில் 1950 ஆம் ஆண்டு கோவை கிழார் சி.எம். இராமச்சந்திரஞ் செட்டியார் இதனைப் பதிப்பித்தார். (சுவடி நூலக எண் 1073 - 1075).

**பட்டய விபரம்**

திருவாரூரில் கரிகால் சோழன் நீதியுடன் அரசாண்டு வந்தான். ஒருநாள் கரிகால் சோழன் மகன் தெருவில் தேரோட்டிச் சென்றபோது பசுவின் இளங்கன்று ஒன்று தேர்ச் சக்கரத்தில் சிக்கி இறந்தது. நீதி வழுவாத கரிகால் சோழன் தன் மகன் மீது தேரோட்டி மகனைக் கொன்றான். இதனால் கரிகால் சோழனுக்குப் பைத்தியம் பிடித்து விடுகிறது.

காஞ்சிபுரம் காமாட்சி குறத்தி வடிவில் வந்து கொங்கு நாட்டில் தல யாத்திரை செய்து ஊர் உண்டாக்கிக் கோயில் கட்டி மக்களைக் குடியேற்றினால் பைத்தியம் தெளியும் என்று குறி சொன்னாள். காமாட்சி (குறத்தி) விபூதி கொடுக்கவே ஓரளவு பைத்தியம் தெளிந்தது.

கரிகால்சோழன் சமயமுதலி, சடையப்ப வள்ளல், கஸ்தூரி ரங்கப்ப செட்டி ஆகியவர்களை அழைத்துக் கொண்டு கொங்குநாடு வந்து



காமாட்சி கூறியபடி பணிகள் தொடங்கினான். வனம் அழித்து, 36 பெரிய கோயில் கட்டி அங்கு நகரமும் அமைத்து பேட்டையும் கோட்டையும் கட்டி 18 வகைக் குடிமக்களைக் குடியேற்றினான். கோயில் பணிகட்குச் செங்குந்தர்களும், உழவுக்கு வேளாளர்களும், வியாபாரத்திற்குச் செட்டியார்களையும் பல தொழில்கட்கு அந்தந்தச் சமூகத்தாரையும் நியமித்து மானியம் பல விட்டனர். சோழனுக்குப் பாண்டியனும், சேரனும் உதவி செய்தனர்.

**திருப்பணி செய்த ஊர்கள்**

| | | |
|---|---|---|
| 1. கரூர் | 13. திங்களூர் | 25. சிங்கநல்லூர் |
| 2. கொடுமுடி | 14. விசயமங்கலம் | 26. வெள்ளலூர் |
| 3. வெஞ்சமாங்கூடல் | 15. கீரனூர் | 27. சூலூர் |
| 4. பவானி | 16. கோனாபுரி | 28. இருகூர் |
| 5. பழனி | 17. நடுவச்சேரி | 29. இடிகரை |
| 6. கொண்டறங்கிமலை | 18. பல்லடம் | 30. துடியலூர் |
| 7. பூம்பாறை | 19. தணக்கன்கோட்டை | 31. கோவன்புத்தூர் |
| 8. ஆனைமலை | 20. குள்ளந்துறை | 32. பேரூர் |
| 9. தென்சேரி | 21. வண்டிக்கோட்டை | 33. அவிநாசி |
| 10.சென்னிமலை | 22. வெள்ளாதி | 34. சேவூர் |
| 11.வெள்ளியம்பதி | 23. கவையம்புத்தூர் | 35. அன்னூர் |
| 12.சத்தியமங்கலம் | 24. சாமளாபுரம் | 36. முட்டம் |

**சென்னிமலைப் பணிகள்**

தென்சேரிகிரி (செஞ்சேரி) மலையில் திருப்பணி முடித்துக் கரிகாலன் குழுவினர் சென்னியங்கிரி வனம் வந்தனர். வேடர்கள் மூலம் வனத்தை அழித்த போது அங்கிருந்த சென்னி மாகாளி நரபலி கேட்டது, சமய முதலி பணிகள் முடிந்தபின் நரபலி கொடுக்க ஒப்புக் கொண்டார்.

சென்னியங்கிரி வேலர்க்குக் கோயில் கட்டப்பட்டது. ஊரும், குளமும், கோட்டையும், பேட்டையும் அமைக்கப்பட்டது. உழவுக்கு

நல்லதம்பியும், வணிகத்திற்கு கவறை வளஞ்சியர்களில் குட்டி ரங்கனையும், கோட்டை அதிகாரத்திற்கு அமர மன்னாடியையும், கணக் கராக மீனாட்சிபிள்ளையையும் வைத்தனர்.

குமார சுப்பிரமணிய பண்டிதரைக் கொண்டு புண்ணியாங்கப் பிரதிட்டை செய்வித்தனர். சென்னியங்கிரி வேலர்க்கு 500 பொன் வருவாய் உடைய கிராமமும், 50 பொன் சுங்கத் தீர்வையும், 50 மிடா விதையளவு நன்செய், புன்செய் மானியம் விடப்பட்டது. எல்லையில் சூலக்கல் நட்டு மானியத்தில் 10ல் 1 சமய முதலிக்கு என்று கல்வெட்டும் போட்டனர்.

கோயிலுக்கு நம்பி முதல் திருவலகு வரை ஆட்கள் நியமனம் செய்தனர். திருவாடு தண்டிகை சீர்பாத ஊழியத்திற்கு 50 குடி கைக் கோளர் நியமிக்கப்பட்டனர்.

ஐம்பது குடி கைக்கோளரைப் பார்த்துச் சமய முதலி உங்களில் யார் சென்னி மாகாளி துர்க்கைக்கு நரபலி கொடுக்குறீர்களோ அவருக்கு நாட்டாண்மை முதன்மை அளிக்கப்படும் என்றார். கருப்பண்ண முதலியார் நரபலி கொடுப்பதாக ஒப்புக் கொண்டார்.

கருப்பண்ன முதலியார் முதன்மை நாட்டாண்மைக்காரராக நியமிக்கப்பட்டார். நம்பி முதன்மைக்கு வேல நம்பியும், நாகபாச முதன்மைக்கு குமர நட்டுவனும், தாசி முதன்மைக்கு வெள்ளமுத்துத் தாசியும், கோயில் மானியக் கணக்கராகக் குப்பண்ண முதலியும் நிய மிக்கப்பட்டனர்.

மேற்கண்ட அனைவருக்குப் பட்டயமும், பாக்கு வெற்றிலையும் கொடுக்கப்பட்டது.

சென்னி மாகாளி துர்க்கை கோயிலுக்கு பத்துமிடா விதைப்பு அளவு நன்செயும், புன்செயும் அளித்தனர். எல்லையில் சூலக்கல் போட்டு மானியத்தில் சமய முதலிக்குப் பத்தில் ஒன்று என்று நிர்ணயம் செய்தனர். துர்க்கை கோயில் ஊழியத்துக்கு ஆதிசோகி கோரக்கநாதர் வழி வந்த குழந்தை பண்டாரத்தை வைத்தனர்.



இறுதியில் கருப்பண்ண முதலி மகன் பாலகுமாரனைச் சென்னி மாகாளிக்கு நரபலி கொடுத்த விபரம் விரிவாகக் கூறப்பட்டுள்ளது.

## பட்டயம் மூல பாடம்

பல நதியிலும் தீர்த்தமாடி வந்து மந்திரகிரி வேலற்கு அபிஷேக தூப தீபாறாதனை முடிப்பித்து தரிசித்துக் கொண்டு கரிகாலச் சோழன் முதலாக எல்லாரும் மந்திரகிரி திருத்தென்சேரி நகர் கடந்து சென்னியங்கிரி வனத்திற்கு போனார்கள். போன பின்பு கரிகாலச் சோழனாகிறவன் வேடர் கம்பழத்தை வர விட்டு மாகாளி வனத்தைச் செடி வெட்டி வெளி பண்ணி வைக்கும் போது சென்னி மாகாளி என்கிறது கரிகாலச் சோழனிடத்துக்கு வந்து நரபலி கேட்டது. அது கேட்டபடிக்குக் கரிகாலச் சோழனாகிறவன் சமைய முதலியை அழைத்து அந்தக் காளிக்கு ஒப்புக் கொள்ளச் சொன்னார். அவர் சொன்னபடிக்கு சமைய முதலியும் அப்படியே அந்த மாகாளிக்கு இன்னகரமும் இந்த ஆலயமும் கட்டி முடித்தபின்பு உனக்கு நானே கரிகாலச் சோழனைக் கொண்டு முப்பலியுங் கொடுப்பிக்கிறேன் என்று ஒப்புத்தறக ... னைச் சொன்னார்.

அவர் சொன்னபடிக்கு அந்த மாகாளியும் மனம் பொறுத்து நின்ற பின்பு கரிகாலச் சோழனாகிறவன் அந்த கம்பழத்தை வரவிட்டு அந்த வனத்திலு மந்த சென்னியங்கிரியிலும் செடி வெட்டி வளி பண்ணி வைத்துக் கரிகாலச் சோழன் சென்னியங்கிரியில் தம்முடைய பேருக்குச் சென்னியங்கிரி வேலாயுதற்குக் கோவிலுங் கட்டி வைத்து அந்த வனத்தில் ஒரு குளமு மூரும் நகரமும், பேட்டையும் கோட்டையுங் கட்டி வைத்தார். அவர் கட்டி வைத்த பின்பு சமைய முதலியும் சடையப்பனும், கத்தூரி ரங்கப்பச் செட்டியும் இம்மூவருமாகச் சென்னியங்கிரி நகர் ஊருக்குப் பதினெண் சாதிப் பல குடியும் அழைத்து வைத்து அதில் உழவு குடியானவர் பல குடிக்கும் முதன்மையாக வேளாளரில் நல்லதம்பி என்கிறவனை சடையப்பன் வைத்தான். அதில் செட்டிமையான பல குடிக்கும் முதன்மையாகக் கவறை வலைஞ்சியரில் குட்டி ரங்கனென்கிறவனைக் கத்தூரி ரங்கப்பச் செட்டி வைத்தான்.

அவர்கள் வைத்து நிகுதி செய்த பின்பு கரிகாலச் சோழனாகிறவர் அந்தச் சென்னியங்கிரி நகர் ஊர்க்கோட்டை அதிகாரத்திற்கு அமர மண்ணாடி என்கிற வேட்டுவனை வைத்தார். கர்ணீகத்திற்குத் திருகணக்கரில் மீனாக்ஷி பிள்ளையை வைத்தார். அவர் வைத்து நிகுதி செய்த பின்பு சமைய முதலியாகிறவர் சென்னியங்கிரி ஆலயத்திற்கு குமார சுப்பிரமணிய பண்டிதரைக் கொண்டு புண்யாங்கப்பிரதிஷ்டை பண்ணி வைத்தார். பண்ணி வைத்த பின்பு கரிகாலச் சோழனாகிறவர் சேரமாம் பெருமாள் என்னும் சேரனிடத்தில் கைக்கிரய பூமி கொண்டு சென்னியங்கிரி ஆலயத்திற்கு விட்ட மான்யம் ஐந்நூறு பொன் கிராமமும் ஐம்பது பொன் சுங்கத் தீர்வையும் ஐம்பது மிடா விரைப்பு நஞ்செய்யும் ஐம்பது மிடா விரைப்பு புஞ்சையும் விடுவித்து விட்ட மான்யத்திற்கு நாலு சூலக் கல்வெட்டும் போடுவித்து அந்த ஆலயத்திற்கு விட்ட மானியத்தில் சமையமுதலிக்குப் பத்தில் ஒன்று என்று சென்னியங்கிரி ஆலயத்தில் கல்சாகரம் போடுவித்தார்.

கரிகாலச் சோழன் கல்சாகரம் போடுவித்து நிகுதி செய்த பின்பு சமையமுதலி அந்த ஆலய ஊழியத்திற்கு நம்பி முதல் திருவலகு கடைவரைக்கும் ஆள்போடுவித்து திருவாடு தண்டிகை சீர்பாத ஊழியத்திற்கு கைக்கோளரில் ஐம்பது குடியை யழைத்துச் சென்னியங்கிரி நகரத்தில் குடிவைத்து அதன் பின்பு சமைய முதலி அந்த ஐம்பது குடியும் வரவழைத்துத் தன்னெதிர் நிறுத்திக் கொண்டு அந்த ஐம்பது குடி கைக்கோளரில் யாதாமொருவன் சென்னி மாகாளி துர்க்கைக்கு ஒரு நரபலி நான் கேட்டவிடத்தில் தருகிறோம் நானென்று துணிந்த வர்க்கு இந்த ஐம்பது குடிக் கைக்கோளற்கும் நம்பி முதல் திருவலகு கடை வரைக்கும் முதன்மை நாட்டாண்மையும் சென்னியங் கிரியாலயத்திற்கு விட்ட மானியத்திற்கும் கொடுத்து நிகுதி செய்து தருகிறோமென்று சமயமுதலி சொல்ல அந்த ஐம்பது குடிக் கைக்கோளரும் கேட்டு அந்த ஐம்பதுகுடிக் கைக்கோளரில் கருப்பண்ண முதலி நீங்கள் கேட்டவேளையில் இந்தச் சென்னி மாகாளிக்கு நானே ஒரு நரபலி தருவேன் என நிகுதி செய்தார். அதன் பின்பு சமைய முதலியாகிறவர் அந்த ஐம்பதுகுடிக் கைக்கோளற்கும் நம்பி முதல்



திருவலகு கடைவரைக்கும் முதன்மை நாட்டாண்மைக்கு இந்தக் கருப்பண்ண முதலியை வைத்து நம்பி முதன்மைக்கு வேலநம்பியை வைத்து நாகபாச முதன்மைக்குக் குமர நட்டுவனை வைத்துத் தாசி முதன்மைக்கு வெள்ளிமுத்து என்கிறவளை வைத்து அந்தக் கோவிலுக்கும் கோவில் மான்யத்து..... மணியங் கணக்குக்குக் குப்பண்ண முதலியை வைத்து அவர்களுக்கெல்லாம் பட்டையமும் பாக்கு வெற்றிலையும் கொடுத்து நிகுதி செய்த பின்பு சமைய முதலி அந்தச் சென்னி மாகாளி துர்க்கைக்கு கரிகாலச் சோழன் கையில் கோவிலுங் கட்டி வைத்து குமார சுப்பிரமணியப் பண்டிதரைக் கொண்டு துர்க்கையை நிலைநிறுத்திப் புண்ணியாங்க அஷ்ட மந்திரப் பிரதிஷ் டையும் செய்வித்தார்.

அவர் செய்வித்த பின்பு கரிகாலச் சோழன் சேரனிடத்தில் கைக்கிரயபூமி கொண்டு அந்த துர்க்கை ஆலயத்திற்கு விட்ட மான்யம் பத்துமிடா விரைப்பு புஞ்செய்யும் பத்துமிடா விரைப்பு நஞ்செய்யும் விடுவித்து விட்ட மானியத்திற்குச் சூலக்கல் நாட்டும் போடுவித்து அந்த ஆலயத்திற்கு விட்ட மானியத்தில் சமய முதலிக்குப் பத்தில் ஒன்றென்று சென்னி மாகாளி ஆலயத்தில் கல்ச்சாகரம் போடுவித்துக் கரிகாலச் சோழன் நிகுதி செய்த பின்பு சமைய முதலி அந்த துர்க்கை ஆலய ஊழியத்திற்கு ஆதிசோகி கோரக்கநாதர் வர்க்கத்தில் குழந்தை பண்டாரத்தை வைத்து அவனைக் கொண்டு அந்தச் சென்னி மாகாளி துர்க்கைக்கு அபிஷேக தீபாறாதனை முடிப்பித்து அந்த முகத்தில் கருப்பண்ண முதலி தன் மகன் பாலகுமாரனை அழைத்து திருமஞ்சன மாடுவித்துத் திருநீத்துக் காப்புமிட்டு ஆடையுடுத்தி ஆபரணங்கள் பூட்டி அலங்கரித்துப் பாலசன மிடுவித்துப் பரிமள களப கஸ்தூரிகள் பூசி வீரசந்தனமிடுவித்து பாக்கு வெற்றிலை கையில் கொடுத்து வீரகொம்பு, வீரகாளம், வீரமல்லாரி, வீரசிகண்டி, வலம்புரிச் சங்குடனே வீரமேள வாத்தியம் முழங்க பஞ்சவன்னக் குடை பஞ்சமுகத் தீவட்டிகை விருது ரண வீரவேங்கைப் புலிக் கொடியுடனே நட பாவாடையுடனே நட பாவாடைமேல் நடந்து நடன சங்கீதராக மேழவாத்தியம் சூழ்ந்து வர சென்னி மாநகரில் நாலுவீதி மிறவனையும் வரவித்துச் சென்னி மாகாளிக்கு எதிர்நிறுத்தி அந்தப் பாலகுமாரனைச்

சமய முதலியாகிறவர் நாம் முன்சொன்ன நறபலியும் உனக்கு வந்த தென்று அந்தப் பாலகுமாரனை வெட்டி பலியூட்டி வைத்து அந்த முகத்தில் ஆடு, பன்னி, கோழி அறுத்துப் பலியூட்டிவித்து அந்த முகத்திலவ்வூரி லுள்ள குடி வரிசை சனங்களுக்கும் நீங்கள் இந்த துர்க்கைக்கு வருஷ மொரு திருநாள் நடத்தி வைத்து நீங்கள் கட்டின வீடுதோறும் விளக்கும் பொங்கலும் ஆடு, பன்னி, கோழி இந்த முப்பலியும் வருஷம் ஒரு எருமைக் கிடா பலியும் கொடுத்து சென்னிமாகாளிக்கு ஒப்பித்து வாருங் களென்று அவர்களுக்கு கட்டுச் செய்து அந்தச் சென்னி மாகாளிக்கும் நீயுமிவர்களிடத்தில் இந்தப்படிக்கு நடக்கும் நாளைக்கு ஆடு, பன்னி, கோழி இந்த முப்பலியும் வருஷம் ஒரு எருமைக்கிடா பலியும் அவர்களி டத்தில் வாங்கிக் கொண்டு அவர்களும் நீயு மிந்தக் கிராம தேவதையாய் இருந்து அவர்களை ரட்சித்து வா வென்று அந்தச் சென்னி மாகாளிக்குச் சமைய முதலி கட்டுச் செய்து அதன் பின்பு சமைய முதலி அந்தச் சென்னி மாகாளி பலிக்கு நின்ற பாலகுமாரனையும் சாவார்க்கோல முகத்தேதியாய் ஒரு கல் சிலை விக்கிரகமும் அவனைப் பார்த்தாப் போல பார்க்கிற முகமாக அடிப்பித்து அந்தச் சிலையை சென்னியங்கிரி ஆலயத்தில் நிறுத்தி வைத்து பாலகுமாரன் சிலையை குமார சுப்பிரமணிய பண்டிதரைக் கொண்டு அந்தச் சிலைக்கு புண்யாங்க அஷ்ட மந்திரப் பிரதிஷ்டையும் செய்வித்து அபிஷேக தூப தீபாறாதனை முடிப்பித்து எல்லோரும் தரிசித்துக் கொண்டு அதன்பின்பு அன்தச் சாவார பலிக்கல் சிலைக்கு சென்னியங்கிரி வேலவர்க்கு முந்தின பூசை நிவேத்தியம் என்று அந்தச் சென்னியங்கிரி ஆலயத்துக்குள் (ப்)பட்ட பேர்க்குக் கட்டுச் செய்து அவரவர்க்கும் நிகுதி செய்து சென்னியங்கிரி வேலவர்க்கும் மற்றுமுள்ள தேவதைகளுக்கும் அபிஷேக தூப தீபாறாதனை முடிப்பித்து கரிகாலச் சோழன் சேரமாம் பெருமாளென்னுஞ் சேரன் சமைய முதலி சடையப்பன் கத்தூரி ரங்கப்பச் செட்டி மற்றுமுள்ள பேரும் தரிசித்துக் கொண்டு சமைய முதலி கைப்பட்டி ஒழுகின்படிக்குச் சென்னியங்கிரி நகர் கடந்து வெள்ளியென்கிற இருளன்பதி வனத்துக்குப் போனார்கள்.

❀❀❀



# 9. கொங்கு மண்டல சதகத்தில் சென்னிமலை

'சதகம்' என்பது நூறு பாடல்கள் கொண்ட சிற்றிலக்கியத்தின் பெயர். மண்டல சதகம் என்பது ஒரு மண்டலத்தின் பல்வேறு வரலாற்றுச் செய்திகளைக் கூறும் நூல். அவ்வகையில் கொங்கு மண்டலத்தின் வரலாற்றுச் செய்திகளை நூறு பாடல்களில் கூறுவது கொங்கு மண்டல சதகம்.

கொங்கு நாட்டுக்கு மூன்று மண்டல சதகங்கள் இருப்பது மிகவும் சிறப்புக்குரியது. கார்மேகக் கவிஞர், வாலசுந்தரக் கவிராயர், கம்பநாத சுவாமிகள் என்ற மூவரும் சதகம் பாடியுள்ளனர்.

வெள்ளோடு வாலசுந்தரக் கவிராயர் பாடிய கொங்கு மண்டல சதகத்தில் சென்னிமலை பற்றிய இரண்டு பாடல்கள் உள்ளன. ஒரு சமயம் ஆதிசேடனும், வாயுவும் தம்முள் யார் மிக வலிமையானவர் என்பதைச் சோதிக்க முற்பட்டனர். இருவரும் மேருமலையை வேகமாகச் சுற்றினர். அப்போது மேருவின் சிகரம் உடைந்து ஒரு உச்சிப் பகுதி பூந்துறை நாட்டில் விழுந்தது. விழுந்த அப்பகுதியே சென்னிமலை ஆயிற்று.

இதைக் குறிக்கும் சதகப் பாடல்,

''திணிமுடிச் சேடனும் வாயுவும் தர்க்கித்துச் செம்பொனொளிர்
அணிமக மேருவைச் சுற்றுகை யால்அம் மலையின்உச்சி
நணுகிய காலில் அடிபட்டுப் பூந்துறை நாட்டில்விழ
மணிமுடி சென்னி மலையான தும்கொங்கு மண்டலமே''

என்பதாகும்.

சரவணய்யா பாடிய மேழி விளக்கம் என்னும் நூலிலும் இக்கருத்துக் கூறப்பட்டுள்ளது.

''சீர்பூத்த செங்கமலத் தேனார் பசுந்துளப
நார்பூத்த வேதன் அருளாலே - ஏர்பூத்த
மாமேரிற் சேடனொடு வாயுபக வான்எதிர்த்துத்
தாமோதி மூன்றுமுடி தான்பறித்துப் - போமளவில்
அன்று விழுந்தகிரி யாமெனவே சொல்கின்ற
மன்றதனில் சென்னி மலை''

என்பது அப்பகுதியாகும்.

அடுத்த கொங்கு மண்டல சதகப் பாடல் சென்னிமலை மாமாங்கச் சுனை பற்றியது.

மா, பலா, வாழை ஆகிய முக்கனிகளையும், பயறு, கடலை ஆகிய வற்றையும் உட்கொண்டு அருள்புரிகின்ற விநாயகன் கோயில் எதிரில் மாமாங்கச் சுனை பொங்கும். இதனை மகாமகச் சுனை என்றும் கூறுவர். மழை வறட்சியான காலத்தில் மகம் நட்சத்திரத்தன்று கல் தவளையும், வெண்சாரைப் பாம்பும் குரல் எழுப்ப இந்தச் சுனையில் நீர் பொங்கி வழியும். இதில் நீராடுவோரும், நீரை உட்கொள்வோரும் பிணி நீங்கப் பெறுவர்.

இதைக் குறிக்கும் பாடல்,

''தேமாங் கனிபல வின்கனி வாழைச் செழுங்கனியும்
ஆமாம் பயறும் கடலையும் உட்கொண்டு அருள்புரியும்
ஏமாங்க வேழ முகேசுரன் கோயிற்கு எதிர்ச்சுனையில்
மாமாங்கம் பொங்கி வழிபுகழ் கொள்கொங்கு மண்டலமே''

என்பதாகும்.

''பொருந்தும் மாமகத்தில் பொங்கிப்
பெருகிடும் தீர்த்தம் ஓர்பால்''

- சென்னிமலைத் தலபுராணம், சிரகிரிமான்மியம் 27.

''சுனைகளுடன் மாமாங்கச் சுரர்தீர்த்தம் வாழும்
புந்திமிடும் சென்னிமலை''

- பூந்துறைப் புராணம் 62.

✿✿✿



## 10. சுப்பிரமணியர் திருக்கோயில்

கொங்குநாட்டுக் குன்றுதோறாடல் தலங்களில் முதன்மைச் சிறப்புடையது சென்னிமலை. தொன்மைச் சிறப்பும், இலக்கியப் பெருமையும் உடையது. பூந்துறை நாட்டின் புகழ்மிகும் தலைமைத் தலம்.

**மயில் மண்டபம்**

சென்னிமலை அடிவாரத்திற்குச் சற்று வடக்கே சன்னதித் தெருவில் இந்திர விநாயகர் கோயில் எதிரில் சாலையின் கீழ்புறம் மயில் மண்டபம் ஒன்று உள்ளது. உயரமான 4 கால் மண்டபம் ஒன்று அழகிய வேலைப்பாடுகளுடன் உள்ளது. அதன் நடுவில் மலையை நோக்கி ஒரு மயில் உருவம் அழகிய முறையில் பொறிக்கப்பட்டுள்ளது. அதன் அலகுகளில் பாம்பைக் கொத்துவது போன்ற காட்சி செதுக்கப்பட் டுள்ளது.

முருகனது வாகனம் மயில்.

''மயிலேறி விளையாடும் குகனே''

''ஏறுமயில் ஏறிவிளை யாடு முகம் ஒன்றே''

என்பன இலக்கியத் தொடர்கள்.

படி தொடக்கத்தில் மற்றொரு மயில் வாகனக் கொறடும் உள்ளது.

அருகில் உள்ள உள்ள இந்திர விநாயகர் கோயில் பின்புறம் உள்ள



மயில்வாகன மண்டபம்

தெப்பக்குளம் படிக்கட்டுடன் உள்ளது. படிக்கட்டுக் கட்டியவர் வேளாளத் தம்பிரான் சுவாமிகள். இங்கு தைப்பூசத்தின் போது தெப்போற்சவம் நடைபெறும். இதனை மார்க்கண்டேய தீர்த்தம் என்றும் அழைப்பர்.

### மூன்று சன்னதிகள்

படி தொடக்கத்தில் இடப்புறம் மூன்று சன்னதிகள் ஒரே வளாகத்தில் உள்ளன. வடபுறம் இடும்பன் சன்னதி. இடையில் கடம்பர்- கடம்ப னேஸ்வரர் சன்னதி. தென்புறம் கந்தர் சன்னதி.

### இடும்பன்

அசுரர்களின் குருவான இடும்பன் அசுரர் அழிவிற்குப் பின் அகத்தியரைத் தஞ்சமடைந்தான். அகத்தியர் ஏவலால் சத்திகிரி - சிவகிரியைக் காவடியில் எடுத்து வரும்போது வழி தெரியாத இடும்ப னுக்குச் சென்னிமலை முருகன் வழிகாட்டியதாக ஐதீகம்.



இடும்பன் சன்னதி

முருகன் கோயில்களில் தவறாமல் இடம் பெறும் இடும்பனுக்கு முருகனுக்கு முன் பூசை நடைபெறும். சென்னிமலையாண்டவர் காதல்,



''அண்டர்தொழும் சென்னிமலை
ஆண்டவர்க்குப் பூசனைமுன்
கொண்ட இடும்பக் குமரர்பதம் கும்பிடுவோம்''

என்று கூறுகிறது.

இடும்பன் காவடியில் ஒருபக்கம் முருகனையும், மறுபக்கம் வள்ளி தெய்வானையையும் சமமாக வைத்தானாம்.

''குமரன் என்றும் சென்னிமலைக்
குன்றிலுறை வேலவர்பால்
அமருதெய்வ யானைவள்ளி
அம்மையுடன் சமநிறையாய்
காவடியில் வைத்தெடுத்த
கடம்பன் இடும்பக் குமரா''

''கோழிக் கொடியுடையோன் தன்னைஒரு
குன்றோடு எடுத்திந்தப்
பதியில் வைத்த காளிப் பதியிடும்பா''

என்பன மேழி விளக்கத் தொடர்கள்.

''கடம்ப மலையணி காங்க யன்கணில்
அடர்ந்து காலில் அழுந்தி அருள்பெற்ற
தடம்புயன் சென்னித் தாணு அடியின்வாழ்
இடும்பே சனைக்கண்டு எப்போதும் போற்றுவோம்''

என்று பாடி இடும்பனை வணங்கலாம்.

இடும்பன் சன்னதியில் கொழுக்கட்டை அபிஷேகம் செய்தால் மழை வரும் என்பது நம்பிக்கை.

### மலைப்படி மாண்பு

சென்னிமலையேற 1320 படிகள் உள்ளன. இது சிறப்பு மிகுந்தது. இதன் கூட்டு எண்ணிக்கை ஆறு, முருகனுக்கு முகங்கள் ஆறு. சென்னிமலையில் ஒரு முகமாக இருப்பினும் 'அறுமுகம் கரந்த



அடிவாரம் மயில் வாகனம், படி தொடக்கம்

ஒருமுகம்' என்பர். முருகப் பெருமான் படைவீடுகள் ஆறு. முருகன் ஆறு நாட்களில் அசுரர்களை அழித்தான். முருகனைக் காத்தோர் கார்த்திகை மாதர் அறுவர். முருகன் மந்திரம் 'சரவணபவ' ஆறெழுத்து.

இவைகளையெல்லாம் நினைவூட்டுகிறது 1320. இறுதிப் படியில் 1320 என எழுதப்பட்டுள்ளது.

பல ஆண்டுகட்கு முன் சிறு பாதைதான் படிகள் இல்லாமல் இருந்தது. முட்புதர்கள் அடர்ந்தும், பெரு மரங்கள் நெருங்கியும், செடி, கொடிகள் படர்ந்தும் இருந்துள்ளது. பல அன்பர்களால் பல காலத்தில் படித் திருப்பணி செய்தபின்தான் படிகள் பூர்த்தியாயிற்று.

மலை உயரம் 1749 அடி. படிப்பாதையின் இருபுறமும்,



அறுபதாம் படி



மரங்கள், செடி, கொடிகள் இருப்பதால் பகலில் வெப்பம் அதிகம் தாக்காது. சுகமான மூலிகைக் காற்றை படியேறுபவர் அனுபவிக்கலாம். இடையில் உள்ள 60 ஆம் படியை 60 தமிழ் ஆண்டுகட்கு ஒப்பிடுவர்.

களைப்புத் தீரத் தங்கிப் பின் படியேற இளைப்பாற்றி மண்டபங்கள் உள்ளன. தாகம் தீரத் தண்ணீர் அருந்த பல இடங்களில் குழாய்த் தண்ணீர் வசதி செய்யப்பட்டுள்ளது. இரவில் ஏறி இறங்கப் படிப் பாதையில் நல்ல ஒளிமிக்க விளக்கு வசதி செய்யப்பட்டுள்ளது.

மலைப்படி வழியில் ''வள்ளியம்மன் பாதம்'' உள்ளது. மண்டபமும் உள்ளது. வணங்கி மகிழலாம். வழியில் சாவான் கோயில் உள்ளது.

**சாவான் கோயில்**

சென்னிமலை சுப்பிரமணிய சுவாமி திருக்கோயில் சார்பில் வெளியிடப்பட்டுள்ள 'தல வரலாறு' நூலில் மலைப்படி வழியில் உள்ள சாவான் கோயில் பற்றிய செய்தி உள்ளது (பக்கம் 10).

சாவான் கோயிலில் உள்ள திருஉருவத்தின் பெயர் முத்துக்குமார சாவான் என்றும், அவர் மலைக் காவலர் என்றும், அவர் வீரபாகு உள்ளிட்ட முருகப் பெருமானின் துணைவர்களாகிய நவவீரருள் ஒருவர் என்றும், முத்துவல்லியின் மகன் என்றும் கூறப்பட்டுள்ளது.

நவவீரர்கள் தோற்றம் பற்றி ஒரு புராண ஐதீகக் கதை உண்டு. உமாதேவியாரின் கால்சிலம்பில் சிந்திய மணிகளில் ஒன்பது பெண்கள் தோன்றினர். அவர்கள் சிவமூர்த்தியை விருப்பால் நோக்கக் கருவுற்றனர். இந்த ஒன்பது பெண்கள் பெற்ற பிள்ளைகளே நவ வீரர்கள். இவர்கள் என்றும் முருகனுக்குத் துணையாக உடன் இருப்பவர்கள்.

நவ வீரர்கள் பெயர்கள் வீரபாகு, வீரகேசரி, வீரமகேந்திரன், வீரமகேசன், வீரபுரந்தரன், வீர ராட்சசன், வீர மார்த்தாண்டன், வீர ராந்தகன், வீரதீரன் என்பன.

சரவண முனிவர் இயற்றிய தல புராணத்தில் பல பகுதிகளை இயற்றிச் சேர்த்து 1923 ஆம் ஆண்டு வெளியிட்ட சென்னிமலைப் புலவர் ந.மா.சி. கறுப்பண்ண முதலியார் 'முத்துக் குமார மான்மியம்' என்ற பகுதியைச் சேர்த்துள்ளார்.

'ஐயை பொற்பதச் சிலம்பில் நவகனி பிறக்க
புங்கவன் நோக்கிடப் பிறந்த
செப்புதற் கரிய வீரவாகுடைய
தீரர்கள் ஒன்பது பேரால்'

என்று நவ வீரர் தோற்றம் பற்றிக் கூறிய புலவர் கறுப்பண முதலியார் ஒன்பது பெண்களில் இளையவள் பெயர் முத்துவல்லி என்றும், அவள் மகன் முத்துக்குமாரன் என்றும் கூறுகிறார்.

தமிழ்நாடு அரசின் சுவடி நூலகத்தில் 'சோழன்பூர்வ பட்டயம்' என்ற ஆவணம் ஒன்று உள்ளது. அதில் சென்னிமலை பற்றிக் கூறும் இடத்தில் ஒரு செய்தி கூறப்படுகிறது. கரிகாற்சோழன் காடழித்து ஊர், கோயில் ஏற்படுத்தும்போது சென்னிமலை வனத்தின் காவல் தெய்வமாகிய சென்னிமாகாளி நரபலி கேட்கிறது. சமய முதலி



பாலகுமாரன் சாவான் கோயில் (பழைய கோயில்)

அவர்கள் குறிப்பின்படி சென்னிமலை கருப்பண்ணமுதலியார் தன் மகன் பாலகுமாரனைப் பலி கொடுப்பதாகக் கூறப்படுகிறது. அப்பால குமாரனுக்குச் சென்னிமலையில் சிலை நிறுவப்படுகிறது.

''சென்னிமாகாளி பலிக்குநின்ற பாலகுமாரனை
சாவார்க்கோல முகத்தேதியாய் ஒருகல் சிலை விக்கிரகமும்
அவனைப் பார்த்தாப்போலே பார்க்கிற முகமாய் அடிப்பித்து



அந்தச் சிலையைச் சென்னியங்கிரி ஆலயத்தில் வைத்து''

என்பது சோழன் பூர்வப் பட்டயப் பகுதியாகும். ஒரு பலிக்கு அக்கால வழக்கப்படி தகுந்த காரணம், உயர்ந்த நோக்கம் இருக்க வேண்டும். பாலகுமாரன் பலி சென்னி மாகாளிக்காக.

புலவர் ந.மா. சி. கறுப்பண்ணமுதலியார் முத்துக்குமாரன் தலைப் பலிக்குக் கூறும் காரணம் மதிப்பளிப்பதாக இல்லை. வல்லாளனோடு நடத்திய போரில் முத்துக்குமாரன் வீரமாகப் போராடி பலருடைய தலையை வெட்டி வெற்றியோடு வருகின்றான். அரசன் 'எப்படித் தலையை வெட்டினாய்' என்று கேட்க இப்படித்தான் என்று தன் தலையை வெட்டிக் கொண்டானாம்.

''சித்துளவானை எப்படி வாளால்
சிதைத்தனை என்முன் காச்சித்து
இத்தன்மைத்து என்றே சத்தி வேல்ப்படையன்
சித்தம் வைத்துத் தன் கைவாளில் தன் தலையை
சிதைத்தனன்''

என்று புலவர் கூறுகிறார். இது தெய்வீகத் தொடர்போ, தெய்வத் தன்மை யுடையதாகவோ இல்லை.

செங்குந்தர்கள் வாழும் ஊர்களிலெல்லாம் முத்துக்குமார சாவான் என்ற பெயரில் அமர்ந்து பூசை கொள்கிறார் என்கிறார்.

''குந்த வீரர்கட் சேரிகள்தோறும்
அமைதியாய்
முத்துக்குமார சாவான்என்று அக்குல
தேவனாய் அமர்ந்து
சபைதனில் ஒருநாள் பூசையை ஏற்றுத்
தரணியில் வாழ்குவாய் என்றார்''

எல்லா ஊர்களிலும் உள்ள ஒரு குலத்தின் தெய்வம் சென்னிமலைக் காவல் தெய்வம் என்பது பொருந்துவதாக இல்லை.



பாலகுமாரன் சாவான்

என்றும் ஒன்பது பேராக நவவீரர் இருக்க சென்னிமலை முத்துக் குமார சாவான் நவ வீரரில் ஒருவர் என்பதும் தாயார் முத்து வல்லி என்பதும் முறையல்ல.

சென்னிமலையில் படி வழியில் சாவானாகக் கோயில் கொண்டிருப்பது சென்னிமலை கருப்பண முதலியார் மகன் பாலகுமாரனே.



சென்னிமலையில் கிடைத்த சாவான் சிலை

பாலகுமாரன் சாவான், பெயருக்குப் பதிலாக நவவீரருள் ஒருவன் முத்துவல்லி மகன் 'முத்துக்குமார சாவான்' எனப் பெயர் மாற்றம் பெற்றது 1923-ல் தல புராண வெளியீட்டுக்குப் பின்னர் ஆக இருக்கலாம்.

## மலைப்பாதை அமைப்பு

மலையாண்டவர் கோயிலுக்கு 1890 ஆம் ஆண்டு விக்கிருதி வருடம் தை மாதம் 16 ஆம் தேதி குடமுழுக்கு விழா நடைபெற்ற பின்னர், ஈங்கூர் ஆர். கந்தசாமிக் கவுண்டர் அவர்கள் பெருமுயற்சியால் தாலூக்கா தேவஸ்தானக் கமிட்டித் தலைவராக நல்லதம்பிச் சர்க்கரை உத்தமக் காமிண்ட மன்றாடியார் இருந்தபோது 1935 ஆம் வருடம் குடமுழுக்கு விழா நடைபெற்றது. அப்போது தர்மகர்த்தாவாக இருந்தவர் உலகபுரம் செங்கோட்டுவேலப்ப கவுண்டர்.

மீண்டும் ஏற்ற திருப்பணிகள் செய்து குடமுழுக்கு விழா நடத்த 1959 ஆம் ஆண்டு ஈ.ஆர். கந்தசாமிக் கவுண்டர் தலைமையில் திருப்பணிக்குழு அமைக்கப்பட்டது. அக்குழுவில்

| | | |
|---|---|---|
| கே. சின்னுசாமிக் கவுண்டர் | - | செயலாளர் |
| வி.எஸ்.எம். நஞ்சப்ப முதலியார் | - | பொருளாளர் |
| கே. சண்முகராமசாமிக் கவுண்டர் | - | உறுப்பினர் |
| சி.கே. சின்னுசாமிக் கவுண்டர் | - | உறுப்பினர் |



| | | |
|---|---|---|
| எஸ்.கே. இராமசாமி முதலியார் | - | உறுப்பினர் |

ஆகியோர் இடம் பெற்றிருந்தனர். குழுவிற்கு அறநிலையத்துறை அனுமதி பெறப்பட்டது.

20.11.1959 அன்று அப்போதைய அறநிலையத்துறை அமைச்சர் எம். பக்தவத்சலம் அவர்கள் மலைக் கோயில் திருப்பணியைத் தொடங்கி வைத்தார்கள். ஆணையர் ஏ. உத்தண்டராமபிள்ளையும் கலந்து கொண்டார்கள். இருவரிடமும் மேற்கண்ட திருப்பணிக்குழு வினரும்,

ஈ.ஆர். கந்தசாமிக்கவுண்டர் (தலைவர்), ஜி.ராஜமன்னார் செட்டியார், எஸ்.கே. மாரியப்ப முதலியார் ஆகிய அறங்காவலர் குழுவினரும், நிர்வாக அதிகாரி சி.எஸ். சுப்பிரமணியம் அவர்களும் சென்னிமலைக்கு மலைப்பாதை அமைக்க ஆவன செய்யுமாறு வேண்டிக் கொண்டனர்.

24.01.1961 அன்று அறநிலையத்துறைத் துணை ஆணையர் டி. இராமலிங்க ரெட்டியார் சென்னிமலைக் கோயிலைப் பார்வையிட வந்தபோது அவரிடமும் மலைப்பாதை அவசியத்தை எடுத்துக் கூறினர். அவர் உறுதியாகத் தக்க நடவடிக்கையெடுப்பதாக வாக்குறுதி அளித்தார்.

அவர் வாக்குறுதி அளித்தபடி, திருமலை-திருப்பதி, சிம்மாசலம் போன்ற மலைகளில் மலைப்பாதை அமைத்தவரும், இந்திய அரசின் பொறியியல் ஆலோசகருமான ஏ. நாகேஸ்வர அய்யரை அழைத்துக் கொண்டு மீண்டும் 09.12.1961 அன்று சென்னிமலை வந்தார். மலையைப் பார்வையிட்டனர்.

சென்னிமலையில் பாதை அமைப்பது எளிது. தமிழ்நாட்டில் முதல்முதலாகச் சென்னிமலையில்தான் மலைப் பாதை அமையப் போகிறது என்று கூறித் திட்டம் தயாரிப்பதாக ஏ. நாகேஸ்வர அய்யர் கூறினார். மலையைப் பார்வையிட்டபின் 27 அடி அகலமுள்ள 2.6 மைல் நீளம் உள்ள பாதை அமைக்கச் செலவு 2,84,000/- ரூபாய் என திட்டம் அளித்தார். இத்தொகை மண்பாதை அமைப்பு, பின் கப்பிப்



மலைப் பாதை உருவாகிறது

பாதை, பின் தார்ப் பாதை, ஓரம் தடுப்புச் சுவர் எல்லாவற்றிற்கும் ஆகும் செலவாகும். மண் பாதைக்கு மட்டும் ரூபாய் 87,799/- செலவு ஆகும் என மதிப்பிடப்பட்டிருந்தது.

15.02.1963 அன்று அமைச்சர் எம். பக்தவத்சலம் மலைப்பாதை அமைக்கும் பணியைத் தொடங்கி வைத்தார். அமைச்சர் நல்லசேனா பதிச் சர்க்கரை மன்றாடியாரும் விழாவில் கலந்து கொண்டார். பாதை யின் முதல் பாதி பெரிய வளைவுகள் இன்றி அமைக்கப்படும் என்றும், மீதிப் பகுதியில் 12 வளைவுகளுடன் உச்சியை அடையும் என்றும், ஒரு வருடத்தில் பணி முடியும் என்றும் கூறினர். பணி ஒப்பந்தக்காரரிடம் விடாமல் அறநிலையத் துறையே செய்யும் எனவும் கூறப்பட்டது.

தேவஸ்தானம் ரூபாய் 25,000/- நன்கொடையாகவும், ரூபாய் 25,000/- கடனாகவும் அளிக்கும் என்றும் அறிவிக்கப்பட்டது. பழனி தேவஸ்தானம் 10,000/- ரூபாயும், பண்ணாரியம்மன் தேவஸ்தானம் ரூபாய் 5000/- வழங்கின.

தொடக்க விழாவில் ரூபாய் 15,000/- அளிக்கப் பலர் வாக்குறுதி அளித்தனர். பழைய கோட்டை நல்லசேனாபதிச் சர்க்கரை உத்தமக் காமிண்ட மன்றாடியார் ரூபாய் 5000/-, தாராபுரம் சட்டமன்ற உறுப்பினர் பார்வதி அர்ச்சுனன் ரூபாய் 2000/- அளிக்க ஒப்புக் கொண்டனர்.



**பொறியாளர் அறிக்கை**

உடனடியாக மலைப்பாதை அமைக்கும் பணி தொடங்கப் பட்டது. 200 ஆட்கள் பணியில் அமர்த்தப்பட்டனர். காலை 7.30 மணிக்கே வேலை தொடங்கி மாலை வரை தொடர்ந்து பணி நடைபெற்றது. செயல் அலுவலர் எஸ்.சி. சுப்பிரமணியமும், பணிக் காகத் துறையால் நியமிக்கப்பட்ட உதவிப் பொறியாளர் கே. சீனிவா சாச்சாரியும் நேரடி மேற்பார்வை செய்ய வேலை நடைபெற்றது. 12 நேர் வளைவுகள் வேலை செய்யும் போது 9 ஆகக் குறைந்தது.

ஏறக்குறைய ஏ. நாகேஸ்வர அய்யர் அறிவித்தபடி ஒரு வருடத்திற்குள் சாலைப் பணி முடிவுற்றது. 1964 ஜனவரி மாதம் தைப் பூசம் அன்றே வாகனங்கள் செல்லத் தயாரானது. முதலில் பாதை வழியாகச் சென்றவர்கள் அருட்செல்வர் நா. மகாலிங்கம், குன்றக்குடி அடிகளார், பார்வதி அர்ச்சுனன் ஆகியோர் ஆவர்.

சாலையைப் பார்வையிட்ட - ஏ. நாகேஸ்வர அய்யர் 15.02.1964 முதல் கார்கள் மட்டும் பகலில் 10 மைல் வேகத்தில் செல்லலாம் என அறிவித்தார். பஸ், லாரி, பைக், சைக்கிளுக்கு அப்போது அனுமதி இல்லை. கார் மட்டும் செல்ல ரூபாய் 2 கட்டணமாக வசூலிக்கப்பட்டது.

சாலை பயன்பாட்டுக்கு வந்தாலும் 25.08.1964 அன்றுதான் அதிகாரப்பூர்வமான திறப்பு விழா நடைபெற்றது. நல்லசேனாபதிச் சர்க்கரை உத்தமக் காமிண்ட மன்றாடியார் தலைமையில் ஜெயசாம்ராஜ உடையார் திறப்புவிழா செய்தார். அமைச்சர் ஆர். வெங்கட்டராமன், அறநிலையத்துறை ஆணையர் எம்.எஸ். சாரங்கபாணி முதலியார் ஆகியோர் கலந்து கொண்டனர்.

மலைப்பாதை முகப்பில் திருப்பணிக் குழுத் தலைவர் ஈ.ஆர். கந்தசாமிக் கவுண்டரின் மூத்த சகோதரர் ஈ.ஆர். வெங்கடாசலக் கவுண்டரின் நினைவாக அவர் மகன் ஈ.வி. குமாரசாமிக் கவுண்டர் ரூபாய் 7000/- செலவில் அழகிய முகப்புக் கட்டிக் கொடுத்தார்.

மண் சாலைக்குத் திட்டமிடப்பட்ட தொகை ரூபாய் 87,799/- ஆனால் துறை மூலம் நேரடியாக வேலை நடைபெற்றதால் ரூபாய் 58,576/- மட்டுமே செலவானது. 32% தொகை மீதியானது. இதை ஏ. நாகேஸ்வர அய்யர் மிகவும் பாராட்டினார்.

தார்ச்சாலை - அமைக்கப்பட்டு இன்று எல்லா வகையான வாகனங்களும் செல்கின்றன.

Extract of the Inspection Notes dated 25.8.1964 of Diwan Bahadur A.Nageswara Iyer, B.E., Retired Consulting Engineer. Government of India, about the construction of Ghat Road, at the time of the visit of His Highness the Maharaja of mysore, the Governor of Madras.

* * * * * * * * * * * * * * * * * * * * * * * * * *

The Value of work done is measured and checked and evaluated at estimate rates comes to Rs.87799/- and the actual expenditure is Rs.58576/-, leaving a saving of nearly 32% in departmental execution., As mentioned in my previous inspection notes dated 15.9.63, it is the God fearing and hard work of the Executive officer, Sri C.S.Subramaniam and of the Assistant Engineer, Sri.K.Sreenivasachari that should be responsible for this economical work

* * * * *

Yours Sincerely

A.Nageswara Aiyar

DIWAN BAHADUR
A. Nageswara Aiyar, B.E.
RETIRED ADDITIONAL CONSULTING ENGINEER.
GOVT. OF INDIA.



### படி வழி ஆற்று விநாயகர்



ஆற்று விநாயகர் கோயில்

படி வழியில் உள்ள விநாயகருக்கு ஆற்று விநாயகர் என்பது பெயர். ஆறு என்பது வழி. படிகளில் இடையூறு இன்றிப் பயணம் அமைந்ததால் ஆற்று விநாயகரை வணங்குவர்.

சென்னிமலை தோத்திரப்பதிகம்,

''பாரோர் புகழ்தண்ட பாணியினை
அன்புடனே
சீரார் பதிகமொன்று செப்புதற்கு -
ஏராரும்
சூற்றங்கி மால்விசும்பு சூழும்
கனககிரி
ஆற்றைங் கரன்தாள் அரண்''

என்று ஆற்று விநாயகரைப் போற்றுகிறது.

''ஆற்றுமலை விநாயகன்'' என்று தல புராணம் கூறும்.

''சாற்றுமலை யாசலமா முனிவனுளம் தனைக்கலையால்
தேற்றுமலை வாயுவந்தோன் சென்னிமலைச் சீர்நவிற்றத்
தோற்றுமலை மானீன்ற சோதிமால் யானைமுக
ஆற்றுமலை விநாயகன்பொன் அடிக்கமலம் இறைஞ்சுவாம்''

என்பது புராணக் காப்புச் செய்யுள்.

ஆற்று விநாயகர், ஆத்து விநாயகர் ஆகி ஆத்தி விநாயகர் எனவும் பெயர் பெற்றார். ஆதிவிநாயகர் என்றும் அழைப்பர்.

### தொரட்டி மரம்

மலையில் தொரட்டி மரம் உள்ளது. சிறிய நீண்ட இலைகளையுடையது. பேய், பிசாசு பிடித்தவர்கள் இதற்கு மேல் செல்ல முடியாது என்பர். இவைகளைத் துரத்துவதால் இம்மரத்தைத் துரட்டி என்றும் கூறுவர். மகப்பேறு வேண்டுவோர் தொட்டில் கட்டுவர்.

### புளியடி விநாயகர்

சென்னிமலையில் புளிய மரத்தின் அடியில் இருப்பதால் இவர் புளியடி விநாயகர் எனப்பட்டார். இங்கு சந்தான கரணி என்ற சித்திப் பொருள் இருப்பதாகக் கூறுவர்.

மகப்பேறு இல்லாதோர் இம்மரக் காற்றுப் படும்படி மாவிளக் கேற்றினால் மகப்பேறு அடைவர்.

### கொடிக் கம்பங்கள் - தீபத்தம்பம்

மலைக்கோயில் முன் இரண்டு கொடிக் கம்பங்கள் உள்ளன. தைப்பூசம், பங்குனி உத்தரத் தேர்த் திருவிழாக்களின் போது முருகனுக் குரிய கொடிக் கம்பத்தில் சேவல் கொடியும், மார்க்கண்டேசுவரர் கொடிக் கம்பத்தில் நந்திக் (காளை) கொடியும் ஏற்றுவது வழக்கம். கொடிக் கம்பம் மும்மூர்த்திகளைக் குறிக்கும் என்பர்.

தீபத்தம்பங்களும் கோயில் முன் விளங்குகின்றன.

### இராஜகோபுரம்

கோயில் முகப்பில் முன்பு சிறு மண்டபம் மட்டுமே இருந்தது. ராஜகோபுரம் கட்ட 25.01.2005 அன்று அடிக்கல் நாட்டப்பட்டது. 'சித்திரத்தின் மிக உயர்ந்த சிற்ப நூலின் அற்புதம்' என்று பாராட்டும் வண்ணம் ராஜகோபுரம் ஓங்கி உயர்ந்து நிற்கிறது. இராஜகோபுரம் ஐந்து நிலைகளை உடையதாக உள்ளது.



மலைக்கோயில் பழைய முகப்பு

தமிழர் வாழ்வில் ஐந்து மிக முக்கியமான எண் ஆகும். செம்மொழித் தமிழ் இலக்கணத்தை ஐந்தாகப் பிரித்த னர். தமிழ்நாட்டையும் ஐந்து பிரிவாகப் பிரித்தனர். இயற்கையை ஐம்பெரும் பூதங்களாகப் பிரித்தனர். அரசர்க்கு அறிவுரை கூற ஐம்பெருங்குழு இருந்தது. சிவ மந்திரம் ஐந்தெழுத்து. பஞ்சாங்கத்தின் உறுப்புக்கள் ஐந்து, ஐந்து இனிய பொருள் சேர்ந்ததே பஞ்சாமிர்தம். நினைத்ததைத் தரும் தேவ தருக்கள் ஐந்து. முன்பு ஒரு நீதியை ஐவர் கொண்ட குழுவே கூறும். அது பஞ்சாயத்து. காப்பியங்கள் 5 என வகுத்தனர். விநாயகர் ஐங்கரன் எனப்பட்டார். சிவன் முகங்கள் ஐந்து. இராஜகோபுரம் ஸ்தூல லிங்கம் எனப்படும். கோபுரம் கண்ணில் கண்டால் பக்தர்கள் வணங்குவர். 'இறை ஆலயமும் இறை எனப் பணிக' என்கிறார் சிவாக்கிர யோகிகள் தம் இறைஞானபோதம் நூலில்.

இவைகளையெல்லாம் நினைவூட்டும் வகையில் ராஜகோபுரம் திகழ்கிறது. அரிய வேலைப்பாடமைந்த வேங்கை மர கதவுகள் அமைக்கப்பட்டுள்ளன. கோபுர விதானத்தில் மிகவும் அரிய வேலைப் பாட்டில் அமைந்த கல் சங்கிலிகள் இருப்பது சிறப்புக்கு உரியதாகும்''.

முன் மண்டப விதானத்தில் 12 இராசிகள் ஒரே கல்லில் அமைக் கப்பட்டுள்ள அழகிய சிற்பம் உள்ளது.

### சந்தி விநாயகர்

தல விநாயகருக்கு மூல விநாயகர், சந்தி விநாயகர் என்றும் பெயர் உண்டு.

காலை, பகல், மாலை முதலிய எல்லாச் சந்திகளிலும் வணக்கத் திற்குரியவர் என்ற பொருளில் சந்தி விநாயகர் என அழைத்தனர். முச்சந்தி, நாற்சந்தி, ஐஞ்சந்தி முதலிய எல்லாச் சந்திகளிலும் விநாயகர் எழுந்தருளியிருப்பதாலும் சந்தி விநாயகர் என்பர்.

''சென்னிமலை தோத்திரப் பதிகம்'' பாடிய சபாபதி முதலியார்,

''சந்தி ஆரம் தரும்சுடர்த் திங்களாய்ச்
சந்தி தோறும் தயங்கும் சிரகிரி
சந்தி நேர்அரன் தந்த முதல்திருச்
சந்தி ஐங்கரன் தாள்துணை போற்றுவாம்''

என்று பாடியுள்ளார்.

சரவண முனிவர் தம் தல புராணத்தில்,

''உருச்சந்தி யாக்கைநரம்பு இறைச்சிமச்சை மூளைமலம்
உகுநீர் தோயக்
கருச்சந்தி யாதுதொண்டர்க்கு அருள்புரிவோன் அருளியசேய்
கழுநீர் வாவி
தருச்சந்தி யாவும்வளம் கெழுசெழுநீர்ச் சிரகிரியில்
தயங்கி வாழும்
திருச்சந்தி விநாயகன்சே வடிபோற்றி இடையூறு
தீர்தும் அன்றே''

என்று சந்தி விநாயகரைப் போற்றுகின்றார்.

சென்னிமலையாண்டவர் பிள்ளைத் தமிழில்,

'சந்ததம் பெருகும் திருச்சந்தி ஐங்கரன்
தாளினை வணக்க முறுவாம்''

என்ற தொடர் உள்ளது.

சென்னிமலையாண்டவர் காதல் இலக்கியத்தில்,

''பூவுலகில் சொல்லும் பொருள்தழைக்கப் பொன்கமலை
மேவு திருச்சந்தி விநாயகன்பா தம்துணையே''

என்று சந்திவிநாயகன் போற்றப்படுகிறார். பிடாரியூர் தல விநாயகர் பெயரும் சந்தி விநாயகரே.

**சென்னிமலை ஆண்டவர்**

சென்னிமலைக்கு சுமார் 10 கிலோ மீட்டர் தூரத்தில் நொய்யல் ஆற்றின் கரையில் கொடுமணல் என்ற ஒரு கிராமம் தற்சமயம் இருந்து வருகிறது. இது ஒரு காலத்தில் பெருநகரமாயும் ஒரு சிற்றரசுக்கு உட்பட்டதாயும் இருந்து வந்ததாக புதைபொருள் ஆராய்ச்சியாளர்கள் சொல்கிறார்கள். இன்னும் பல சுவையான செய்திகள் அறிய ஆராய்ந்து வருகின்றனர்.

பல நூற்றாண்டுகளுக்கு முன்பு அந்நகரில் பண்ணையக்காரர் ஒருவருடைய பெரும் பண்ணையில் நூற்றுக்கணக்கான பசுமாடுகள்



இருந்து வந்திருக்கிறது. அதில் ஒரு வளம்மிக்க காராம்பசுவும் இருந்தது. தினம் பசுக்கள் மேய்ப்பவன் மேய்த்து வந்தான். சில நாட்களாகக் காராம்பசுவின் மடியில் பால் இல்லாமல் இருந்து வந்ததை வேலையாள் தன் பண்ணையாரிடம் தெரிவித்தான். பண்ணையாரும் பல நாட்கள் இதைக் கவனித்து வந்த போது, தினசரி மாலையில் ஆவினங்கள் கூட்டமாகத் திரும்பி வரும்போது காராம்பசு மட்டும் பிரிந்து சற்றுத் தூரத்தில் ஒரு குறிப்பிட்ட இடத்தில் தன் மடியில் உள்ள பால் முழுவதையும் தானாகவே சொரியவிட்டு, பின் மறுபடியும் மாடுகள் கூட்டத்தில் சேர்ந்து வருவதை சில நாட்கள் கவனித்துவிட்டு, அந்தக் குறிப்பிட்ட இடத்தில் மண்ணைத் தோண்டிப் பார்க்கச் செய்தார்.

சுமார் 5 அல்லது 6 அடி ஆழம் தோண்டியதும் எல்லோரும் அதிசயிக்கத்தக்க பூரண முகப் பொலிவுடன் ஒரு கற்சிலை தென் பட்டது. பண்ணையார் புளகாங்கிதம் அடைந்து தன்னை ஆட்கொண்ட இறைவனே வந்து விட்டதாகக் கூறிக் கொண்டு அதன் முகப் பொலிவில் ஈடுபட்டு மெய்மறந்திருந்தார்.

பின் சிலையை ஆராய்ந்தபோது அச்சிலையின் இடுப்புவரை நல்ல வேலைப்பாடுடனும், முகம் அதி அற்புதப் பொலிவுடனுமிருக்க இடுப்புக்குக் கீழ் பாதம் வரை சரியான வேலைப்பாடில்லாமல் கரடு முரடாக இருப்பதை அவர் ஒரு குறையாக எண்ணி அந்தப் பாகத்தையும் சிறந்த சிற்பியைக் கொண்டு உளியினால் வேலை துவங்கும் சமயம் அந்த இடத்தில் இரத்தம் பீறிட்டது. இதைக் கண்ணுற்ற எல்லோரும் பயந்து போய் மேற்கொண்டு பணி செய்வதை நிறுத்தி விட்டார்கள்.

பண்ணையார் தன் அபசாரத்திற்கு வருந்தி ஆண்டவர் இப்படியே இருக்கப் பிரியப்படுகிறார் என்று மகிழ்ந்து பயபக்தியுடன் ஆராதனை செய்து பக்கத்திலுள்ள சென்னிமலையின் மேல் ஒரு சிறிய ஆலயம் எழுப்புவித்து இந்தச் சிலையைப் பிரதிஷ்டை செய்ததாயும், அதுவே சென்னிமலையின் பேரில் தண்டாயுதபாணிமூர்த்தமாக ஆட்சிப் பீடத்தில் வீற்றிருப்பதாயும் சிலர் கருதுகிறார்கள். அதன் சான்றாக,

அருள்மிகு தண்டபாணி மூர்த்தம் திருமுகம் பூரணப் பொலிவுடனும், இடுப்புக்குக் கீழ் திருப்பாதம் வரை வேலைப்பாடற்றும் இருப்பதை இன்றும் காணலாம். (தேவஸ்தான தல வரலாற்றுச் செய்தி)

**மூலவர் வீற்றிருக்கும் சிறப்பு**

மூலவர் முன் மயில் வாகனம் உள்ளது. மூலவர் சென்னிமலை ஆண்டவர் தண்டபாணியாக நடுநாயக மூர்த்தியாகச் செவ்வாய் அம்சமாக அமைந்தும், மூலவரைச் சுற்றி நவக்கிரகங்களில் எட்டுக் கிரகங்களும் அழகிய தேவகோஷ்டங்களில் பாங்குடன் அமைந்தும் அருள்பாலிக்கிறார்கள். இங்கு மூலவரை வலம் வந்து வணங்கினாலே நவக் கிரகங்களையும் வழிபட்ட பலன் உண்டு. இத்தலம் செவ்வாய் பரிகாரச் சிறப்புப் பெற்ற தலமாகும்.

தண்டபாணி திருஉருவை முருகப் பெருமானின் ஆச்சார்யத் திருக்கோலம் என்பர். அவர் திருக்கரத்தில் பிடித்திருப்பது ''ஞானத் தண்டு'' என்பர். பழனியிலும் முருகப் பெருமான் தண்டபாணி திருக் கோலத்தில்தான் எழுந்தருளியுள்ளார்.

தணிகைப் புராணம் தண்டபாணி வடிவம் பற்றி ஒரு பாடலில் கூறுகிறது.

''வைவாய்க் கணிச்சிப் படையென்ன
விதிவித் திடுங்கோ வணம்தண்டு
கைவாய் வலத்தில் அமைத்தருளிக்
கடியில் இடக்கை பதித்தருளி
ஐவாய் வழங்கும் பொறிபுலனை
அவித்த உருவர் இமையவர்கள்
உய்வான் இறைஞ்ச அருளும்
கந்தன் உரு''

என்பது அப்பாடலாகும்.

''பழனி மகத்துவம்'' என்ற நூல்,

''தனியனாய் தண்டபாணியாய் நின்ற திருக்கோலத்தில் வெள்ளிய திருநீற்றுப் பூச்சும், உருத்திராட்ச வட்டமும், காவியுடையும்,



அழகுமிக்க திவ்விய மங்கள மூர்த்தியும், அம்மூர்த்தியின் கருணை பொழியும் செந்தாமரை முகமும், வசீகரமான குளிர்ந்த பார்வையும், சன்னதியில் நின்று ஆழ்ந்து நோக்கும் அன்பர்களை ஓர் கணத்தில் பரவசப்படுத்தும்'' என்று தண்டபாணி பற்றிக் கூறுகிறது. தண்டபாணி பற்றிய நீண்ட பாடல் ஒன்று கீழ்வருமாறு முடிகிறது.

''தினகரனும் மதியும்வளர் திருத்தலம் தன்னிலே
தெய்வமே செம்பொன்மேரை
செண்டால் அடித்தகுக கந்தா பரப்பிரம
தண்டா யுதக்கடவுளே''

என்பது அப்பாடல் பகுதியாகும்.

சென்னிமலைத் தலபுராணம்,

''குஞ்சிதம் நிலைத்த சீரடி இரண்டும்
கோவண உடையும் மேகலையும்
விஞ்சுநூல் மார்பும் வேத்திரம் உக்கம்
விளங்குகைத் தலங்களும் குழைதாழ்
செஞ்செவித் துணையும் துணைமலர்க் கண்ணும்
திகழ்தனி வதனமும் பின்தாழ்
எஞ்சலில் சிகையும் தோன்றமுன் அருள்மூ
விருமுக உருவினுள் எடுத்தே''

என்று கூறுகிறது (காட்சி மான்மியம் 11).

**முருகப்பெருமான் இடும்பனுக்கு வழிகாட்டியது**

பார்வதி திருமணம் நடைபெறும் சமயத்தில் தென்கோடியிலுள்ள மக்கள் அனைவரும் திருமண வைபவத்தைக் காண வடகோடியை நோக்கிச் சென்றனர். அதுசமயம் தென்கோடி உயர்ந்தும் வடகோடி தாழ்ந்தும் இருக்க, சிவபெருமான் அகத்தியரை நோக்கி நீ தென்கோடியில் பொதிகை நோக்கிச் சென்றடைவாய் என்று பணித்தார். அதற்கு அகத்தியர் எல்லோரும் உங்கள் திருமண வைபவத்தைக் காண, நான் மட்டும் தங்கள் திருமணத்தைக் காணக் கொடுத்து வைக்காதவனாக

உள்ளேன் என்று வினவினார். அதற்கு இறைவன் உனக்கு அங்கே திருமண வைபவக் காட்சியளிக்கிறேன் என்று அருளினார். எல்லோரும் வடதிசை நோக்கி வரும்போது அவர்கள் அனைவரும் பலம் உடையவர், அதனால்தான் நீ தென்திசை சென்றால் சமமாகும் எனக் கூறினார். அதன்பின் அகத்தியர் தென்திசையை நோக்கி வந்து பொதியமலையில் இருந்தார்.

இடும்பாசுரன் (சூரபத்மன் போன்ற அசுரர்களின் குரு), அகத்தியரை எதிர் கொண்டு தன்னைச் சிஷ்யனாக ஏற்றுக் கொள்ள வேண்டும் என்றான். அகத்தியரும் இடும்பாசுரனை சிஷ்யனாக ஏற்றுக் கொண்டார். இடும்பாசுரன் தங்களுக்குண்டான பணிவிடை செய்ய வேண்டும் என்று வேண்டியபோது, அகத்தியர் அவசரமாக தென்திசை நோக்கி வந்ததால் எனது சிவபூசையை எடுத்து வரவில்லை. எனது சிவபூசையை சென்று எடுத்து வருவாயாக என்று பணித்தார். இடும்பாசுரன் வடதிசை நோக்கிச் சென்று மலையில் சிவபூசை எங்கு உள்ளது என்பதை அறியாது சிவகிரி மற்றும் சத்திகிரி ஆகிய இரண்டு மலைகளையும் காவடியாக எடுத்துக் கொண்டு தென் திசை நோக்கி வரும்போது வழியறியாது சென்னிமலை வந்தடைந்தான். அப்போது சென்னிமலை துவாபர யுகத்தில் புஷ்பகிரியாக இருந்தது. இடும்பாசுரன் பொதிகைக்கு வழி அறியாது இருந்த சமயம் முருகப் பெருமான் இராச குமாரனாகக் காட்சி அளித்துப் பொதிகைக்குச் செல்ல இடும்பனுக்கு வழிகாட்டிய இடம்தான் புஷ்பகிரி (சென்னிமலை) ஆகும்.

மூலவர் தண்டாயுதபாணி கோலத்தில் வீற்றுள்ளார். தினசரி நடைபெறும் கால பூசைகளில் மூலவருக்கு நிவேத்திய பூசைகள் முடித்த பின்னர் சன்னதி விநாயகருக்குப் பூசைகள் செய்வது வழக்கம். ஏனென்றால், முருகப் பெருமான் பழத்தின் பொருட்டுக் கோபித்து வந்து மலைமேல் வீற்றிருப்பதால் அவரைச் சாந்தப்படுத்தும் பொருட்டு தொன்றுதொட்டு இவ்வாறு பூசைகள் இன்றும் நடைபெற்று வருகின்றது.

மற்ற ஆலயங்களில் விநாயகருக்கே முதல் பூசை. இங்கு மட்டுமே முருகனுக்கு முதற்பூசை.



**நான்கு யுகம் கண்ட கோயில்**

**கிரேதாயுகத்தில்**

மகாவிஷ்ணுவால் பூசிக்கப்பட்டார்.

மலை : கனககிரி என்ற பெயர்

விருட்சம் : பஞ்சதள வில்வ வனமாக இருந்தது

தீர்த்தம் : குமார தீர்த்தம்

மூர்த்தி : குமார மூர்த்தியாகக் காட்சியருளினார்.

**திரேதாயுகத்தில்**

மகாலட்சுமியால் பூசிக்கப்பட்டார்.

மலை : மகுடகிரி என்ற பெயர்

விருட்சம் : சூதகவனமாக இருந்தது (மாமரம்).

தீர்த்தம் : சிவகங்கைத் தீர்த்தம்

மூர்த்தி : சரவணபவ மூர்த்தியாகக் காட்சியருளினார்.

**துவாபர யுகத்தில்**

துர்க்கா லட்சுமியால் பூசிக்கப்பட்டார்.

மலை : புஷ்பகிரி என்ற பெயர்

விருட்சம் : கர்சூர வனமாக இருந்தது (பேரிச்சை)

தீர்த்தம் : சண்முகத் தீர்த்தம்

மூர்த்தி : சண்முக மூர்த்தியாகக் காட்சியருளினார்.

**கலியுகத்தில்**

தேவேந்திரனால் பூசிக்கப்பட்டார்.

மலை : சிரகிரி - சென்னிமலை

விருட்சம் : சமீவனமாக இருந்தது. (வன்னி)

தீர்த்தம் : மகாமகத் தீர்த்தம் (மாமாங்கம்)

மூர்த்தி : சுப்பிரமணியராகக் காட்சியருளினார்.

தல விருட்சம் வன்னிமரம் (புளிய மரம் என்றும் கூறுவர்).

## இரு சிவாலயங்கள்

மலைமேல் தண்டபாணி திருக்கோயிலின் தென்புறம் உமையவல்லி உடனமர் மார்க்கண்டேசுவரர் கோயிலும், வடபுறம் விசாலாட்சி உடனமர் காசிவிசுவநாதர் கோயிலும் புதிய திருப்பணியில் பொலிவுற்று விளங்குகின்றன.

மிருகண்டு முனிவர்-மருத்துவதி தம்பதியர்க்கு மகனாகப் பிறந்தவர் மார்க்கண்டன் என்று பெயர் பெற்றான். மார்க்கண்டனுக்கு வயது 16 தான் என்று தந்தை கூறினார். மார்க்கண்டன் சதா சிவபெருமானையே எண்ணி வணங்கி வந்தான். மார்க்கண்டனுக்குப் பதினாறு வயது முடியும் தருவாயில் எமன் அவன் உயிரைக் கவர வந்தார். மார்க்கண்டன் சிவபெருமானைத் தஞ்சமடையவே சிவபெருமான் எமனைக் காலால் உதைத்துத் தள்ளி மார்க்கண்டனுக்கு என்றும் 16 வயது என்று வரம் தந்தார்.

இந்நிகழ்ச்சி நடைபெற்றது சோழநாட்டு அட்ட வீரத் தலங்களில் ஒன்றாகிய திருக்கடவூரில். இதனால் சிவபெருமான் காலசம்காரமூர்த்தி, காலாந்தகன் என்று பெயர் பெற்றார். காலனை உதைத்த காரணத்தால் எட்டு வீரத் தலங்களில் இதுவும் ஒன்றாயிற்று.

திருக்கடவூர் ''பொன்னி நன்னாட்டு மறையோர் வாழும்பதி'' எனப்பட்டது. மார்க்கண்டன் வழிவந்தவர்கள் மார்க்கண்டேய கோத்திரத்தார் எனப்பட்டனர். சாவின் அச்சத்தைக் கடக்க அருள்புரியும் தலம் ஆதலின் திருக்கடவூர் ஆயிற்று. இறைவன் காலகாலேஸ்வரர். அம்மன் அபிராமி. 18 புராணங்களில் மார்க்கண்டேய புராணம் ஒன்று. மூவர் தேவாரம், திருவிசைப்பா, திருவிளையாடல் புராணம் முதலிய வற்றில் மார்க்கண்டேயன் பற்றிய குறிப்பு வருகிறது.



கரிகாலன் திருப்பணி மேற்கொள்ள கொங்கு நாடு வரும்போது திருக்கடவூர் சென்று மார்க்கண்டேய கோத்திர ஆண்ட சிவசுப்பிரமணிய பண்டிதரை அழைத்து வந்ததாகப் பட்டயம் கூறுகிறது. சிவாலய சோழன் சென்னிமலையில் கோயில் புதுப்பித்து பூசை செய்ய திருக்கடவூர் தெய்வசிகாமணி பண்டிதரை அழைத்து வந்தான் என்பது மரபுச் செய்தி. அவர் வழியினர்தான் பிடாரியூர் சிவமறையோர் ஆன மார்க்கண்டேய கோத்திரத்தார். அவர்கள் சென்னிமலையில் அமைத்த கோயில்தான் மார்க்கண்டேசுரர் கோயில்.

மார்க்கண்டேயனுக்கு அருள்புரிந்த காரணத்தால் இங்கு மார்க்கண்டேசுரர் என்று சிவன் பெயர் பெற்றார். அம்மன் பெயர் உமையவல்லி. தல புராண ஆசிரியர் மார்க்கண்டேய கோத்திர சரவண முனிவர் தலபுராணத்தில்,

> ''சேற்கண்டே மலரோதிச் சிறுமதிவாள் நுதலில்அவிழ்
> இதழ்வாய்ச் செந்தேன்
> பாற்கண்டே அனையபனி மொழிஇமய வல்லியொரு
> பாக மாக
> மேற்கண்டே சுரர்போற்ற விளங்கிவளர் சிகரகிரி
> மீதில் மேவும்
> மார்கண்டே சுரர்வாச மலரடிமா மலர்தூவி
> வணங்கல் செய்வாம்!

என்று கூறுகிறார்.

தண்டபாணி சுவாமிக்கு வடபுறம் உள்ள காசிவிசுவநாதர் கோயிலும் புதிய திருப்பணிப் பொலிவுடன் திகழ்கிறது. அன்பர் ஒருவர் காசிப் பயணம் மேற்கொண்டு இனிதாகப் பயணம் முடிவடைந்ததன் நினைவாக இங்கு காசிவிசுவநாதர்-விசாலாட்சி கோயிலை அமைத்தார் என்பர்.

சென்னிமலை பஞ்சாயத்துப் போர்டு தலைவராக விளங்கிய ஜி.ராஜமன்னார் செட்டியார் நாமக்கல் மாவட்ட இளம்பள்ளி ஜமீன் ராஜ

குருநாதன் செட்டியாரின் முன்னோர் கட்டியதாக 1953 இல் ஒரு உரையில் குறிப்பிட்டுள்ளார். தல புராணத்தில் விசுவநாதர். விசாலாட்சிக்கு வணக்கம் கூறாததால் பிற்காலக் கோயில் என்று தெரிகிறது.

சென்னிமலையாண்டவர் காதல் இலக்கியம் இவ்விரண்டு கோயிலுக்கும் சேர்த்து வணக்கம் கூறுகிறது.

''வாசமார்க் கண்டீசர் மாதுமய வல்லிவிசு
வேசர் விசாலாட்சி விமலிபதம் மெய்த்துணையே''

**நந்தி**

சிவன் சன்னதி முன் நந்திகேசுவரர் வீற்றிருப்பார். அவர் சிவகண நாதர் எனப்படுவார். அவர் சிவபெருமானின் வாகனம். காளை, ரிஷபம், விடை, இடபம் என்றும் அழைப்பர். சிவன் அடியார்கட்கும், தவம் புரிவோர்க்கும் காட்சியளிக்கும் போது பார்வதி தேவியுடன் இக்காளை வாகனத்தில்தான் காட்சியளிப்பார். அந்நிலையில் சிவபெருமானை ''ரிஷிபாரூடன மூர்த்தி'' என்று அழைப்பர்.

இவர் தோற்றம் பற்றிய வரலாறு சிவமகா புராணத்தில் கூறப்படு கிறது. பிள்ளை வரம் வேண்டிக் கடும் தவம் இருந்த சிலாத முனிவரிடம் சிவபெருமான் தோன்றி ''நாமே உமக்கு மகனாகப் பிறப்போம்'' என்றார். உழவு உழுத படைச்சாலில் ஒரு குழந்தை மாணிக்கப் பெட்டியில் நான்கு கரங்களும் முடியும் கொண்டு கிடக்க சிலாத முனிவர் எடுத்து வளர்த்தார்.

தனக்குப் பன்னிரண்டு வயதுதான் என்பதைப் பெற்றோரால் அறிந்து சிவபெருமானை நோக்கித் தவமிருந்து, அழியாத நித்திய தேகம் பெற்றான். சிவபெருமான் தலையில் கை வைத்துத் தீட்சை யளிக்க அவர் வடிவுற்று 'நந்திதேவர்' என்ற பெயரால் அபிஷேகம் செய்யப்பட்டார். சயசை என்னும் பெண்ணை மணந்து கோயில் அதிகாரியாகவும், வாயில் காவலராகவும் இருப்பவர். சிவபெருமானுக்கும் நந்தி என்ற பெயர் உண்டு. விநாயகரை 'நந்திமகன்' என்று திருமூலர் பாடலில் கூறப்படுகிறது.



சிவபெருமான் நாட்டியம் ஆடும் போது முழவு என்று கூறப்படும் சுத்தமத்தளத்தை நந்தி வாசிப்பார். அதிகாரம் செய்யும் போது மனித வடிவில் நான்கு கை உடையவராகத் தோன்றுவார். மேல் இரண்டு கையில் மழுவும், மானும் தாங்கிய நிலையில் கீழ் இரண்டு கைகளும் அஞ்சலி செய்து வணங்கும் நிலையில் காணப்படுவார். இவரை 'அதிகார நந்தி' என அழைப்பர். கோயில்களில் தனி மண்டபத்திலும் பிரதிட்டை செய்யப்படுவார்.

நந்தியெம்பெருமானை,

''வந்துஇறை அடியில் தாழும்
வானவர் மகுடம் கோடி
பந்தியின் மணிகள் இந்த
வேத்திரப் படையால் தாக்கி
அந்தியும் பகலும் தொண்டர்
அலகிடும் குப்பை யாக்கும்
நந்தியெம் பெருமான் பாத
நகைமலர் முடிமேல் வைப்பாம்''

என்று பாடி வழிபடலாம்.

**துவார பாலகர்கள்**

தாரகாசுரன் மக்கள் வித்துர்மாலி, தாரகாட்சன், கமலாட்சன் ஆகியோர் சிவபெருமான் அடியவர்கள், சிவபூசை செய்பவர்கள். அவர்கள் மூவரும் சிவபெருமான் அருளால் ஆகாயத்தில் பொன், வெள்ளி, இரும்பால் மூன்று கோட்டை கட்டினர். அதற்கு 'முப்புரம்' என்று பெயர் வழங்கியது.

கோட்டையில் பறந்து சென்று தேவர்கட்குப் பல துன்பம் விளைவித்தனர். தேவர்கள் வேண்டவே சிவபெருமான் தன் கோபச் சிரிப்பால் திரிபுர தகனம் செய்தார். கோட்டைகள் அழிந்தன. ஆனால் கோட்டை கட்டிய மூவரும் தாங்கள் செய்த சிவபூசா பலத்தால் உயிர் பிழைத்துத் தப்பினர்.

அவர்களில் இருவரை சிவபெருமான் தன் துவாரபாலகராக நியமித்தார். ஒருவரை தான் நாட்டியம் ஆடும் போது முழவு வாசிக்க நியமித்தார். நாம் துவாரபாலகரை வணங்கி அவர்கள் உத்தரவு பெற்று உட் செல்லவேண்டும். அவர்களும் வணங்கக் கூடிய தெய்வங்களேயாவர்.

அவர்களை,

''மூவெயில் செற்றஞான்று உய்த்த மூவரில்
இருவர் நின்திருக் கோயிலின் வாய்தல்
காவலாளர் என்று ஏவிய பின்னை
ஒருவன் நீகரி காடரங் காக
மானை நோக்கியோர் மாநடம் மகிழ
மணிமுழா முழங்க அருள் செய்த
தேவதேவ நினது திருவடி யடைந்தேன்
செழும்பொழில் திருப்புன்கூர் உளானே''

என்று பாடி வணங்கி வழிபடச் செல்லலாம். பின் அம்மன் ஆலயங்களில் துவாரசத்திகள் அமைக்கும் வழக்கம் வந்தது.

**தட்சிணாமூர்த்தி**

தென்புறம் எழுந்தருளியிருப்பவர் தட்சிணாமூர்த்தி. சிவபெருமானின் ஆச்சாரியத் திருக்கோலம். தெற்கே இருக்கின்ற காரணத்தால் ''தென்முகக் கடவுள்'' என்றும் அழைக்கப்படுவார்.

தட்சிணாமூர்த்தியை - 1. வியாக்கியான தட்சிணாமூர்த்தி,
2. ஞான தட்சிணாமூர்த்தி,
3. யோக தட்சிணாமூர்த்தி,
4. வீணாதர தட்சிணாமூர்த்தி.

என நான்கு வகையாகப் படைப்பர்.

இங்கு யோக தட்சிணாமூர்த்தி வடிவில் நான்கு முனிவர்கட்குச் சாத்திரப் பொருளை விளக்குவது போல தனிச் சன்னதியாக அமைக்கப் பட்டுள்ளார். இவரைப் பற்றிய திருவிளையாடல் புராணப் பாடல்,



''கல்லாலின் புடையமர்ந்து நான்மறை ஆறங்கம்முதல்
கற்ற கேள்வி
வல்லார்கள் நால்வருக்கும் வாக்குஇறந்த பூரணமாய்
மதிக்கு அப்பாலாய்
எல்லாமாய் அல்லதுமாய் இருந்ததனை இருந்தபடி
இருந்து காட்டி
சொல்லாமல் சொன்னவரை நினையாமல் நினைந்துபவத்
தொடக்கை வெல்வாம்''

என்பதாகும்.

தென்மேற்கு மூலையில் கன்னிமூலைக் கணபதி கோயில் உள்ளது.

**லிங்கோத்பவர்**

ஒருமுறை விஷ்ணுமூர்த்தியும், பிரம்மாவும் தம்முள் யார் பெரியவர் என்று வாதிட்டுக் கொண்டனர். பிரம்மா நான் படைக்கிறேன். நானே பெரியவன் என்றார். படைத்ததைக் காப்பாற்றுகிறேன். நானே பெரியவன் என்று விஷ்ணு கூறினார். வாதம் முடியவில்லை.

இருவரினும் தாமே உயர்ந்தவர் என்பதைக் காட்டச் சிவபெருமான் பூமி அடி முதல் வான் வரை உயர்ந்த தூண் போல நின்றார். ஆதியும், அந்தமும் காண முடியாதவராக இருந்தார். அதைக் கண்ட பிரம்மா விஷ்ணு இருவரும் இதன் அடிமுடி யார் காண்கிறார்களோ அவரே பெரியவர் என்று முடிவு செய்தனர். பிரம்மா அன்னப் பறவை வடிவெடுத்து முடியைக் காணச் சென்றார். விஷ்ணு பன்றி வடிவெடுத்து அடிப்பகுதியைக் காணச் சென்றார். இருவராலும் அடிமுடி காண முடியவில்லை. அப்போது அத்தூணில் சிவபெருமான் வெளிப் பட்டு நின்றார். சிவனே பெரியவர் என்று ஒப்புக் கொண்டனர்.

சிவபெருமான் வெளிப்பட்ட காட்சியே லிங்கோத்பவர் என்ற பெயரில் சிவாலயப் பின் சுவர் மையக் கோஷ்டத்தில் கல்லில் வடித்து

வைக்கப்படும். லிங்கோத்பவரின் மேல் பகுதியில் சிறிய அளவில் அன்னப் பறவையின் உருவத்தையும், கீழ்ப்பகுதியில் சிறிய அளவில் பன்றியின் உருவத்தையும் செதுக்குவது வழக்கம்.

**சண்டிகேசுவரர்**

சென்னிமலை சிவன் சன்னதியின் வடபுறம் தெற்கு நோக்கி சண்டீசுரர் சன்னதி உள்ளது. சண்டீசர், சிவன் தொண்டர்களின் தலைவர். சிவபெருமானுக்குப் படைக்கப்படும் திருஅமுது, மாலை, பரிவட்டம் அனைத்தும் இவர்க்கும் உரியது. பொற்கோயில் அதிகாரத்தைச் சிவபெருமான் அளித்தமையால் இவர்தான் சிவாலயச் சொத்து முழுவதற்கும் அதிகாரி.

கோயிலுக்குக் கொடுக்கும் கொடைகளும், கோயிலிலிருந்து வெளியே விற்கப்படும் பொருள்களும் சண்டீசர் பெயரிலேயே நடைபெறும். இது ''சண்டீசப் பெருவிலை'' என்று பெயர் பெறும். ஆவணம் 'சண்டீசர் ஓலை' எனப்படும்.

சோழ மண்டலத்தில் மண்ணியாற்றங்கரைத் தென்புறம் சேய்ஞலூர் என்ற ஊர் உள்ளது. அங்கு காசிப குல அந்தணர் எச்சதத்தன் - பவித்திரை ஆகியோர் மகன் விசார சருமன். சிறுவயதிலேயே கலை, கல்வியிற் சிறந்து சிவ பக்திச் செல்வராக விளங்கினார். அந்தணர் பசுக்களை மேய்க்கும் இடைச் சிறுவன் பசு மாடுகளை அடிக்கக் கண்டு பசுக்கள் மீது அன்பு கொண்டு தாமே மேய்த்து வரலானார். இவரது பாசத்தால் பசுக்கள் நிறையப் பால் தந்தன.

பால் சிவன் பூசைக்குப் பயன்படும் என்று எண்ணி மணலால் சிவலிங்கம் செய்து, கோயில் போலவும், பாத்திரங்களில் பாலைக் கறந்து மணல் சிவலிங்கத்திற்கு அபிஷேகம் செய்து வணங்கி வந்தார். பசுவின் பால் குறையத் தொடங்கியது.

விசார சருமன் பூசையைக் கண்டவர்கள் அவன் தந்தையிடம் விபரம் கூறினர். ஒருநாள் தந்தை நேரில் காணச் சென்றார்.



மணலில் பாலைச் சொரிந்து பூசை செய்வதைக் கண்டு மகனை அழைத்தார். அவன் கவனியாது பூசையிலேயே கவனம் செலுத்தினான். உடனே தந்தையார் சிவலிங்கத்தையும், அபிடேகப் பாலையும் தம் காலால் இடறினார்.

இதைப் பார்த்த விசார சருமன் தருப்பை வெட்டும் கம்பியை எடுத்தான். அது மழுவாக மாறியது. தந்தையின் இரு கால்களையும் வெட்டி விட்டு மீண்டும் பூசையில் ஆழ்ந்தான். சிவபெருமான் நேரில் தோன்றி அவன் பக்திக்கு மெச்சி தன் மகனாக ஏற்றுக் கொண்டு சண்டீசப் பதம் அருளினார்.

தழைத்ததோர் ஆத்தியின்கீழ் தாபரம் மணலால் கூப்பி
அழைத்தங்கே ஆவின் பாலைக் கறந்துகொண் டாட்டக் கண்டு
பிழைத்ததன் தாதை தாளைப் பெருங்கொடு வாளால் வீசக்
குழைத்ததோர் அமுதம் ஈந்தார் குறுக்கைவீ ரட்ட னாரே

என்ற தேவாரப் பாடல் பாடி வணங்கலாம்.

**பைரவர் சன்னதி**

பிரகார வடகிழக்கில் பைரவர் நின்ற நிலையில் நான்கு கைகள் உடையவராக கைகளில் வச்சிராயுதம், பரசு, மண்டையோடு (கபாலம்), சூலம் உடையவராகக் காணப்படுகிறார். அவருக்குப் பின்னர் அவர் வாகனம் நாய் உருவம் காணப்படும். வேதமே நாயாக உருக் கொண்டது என்பர்.

பைரவர் தோற்றம் பற்றி புராண வரலாறு ஒன்று உண்டு. தாருகன் என்ற அரக்கன் பெண்ணால் மட்டுமே மரணம் என்ற வரம் பெற்று தேவரை வதைத்தான். தேவர்கள் சிவபெருமானிடம் முறையிட சிவபெருமான் தாருகனை அழிக்குமாறு பார்வதியை வேண்டிக் கொண்டார்.

பார்வதியின் கலைகளில் ஒன்று சிவபெருமானின் காளம் என்ற நீலகண்ட விஷத்தில் தோய்ந்து கனல் நெற்றியில் பிறந்தது. காளத்தில்

தோய்ந்து பிறந்ததால் காளி எனப்பட்டார். காளியின் கோபக் கனல் தாருகனை அழித்த பின்னர் கோபம் குழந்தை வடிவம் பெற்றது. குழந்தை அழ காளி பாலூட்டினார். சிவபெருமான் குழந்தையைத் தன்னுள் அடக்கிக் கொள்ள எட்டுப் பைரவர்கள் தோன்றினர்.

அவர்கள் கால பைரவர், அகிதாங்க பைரவர், குரோத பைரவர், கண்ட பைரவர், உன்மத்த பைரவர், கபால பைரவர், விபூஷண பைரவர், மார்த்தாண்ட பைரவர் என்போர் ஆவர்.

ஒருமுறை பிரம்மா சிவபெருமானை விடத் தாமே உயர்ந்தவர் என்று வாதிட சிவபெருமான் ஏவலால் பைரவன் பிரம்மாவின் ஐந்து தலைகளில் நடுத் தலையைக் கொய்தார். இதை நாவுக்கரசர் ''படைத்தான் தலையை உண்டங்கு அறுத்தது'' என்று தேவாரத்தில் குறிப்பிடுகிறார். ஆனால் தலை பைரவர் கையோடு ஒட்டிக் கொண்டது. பிரமஹத்தி தோஷமும் பிடிக்க பன்னிரண்டு வருடம் கையில் மண்டையோட்டோடு, எல்லா உலகமும் அலைந்தார். காசித் தலத்தில்தான் மண்டையோடு கையை விட்டு விலகியது. காசி நகரக் காவலனாகக் கால பைரவர் இருக்கச் சிவபெருமான் ஆணையிட்டார். பெரும்பாலும் சிவாலயங்களில் கால பைரவரே எழுந்தருளியிருப்பார்.

கால பைரவர்க்குரிய பெயர்களைத் தமிழ் நிகண்டுகள் கூறுகின்றன. அவை கஞ்சுகன், மூவிலை வேலோன், காரி, முத்தன், சேத்திர பாலன், நிருவாணி, சித்தன், ஞாளியூர்தி, கபாலி, வடுகன் என்பனவாம். பைரவரை, பயிரவன், வயிரவன் என்றும் அழைப்பர்.

'பைரவம்' என்று பெயருடைய சைவத்தின் கிளை மதம் ஒன்று உண்டு. பைரவரே ஆதி கடவுள். பிறத்தல், காத்தல், அழித்தல், அருளல், மறைத்தல் முதலிய தேவர்களின் ஐந்தொழிலையும் பைரவரே செய்ய வல்லவர் என்பதே பைரவ மதக் கொள்கை.

சர்வ சங்கார காலத்தில் நெற்றிக் கண்ணால் உலகங்களை அழித்து உலாவி வந்தவர் பைரவர் என்பர். ஆலயத்தின் காவல்



தெய்வம் சேத்திரபாலர் என்று பெயர் பெற்றவர் கால பைரவரே யாவார்.

''விரித்தபல் கதிர்கொள் சூலம் வெடிபடு தமரு கம்கை
தரித்ததோர் கோல கால பைரவர் ஆகி வேழம்
உரித்துமை அஞ்சக் கண்டு ஒண்திரு மணிவாய் விள்ளச்
சிரித்தருள் செய்தார் சேறைச் செந்நெறிச் செல்வ னாரே''

என்று பைரவரை வழிபடலாம்.

## நவக் கிரக சன்னதி

கோயிலின் உள் வட கிழக்குப் பிரகாரத்தில் நவகிரகங்கள் பிரதிட்டை செய்யப்பட்டுள்ளனர். நவ கிரகங்கள் என்பன சூரியன் (ஞாயிறு), சந்திரன் (திங்கள்), அங்காரகன் (செவ்வாய்), புதன், குரு (வியாழன்), சுக்கிரன் (வெள்ளி), சனி, இராகு, கேது ஆகியவைகளாகும். நவம் என்றால் ஒன்பது என்பது பொருள்.

இக்கிரகங்களைக் கோள்கள் என்றும் கூறுவர். கோள்கள் பற்றிய ஆய்வில் பழந்தமிழர் சிறப்புற்று விளங்கினர். கோள்களின் நிலைக்கும், மனித வாழ்வில் நிகழும் நன்மை, தீமை, ஏற்றம், இறக்கம் ஆகியவற்றிற்கும் தொடர்பு உண்டு என்று ஆராய்ந்து கண்டனர்.

கோள்களால் ஏற்படும் தீமைகளைப் போக்கத் திருஞான சம்பந்தர் ''கோளறு பதிகம்'' பாடினார். வாரத்தின் ஏழு நாட்களும் இராகு, கேதுவும் நவக்கிரகங்கள் ஆகும். இவற்றில் சூரியன், சந்திரன், இரண்டையும் ''மண்டல கிரகங்கள்'' என்றும், செவ்வாய், புதன், வியாழன், வெள்ளி, சனி ஆகியவைகளை தாரா கிரகங்கள் (நட்சத்திரம்) என்றும், இராகு, கேது ஆகிய இரண்டையும் சாயா கிரகம் அல்லது நிழல் கிரகம் என்பர்.

இவர்களில் சூரியனைச் சிவபெருமான் அம்சம் என்றும், சந்திரனைப் பார்வதியின் அம்சம் என்றும், செவ்வாயை முருகன் அம்சம் என்றும், புதனைத் திருமால் அம்சம் என்றும், குருவை பிரமன் அம்சம் என்றும், சுக்கிரனை தேவேந்திரன் அம்சம் என்றும், சனியை

எமதர்மன் அம்சம் என்றும், இராகுவை பத்திரகாளி அம்சம் என்றும், கேதுவை சித்திரகுப்தன் அம்சம் என்றும் கூறுவர். நவகிரகங்களை நேர்முகமாக ஒன்றுக்கொன்று சந்திக்காதவாறு பிரதிட்டை செய்வது வழக்கம். சூரியனை மையமாக வைத்து அமைப்பர்.

விப்பிரசித்தி - சிம்மிகை என்ற அசுரத் தம்பதியினருக்குப் பிறந்த அசுரன் தேவ வடிவம் கொண்டு, மோகினி வடிவெடுத்துத் திருமால் தேவர்கட்கு அமிர்தம் பகிர்ந்து அளிக்கும் போது சூரிய - சந்திரர்க்கு இடையில் புகுந்து அமிர்தம் பெற்றுப் புசித்தான். இதைச் சாடையாகச் சூரியர், சந்திரர் இருவரும் திருமாலுக்கு அறிவிக்கவே மோகினி கையில் இருந்த சட்டுவத்தால் அடித்தார். அடிக்கவே ஓர் உருவம் இரண்டாகப் பிறந்து இராகு, கேது என ஆகினர்.

தம்மைக் காட்டிக் கொடுத்த சூரியர், சந்திரர் மீது பகை கொண்டு அவைகளை இராகு, கேது மறைப்பர். அதுவே சூரிய கிரகணம், சந்திர கிரகணம் என்பது மக்கள் நம்பிக்கை. தவமிருந்து பாம்பு வடிவம் பெற்ற இவர்கள் கரும்பாம்பு, செம்பாம்பு எனப்பட்டனர்.

**நவக் கிரக பரிகாரத் தலங்கள்**

| | | |
|---|---|---|
| சூரியன் | - | சூரியனார் கோயில் |
| சந்திரன் | - | திருவாரூர் |
| செவ்வாய் | - | வைத்தீசுவரன் கோயில் |
| புதன் | - | திருவெண்காடு |
| குரு | - | ஆலங்குடி |
| சுக்கிரன் | - | கஞ்சனூர் |
| சனி | - | திருநள்ளாறு |
| இராகு | - | திருநாகேசுவரம் |
| கேது | - | நாகநாதன் கோயில் |

அனைத்தும் சோழநாட்டுத் தலங்கள்.



நவகிரக வணக்கத்தின் போது,

''வேயுறு தோளிபங்கன் விடமுண்ட கண்டன்
மிகநல்ல வீணைதடவி
மாசறு திங்கள்கங்கை முடிமேல் அணிந்தென்
உளமே புகுந்தஅதனால்
ஞாயிறு திங்கள்செவ்வாய் புதன்வியாழன் வெள்ளி
சனிபாம்பு இரண்டுமுடனே
ஆசறு நல்லதல்ல அவைதல்ல நல்ல
அடியார் அவர்க்குமிகவே''

என்ற திருஞான சம்பந்தரின் கோளறு பதிகப் பாடல் பாடலாம்.

**சூரியர் - சந்திரர்**

சூரியன், சந்திரன் நவக்கிரகம் ஒன்பதனுள் அடங்கியிருந்தாலும் சூரியன், சந்திரன் முறையே சிவன், பார்வதி அம்சம். ஆகையால் அவர்களின் முன்னர் சூரியன், சந்திரன் ஆகியோரை எழுந்தருளச் செய்வது வழக்கம். இராஜகோபுர உள்வாயில் இருபுறமும் சூரியர், சந்திரர் உள்ளனர்.

**திருப்பணிச் சிறப்பு**

புதிய கோயில் ஒன்று கட்டுவதைக் காட்டிலும் பழைய கோயிலைத் திருப்பணி செய்வது நான்கு மடங்கு புண்ணியம் தரும் செயலாகும். காஞ்சிப் புராணம் சிவ புண்ணியப் படலப் பாடல் இதை விளக்குகிறது.

''முரிந்து வீழ்ந்தன வெடித்தன உடைந்தன முதிய
நெரிந்த வாகிய கோபுர நெடுமதில் பிறவும்
தெரிந்து முன்னையில் சீர்பெறப் புதுக்குவோர் பண்டு
புரிந்து ளோர்பெறும் புண்ணியம் நான்மடங்கு உறுவர்''

என்பது அப்பாடலாகும்.

பெரிய அறச் செயல்கட்குப் பெரும் தொகை கொடுத்துப் பெறும் புண்ணியத்தைக் காட்டிலும் கோயில் திருப்பணிகட்குச் சிறு தொகை கொடுத்தால்கூடப் பெரும் புண்ணியம் கிடைக்கும்.

சென்னிமலை அருள்மிகு சுப்பிரமணியசுவாமி திருக்கோயிலில் கடந்த 04.06.1973 மற்றும் 03.09.1992 ல் திருப்பணிகள் நடைபெற்றுக் குடமுழுக்கு விழாக்கள் நடைபெற்றன. புதியதாக ஐந்து நிலை இராஜ கோபுரம் கட்டும் பணிக்கு 25.01.2005 ல் அடிக்கல் நாட்டு விழா நடத்தப்பட்டது. 11.02.2008 ல் இரண்டாம் கட்ட திருப்பணி செய்ய விழா நடத்தப்பட்டு, பரிவார மூர்த்தி சன்னதிகள் யாவும் 04.05.2008 ல் பாலாலயம் செய்யப்பட்டு கீழ்க்கண்ட திருப்பணிகள் முடிவுற்றுள்ளன.

1. மூலவர் விமானம் புதுப்பிக்கப்பட்டுள்ளது.
2. மார்க்கண்டேசுவரர் உடன்அமர் உமையவல்லி அம்மன் சன்னதி திரும்பக் கட்டிய பணி.
3. காசி விசுவநாதர் உடன்அமர் விசாலாட்சி அம்மன் சன்னதி திரும்பக் கட்டிய பணி
4. மூல விநாயகர் சன்னதி திரும்பக் கட்டிய பணி.
5. சண்டிகேசுவரர் சன்னதி திரும்பக் கட்டிய பணி.
6. சூரியன், சந்திரன் சன்னதி திரும்பக் கட்டிய பணி.
7. பைரவர் சன்னதி திரும்பக் கட்டிய பணி.
8. வள்ளி, தெய்வானை அம்மன் சன்னதி விமானம் புதுப்பிக்கப்பட்டுள்ளது.
9. பாதுகாப்பு அறை மற்றும் மின்சார அறை புதிதாகக் கட்டிய பணி.
10. டிக்கட் அலுவலகம், சரக்கு அறை புதிதாகக் கட்டிய பணி.
11. ரத மண்டபம் புதிதாகக் கட்டியது.
12. அந்தராலப் பகுதியில் புதிதாக வாயில் அமைத்தது.
13. சோபன மண்டபம் திரும்பக் கட்டிய பணி.
14. ஆத்தி விநாயகர் சன்னதி புதுப்பித்த பணி.
15. பாலகுமாரன் சாவான் சன்னதி திரும்பக் கட்டிய பணி.
16. பிரகாரம் விரிவுபடுத்தி மதில்சுவர் கட்டிய பணி.
17. பிரகாரத்தில் கல்தளம், வடிகால் அமைத்த பணி.
18. மின் ஒயரிங், மின் விளக்குகள் அமைத்த பணி.



தட்சிணாமூர்த்தி, லிங்கோத்பவர், நவக்கிரக சன்னதி, இடும்பன் சன்னதி விமானம், திருப்பணிகளும் நடைபெற்றுள்ளன. கொடிமரம் (2), தீபஸ்தம்பம் (2) அமைக்கப்பட்டுள்ளன.

திருக்கோயில் நிதி மூலம் 1 கோடி செலவிலும், உபயதாரர் நிதி மூலம் 6 கோடி செலவிலும் ஆக கூடுதல் 7 கோடி செலவில் திருப் பணிகள் நடைபெற்று முடிந்துள்ளன. சிறந்த கற்களைத் தேர்ந்தெடுத்து, கைதேர்ந்த சிற்பியர், கட்டிடக் கலைஞர்கள் மூலம் பணிகள் மிகச் சிறப்புடன் நடைபெற்றுள்ளன.

**சில சிறப்புச் செய்திகள்**

- முருகனுக்குத் தயிர் அபிஷேகம் விருப்பம்.
- இத்தலத்தில் தயிர் புளிப்பதில்லை.
- மலையை காகம் அணுகா மலை என்பர்.
- அடிவாரத்திலிருந்து அபிஷேக நீர் காளைகள் மூலம் படிகளில் எடுத்து வரப்படுகிறது.
- பக்தர்கள் நினைத்த காரியம் சிறப்பாக நடக்க சென்னிமலை யாண்டவர் சிரசுப் பூக் கேட்டல்.
- மகப்பேறு வேண்டுவோர் தொரட்டி மரத்தில் தொட்டில்கட்டல்.
- பக்தர்கள் வேங்கை மரத் தேர் ஓட்டல்.
- வழிபாட்டுக் குழுக்கள் கிரிவலம் வருதல்.
- முருகப் பெருமானின் வடிவ பேதங்களான 16 திருஉருவங்களும் இக்கோயிலில் உள்ளன.
- மலை பரப்பளவு 1701 ஏக்கர். மலை உயரம் 1749 அடி.

**தேவியர் இருவர்**

சென்னிமலை ஆண்டவரின் அம்பாள் அருள்மிகு வள்ளி, அருள்மிகு தெய்வானை ஆகிய தேவியர் இருவரும் முன்னொரு காலத்தில் முருகப்

பெருமானை அடைய வேண்டி சுந்தரவல்லி, அமிர்தவல்லி என்ற திருப்பெயருடன் தவமிருந்தனர். முருகப் பெருமான் பழத்திற்காகக் கோபித்து மலைமேல் பாலமுருகனாக வீற்றிருந்த சமயம், தேவியர் இருவரிடம் பிற்காலத்தில் வள்ளி, தெய்வானை என்ற பெயரில் தம்மை அடைவீர்கள் என அருள்பாலித்தார். ஆதிபழனி என சான்றோர்களால் வழங்கப்படும் இச்சென்னிமலைத் திருத்தலத்தில் முருகப் பெருமான் பாலமுருகனாக வீற்றிருப்பதால், தேவியர் இருவரும் தவக்கோலத்தில் இங்கு தனிச் சன்னதியில் வீற்றிருக்கின்றனர். திருமணம் செய்து கொள்ளும் தம்பதியினர் சந்தான பாக்கியம் வேண்டி பச்சரிசி மாவிடித்து தீபம் ஏற்றி வழிபடுவதும், சன்னதி முன் தாலிச் சரடு கட்டிக் கொள்வதும் தொன்று தொட்டு நடைபெற்று வரும் சிறப்பாகும். வள்ளி, தெய்வானை தேவியர் இருவரும் ஒரே கல்லில் பிரபையுடன் அமைக்கப்பட்டிருப்பது தனிச் சிறப்பாகும். வள்ளி, தெய்வானை தேவியர் இருவரின் சுயம்பு உருவும் அமையப் பெற்றுள்ளது தனிச் சிறப்பாகும். இடையில் கீழே லிங்க உருவமும் உள்ளது. சென்னிமலையாண்டவர் சன்னதிக்கு மேற்கே தனிச் சன்னதியில் தேவியர் இருவரும் உள்ளனர்.



அம்மன் சன்னதி (பழைய படம்)

**வேல் கோட்டம்**

அம்மன் கோயில் அருகில் பல வேல்கள் மட்டுமே நடப்பட்டுள்ள ஓரிடம் உள்ளது. முருகன் ஆயுதம் வேல். முருகனை மட்டும் அல்ல, அவர் வாகனம், ஆயுதம் இவைகளையும் வணங்குவது வழக்கம். 'வேலை வணங்குவதே வேலை' என்பார் திருமுருக வாரியார் சுவாமிகள். ''வேலும் மயிலும் துணை'' என்று பல ஆவணங்களில் எழுதப்பட்டுள்ளன.

அருணகிரிநாதர் எங்கே நினைக்கினும் அங்கே செங்கோடன் வேலும் மயூரமும் தோன்றும் என்பார். சிலப்பதிகாரம் இந்திரன் ஆயுதத்திற்கு வச்சிரக்கோட்டமும், முருகன் ஆயுதம் வேலிற்கு வேல்கோட்டமும் இருந்ததாகக் கூறுகிறது.



1961 ஆம் ஆண்டு இந்நூலாசிரியருடன் இந்த இடத்தைப் பார்வையிட்ட அறிஞர் மயிலை சீனிவேங்கடசாமி இது தொன்மையான ''வேல்கோட்டம்'' என்றார். இப்பொழுது வேல்கள் குறைவாகவே உள்ளன.

**பிண்ணாக்குச் சித்தர்**

பெருமை வாய்ந்த இவர் 'பிண்ணாக்கு ஈசர்' என்றே அழைக்கப் படுவார். வைகாசி மாதம் சித்திரை நட்சத்திரம் இரண்டாம் இரவில் பிறந்தவர் என்பர். இவர் பிறந்த சமயம் இராகு - சனி ஆகியவை ஒரே இடத்தில் சேர்ந்திருந்ததால் வேத ரிஷியாக வாழ்ந்தார் என்பர்.

இவர் மாடு மேய்க்கும் இடைச்சி மகன் என்று போகர் கூறுவார். ஆனால் கருவூர்ச் சித்தர் இவர் சென்னிமலையில் வாழ்ந்த பிராமணர் என்று கூறுவார். இவர் சென்னிமலையில் பல அற்புதங்களைச் செய்தார் என்பர்.

''குகையிலே வாழ்ந்தார் பிண்ணாக் கீசரும் பிராமணன்தான்
திகையிலே வேத நூல்கள் தீர்க்கமாய்ச் செய்து வைத்து



பிண்ணாக்குச் சித்தர் குகை




பிண்ணாக்குச் சித்தர் கோயில்

நகையிலாக் கிரந்த சாஸ்திரம் நாடெங்கும் தெரியச் செய்து
வகையொரு கற்பம் கொண்டு வாழ்ந்தான் சிரகிரியி லேதான்''

என்பது கருவூரார் பாடல்.

இவர் நாக்கு பிளவுபட்டிருந்த காரணத்தால் பிண்ணாக்குச் சித்தர் என்றும், அடிக்கடி ''பொய்நாக்கு 'புண்ணாக்கு'' என்று கூறிக் கொண்டிருந்தமையால் புண்ணாக்குச் சித்தர் என்றும் பெயருக்குக் காரணம் கூறுவர். இவர் கன்னியின் வயிற்றில் அவதரித்தார் என்றும் கூறுவர்.

எப்போதும் 'கோபாலா' கோபாலா' என்று கூறுவாராம். பசி வந்தால் கூட 'கோபாலா' தானாம். வேறுபட்ட போக்கு உடையவர் ஆதலால் நடுத் தெருவில் கூடப் படுத்து உறங்குவாராம். மக்கள் கொடுக்கும் ஆகாரத்தை உண்டே வாழ்ந்து வந்தாராம்.

பிண்ணாக்குச் சித்தர் நோய் வந்தவர்கட்கு மருந்தாக மண்ணைக் கொடுப்பாராம். அந்த மண் சர்க்கரை போல இனிக்குமாம். அவர் கொடுக்கும் மண்ணே மருந்தாகக் கருதப்பட்டது. தீராத வியாதியெல்லாம் தீர்ந்து விடும் என்பர். இவரை நந்தியின் அம்சம் நந்தீசர் எனவும் கூறுவர். பொதுவாகச் சித்தர்கள் உதவுவதற்குச் சீடர்களை வைத்திருப்பர். ஆனால் தனிமையாகவே இருப்பாராம்.

கொங்குப் பெரும்புலவர் வே.ரா. தெய்வசிகாமணிக் கவுண்டர் சரவண முனிவரின் குரு சத்தியஞானியும் பிண்ணாக்குச் சித்தரும் ஒருவரே என்று கூறுகிறார். 1923இல் சென்னிமலைத் தல புராணத்தை விரிவாக்கிச் சிறந்த முறையில் பதிப்பித்த நட்டுவனாரும் தமிழ்ப் புலவருமாகிய சென்னிமலை ந.மா. சி. கறுப்பண்ண முதலியார் 'பிண்ணாக்க சத்தீசன்' என்றே கூறுகிறார்.

''மலைய மாமுனி மாலயன் பணிந்திடும் ஈசன்
மலையு மாமயில் சேய்விளை யாடிடு மகிமா
மலையு மெண்மணி மலையும் புண்ணாக்க சத்தீசன்
மலையு மாமேரு மகுடநீள் பூந்துறை நாடு''

என்பது அப்பாடல்.



சென்னிமலை மேல் பிண்ணாக்குச் சித்தர் வாழ்ந்த, தவமிருந்த குகையும், அவர் கோயிலும் உள்ளது. தன்னாசியப்பர் கோயில் என்றும் அழைக்கின்றனர். சென்னிமலையில் ''லாடகுரு அய்யன் தன்னாசி யப்பர் வழிபாட்டு மன்றம்'' உள்ளது.

### சரவண முனிவர் கோயில்


சரவண முனிவர் கோயில்

பிடாரியூர் மார்க் கண்டேய கோத்திரச் சிவ மறையோர், சென்னிமலைத் தலபுராணம் பாடியவர். சென்னிமலையில் தவம் இருந்தவர். முருகன் அறு முக வடிவாகவும், அறுமுகம் கரந்த ஒருமுக வடிவாக வும் இவருக்குக் காட்சி கொடுத்தார். சென்னிமலைக் கோயில், அடிவார ஊர், கைலாச நாதர் கோயில் எடுத்தவர். மலை மேல் அவர் சமாதி உள்ளது. ஒரு தைப்பூச நாளில் அமரர் ஆனார்.

தல புராணம்,

சைவ வேதியரிற் சிராமி சரவண முனிவன் ஆசான்
மெய்யுடன் உயிர்புக் கந்த மெய்யினைக் குகைக்குட் டாக்கி
தைமதி பூச நாளில் சந்ததி யாவும் ஓர்ந்து
வையகம் புகழும் சென்னி மலையினில் கலந்தா ரன்றே

என்று கூறுகிறது.

### வழிபாட்டு நேரம்

தினசரி காலை 5.30 மணிக்கு கோ பூஜை நடைபெற்ற பின்னர் மலைக்கோயில் சன்னதி காலை 6.00 மணிக்கு நடை திறக்கப்பட்டு பக்தர்கள் வழிப்பாட்டிற்குத் தடையின்றி பகலில் நடை சாத்தப்படாமல் அர்ச்சனை, பூசை செய்யப்பட்டு, இரவு அர்த்தசாம பூசை முடிவுற்ற பின்னர் 8.15 மணிக்குச் சன்னதி நடை சாத்தப்பட்டு வருகிறது. இந்து சமய அறநிலையத் துறை ஆட்சிக்கு உட்பட்ட திருக்கோயில்.

## பூசைக் காலங்கள்

சென்னிமலை திருக்கோயிலில் மார்க்கண்டேய கோத்திரத்தைச் சார்ந்த அர்ச்சகர்களால் காரண, காமிக ஆகமங்களின் படி பூசை மற்றும் திருவிழாக்கள் நடத்தப்படுகின்றன. இத்திருக்கோயிலில் கீழ்க்காணு மாறு மூலவருக்குத் தினசரி ஆறுகால பூசை வெகு சிறப்பாக நடை பெற்று வருகிறது.

| | | |
|---|---|---|
| விளாபூஜை | - | காலை 7.00 மணி |
| காலைசந்தி | - | காலை 8.00 மணி |
| உச்சிக்காலம் | - | பகல் 12.00 மணி |
| சாயரட்சை | - | மாலை 5.00 மணி |
| இராக்காலம் | - | இரவு 7.00 மணி |
| அர்த்தசாமம் | - | இரவு 8.00 மணி |

மலைக் கோயிலில் வேங்கை மரத்தால் ஆன அழகிய தேர் உள்ளது. விரும்பும் அன்பர்கள் தாங்கள் விரும்பிய நாளில் தேர் இழுக்க ஏற்பாடு செய்யலாம். நேரம் இரவு 7 மணி. முன் கூட்டியே தெரிவித்தல் நலம்.

மலைக்கு அன்பர்கள் செல்ல தேவஸ்தானத்தார் இரு பேருந்து வசதி செய்துள்ளனர். அடிவாரத்திலிருந்து பேருந்து புறப்படும் நேரம் காலை 8 மணி. அன்பர்கள் வரும் வாகனம் நிறுத்த வசதியான இடம் மேலே உள்ளது.

## தொலைபேசி

| | | |
|---|---|---|
| அலுவலகம் | - | 04294 - 250223 |
| மலைக்கோயில் | - | 04294 - 292263, 292595 |
| E-mail | - | chennkovil@gmail.com |
| WEBSITE | - | chennimalaitemple.org |
| தமிழ்ப்புலவர் | - | 9942133905 |



## தொடர்புக்கு

செயல் அலுவலர்,

அருள்மிகு சுப்பிரமணியசுவாமி திருக்கோயில்,

சென்னிமலை - 638 051.

மாண்புமிகு தமிழக முதல்வரின் அன்னதானத் திட்டம்

ஒருநாள் நன்கொடை ரூ.2000/-

ஒருநாள் அன்னதானம் வைப்புத் தொகை ரூ.20,000/-.

## திருக்கோயில் நிர்வாகம்

பண்டைய காலத்தில் கோயில் நிர்வாகத்தை ஊர்ச்சபை அல்லது நாட்டுச் சபைகள் ஏற்றிருந்தன. பல்லவர் காலத்தில் 'கோயில் குலங்கிழார்' சோழர்கள் காலத்தில் 'தானத்தார்' ஆகியோர் இருந்தாலும் கோயில் மேலாண்மை சபையார் வசமே இருந்தது. பெரிய கோயில்களில் மட்டும் 'ஸ்ரீகார்யம் செய்வார்' என்போர் நிருவாகிகளாக இருந்தனர். சிவாலயங்களில் ''பன்மகேஸ்வரர்' என்பாரும், திருமால் ஆலயங்களில் 'ஸ்ரீவைஷ்ணவர்' என்பாரும் அறச்செயல்களைக் கண்காணித்து வந்தனர்.

விஜயாலய சோழன் (846-881) கொங்கு நாட்டைக் கைப்பற்றிய பின் பராந்தக சோழன் (907-953) காலத்தில் கொங்குக் கோயில்களைக் கவனிக்க 'காரி நக்கன்' என்ற அதிகாரி நியமிக்கப்பட்டான்.

சோழர்கள் தங்கள் நாட்டிலிருந்து ஆதி சைவ சிவாச்சாரியார் களைக் கொங்கு நாட்டுக் கோயில்களில் நியமித்தனர். அவர்கள் கேட்டுக் கொள்ள கோயில் காணியுரிமை முழுவதும் அவர்கட்குக் கொடுக்கப்பட்டது.

''30 வட்டம் நீங்களே பூசை செய்து அதனுடைய வருமானத்தை அனுபவிக்கலாம்' 'கோயிலைச் சார்ந்த மடவிளாகம் போன்ற இடங்களில் நீங்கள் விரும்பியவர்களைக் குடியேற்றலாம்'. எழுவன, முளைப்பன உங்களுடையது. கோயில் பண்டாரம் (கஜானா) உங்கள் கையெழுத்தின் படி தான் செலவு செய்ய வேண்டும்''

என்று கூறப்பட்டது. அவர்கள் காணியுடைய சிவபிராமணர்' எனப் பட்டனர். ''குடமும் குச்சியும் கொண்டு கருவறையில் நுழையும் உரிமை'' அவர்கட்கு மட்டுமே அளிக்கப்பட்டது (குச்சி - தர்ப்பை).

கிழக்கிந்தியக் கம்பெனி ஆட்சிக் காலத்தில் அவர்கள் கோயில் காரியங்களைக் கவனிக்கவில்லை. இங்கிலாந்து அரசு ஆட்சியை ஏற்ற பின் தாலுகா அளவில் தேவஸ்தானக் கமிட்டிகள் அமைக்கப்பட்டன.

1870 வாக்கில் ஈரோடு தாலுகா தேவஸ்தானக் கமிட்டி ஒன்று இருந்தது. அதன் உறுப்பினர்கள்

1. கம்புளியம்பட்டி மணியம் சின்னரங்கய கவுண்டர்
2. கிருஷ்ணய்யர்
3. இரணியப்ப அய்யர்
4. சாமய்யர்
5. சீனுவாசய்யர்
6. பெரிய அண்ணா அய்யர்
7. பல சுவாமி அய்யர்
8. சீனிவாச ராமானுஜ அய்யங்கார்.

1922 ஆம் ஆண்டு ஈரோடு தாலூக்கா தேவஸ்தானக் கமிட்டி உறுப்பினர்கள்,

1. ஈங்கூர் ஆர். இராமசாமிக் கவுண்டர்
2. ஈரோடு மண்டி அ. கோவிந்த நாயக்கர்
3. கொடுமுடி ஏ. சுந்தரம் அய்யர்
4. ஈரோடு மண்டி ஈ.வே. இராமசாமி நாயக்கர்
5. ஈரோடு ஆர். சுந்தரமுதலியார்
6. பாசூர் கே. ஆறுமுகக் கவுண்டர்
7. ஈரோடு கி.மு. பா. பழ. முத்துராமஞ்செட்டியார்
8. ஈரோடு ஆர். சுந்தர முதலியார்
9. கம்புளியம்பட்டி கே.எஸ். ரங்கய்யகவுண்டர்.



இவர்கள் கோயில்கட்குத் திருப்பணி அனுமதி கொடுப்பது, கொடைகளை ஏற்பது, தகராறுகளைத் தீர்த்தல் முதலிய பணி களை மேற்கொண்டனர். இவர்கள் ஸ்கீம் கோயில்கள் என்று அறிவித்தமைக்கு மட்டும் தர்மகர்த்தா, நிர்வாக அலுவலர்களை நியமித் தனர்.

1926 - 27 இல் ஈரோடு தேவஸ்தானக் கமிட்டியார் ஈங்கூர் ஆர். இராமசாமிக் கவுண்டர், ஈங்கூர் ஈ.ஆர். கந்தசாமிக் கவுண்டர் ஆகியோர் பரிந்துரையால் சென்னிமலைக்கோயில் ''ஸ்கீம்'' கோயிலாக அறிவிக்கப்பட்டது. ரூபாய் 1749-15-0 மானியமாக வழங்கப்பட்டது.

முதல் தர்மகர்த்தாவாக தோப்புப்பாளையம் நல்லசாமிக் கவுண்டர். சிறிது காலமே இருந்த இவருக்குப் பின் உலகபுரம் செங்கோட்டு வேலப்பகவுண்டர் தர்மகர்த்தாவாக 22.06.1926 அன்று நியமிக்கப்பட்டு 3.4.1936 வரை இருந்தார். முதல் நிர்வாக அலுவலர் (மேனேஜர்) சென்னிமலை இராமசாமி முதலியார். 1946 இல் மேனேஜர் சம்பளம் மாதம் ரூபாய் 30/- மட்டுமே.

1963 இல் பட்டியல் கோயிலாக (Listed Temple) சென்னிமலை அறிவிக்கப்பட்டு இந்து சமய அறநிலையத் துறை ஆணையர் நிர்வாகம் வரும் வரை தர்ம கர்த்தாக்களும், நிருவாக அலுவலர்களும் தாலூக்கா தேவஸ்தானக் கமிட்டியின் கீழ் இருந்தனர்.

சென்னை மாகாண இரண்டாவது அமைச்சரவை பனகல் அரசர் பனகண்டி ராமராயனிங்கர் தலைமையில் 11.11.1923 அன்று பதவியேற்றது. இது நீதிக்கட்சி அரசு.

பனகல் அரசர் முதன் முறையாக இந்து சமய அறநிலையப் பாதுகாப்புச் சட்டம் கொண்டு வந்து நிறைவேற்றினார். ''கோயில் களிலும் அவற்றின் ஆகம விதிகளிலும் தலையிடாமல் சொத்துக் களைப் பாதுகாப்பதே இச்சட்டத்தின் நோக்கம்'' என்று கூறினார்.

மாநிலக் குழுவிற்குச் சதாசிவ அய்யர் தலைவராகவும், கோபால் சாமி அய்யங்கார் உறுப்பினராகவும் நியமிக்கப்பட்டனர். 1929 வரை எந்த மாற்றமும் இல்லை.

04.12.1926 அன்று டாக்டர் ப. சுப்பராயன் முதலாவது அமைச்சராகப் பதவி ஏற்றார்.

17.05.1929 அன்று கவர்னர் ஒப்புதலோடு ''இந்துக் கோயில்களின் அசையும், அசையாச் சொத்துக்கள் யாவும் அரசின் நேரடிப் பொறுப்பிற்கு வர சுப்பராயன் சட்டம் கொண்டு வந்தார். அதிகாரிகள் நியமிக்கப்பட்டு சொத்துக்கள் அனைத்தும் அட்டவணைப்படுத்திக் கணக்கில் கொண்டு வரப்பட்டது. சென்னிமலைக் கோயில் சொத்து முழுவதும் அன்று முதல் அரசின் சொத்து ஆகியது.

இவ்விரு சட்டங்களையும் எஸ். சத்தியமூர்த்தி மிகக் கடுமையாக எதிர்த்தார்.

> ''ஆளுவோர் பார்ப்பனர்களை மட்டும் எதிர்க்கவில்லை. கடவுள் களையெல்லாம் எதிர்க்கின்றனர். இந்து மதத்தை அடியோடு அழிக்க நினைத்துவிட்டார்கள். ஆண்டவர்களையெல்லாம் சட்டம் போட்டுக் கட்டுப்படுத்திடும் அடாத செயலைச் செய்யத் துணிந்து விட்டனர்''

என்றார்.

இந்தச் சட்டம் வரும் வரை கோயில் நிர்வாகம் எப்படி இருந்தது என்பதை பூங்குரு நல் அசோகன் எழுதுகிறார்.

> ''நீண்ட நெடுங்காலமாக சென்னை மாகாணத்தில் இருக்கும் அனைத்துக் கோயில்களின் அசையும், அசையாச் சொத்துக்கள் அனைத்தும் அந்தந்தக் கோயில்களின் தலைமைக் குருக்களின் பொறுப்பிலேயே இருந்தன.
>
> விக்கிரகங்களுக்குப் பூட்டப்படும் நகைகளும், உயர்ந்த ஆடைகளும் கோயிலுக்குச் சொந்தமான நிலங்களில் விளையும் தானியங்களும் தலைமைக் குருக்களின் உட்பட்டதாகவே இருந்தது. அவர்கள் அனுபவித்தது போக எஞ்சியவற்றை இதரக் குருக்களுக்குக் கொடுத்தனர்''.

முதலில் கோயில் தர்மகர்த்தாவாக ஒருவர் மட்டுமே நியமிக்கப் பட்டார். நியமிக்கப்பட்டவர்கள்



1. தோப்புப்பாளையம் நல்லசாமிக் கவுண்டர் - 21.05.1926
2. உலகபுரம் செங்கோட்டு வேலப்பகவுண்டர் - 22.05.1926 - 03.04.1936
3. தோப்புப்பாளையம் முத்துச்சாமிக்கவுண்டர் - 04.04.1936 - 28.03.1941
4. ஈங்கூர் ஈ.ஆர். கந்தசாமிக் கவுண்டர் - 29.03.1941 - 13.10.1964

ஈங்கூர் ஈ.ஆர். கந்தசாமிக் கவுண்டர் தலைமையில் இரண்டாம் உறுப்பினராக சென்னிமலை ஓ.ஏ.ஏ. மாரியப்ப முதலியார் 05.08.1943 அன்று நியமினம் பெற்று 05.08.1953 வரை பதவியில் இருந்தார்.

சென்னிமலை ஜி. இராஜமன்னார் செட்டியார் 05.08.1953 அன்று நியமனம் செய்யப்பட்டார்.

13.10.1964 அன்று ஈங்கூர் ஆர்.கே. சுப்பிரமணியம் தர்மகர்த்தாக் குழுத் தலைவராக நியமிக்கப்பட்டபோது மூவர் குழுவில் இருந்தனர். அவர்கள்

1. ஈங்கூர் ஆர்.கே. சுப்பிரமணியம், தலைவர்
2. சென்னிமலை எஸ்.கே. மாரியப்ப முதலியார்,
3. பூந்துறை கே.பி. சண்முகசுந்தரசாமிக் கவுண்டர் ஆவர்.

இக்குழுவில் பழைய கோட்டை பார்வதி அர்ச்சுனன் 27.04.1965 அன்று நான்காம் உறுப்பினராக நியமிக்கப்பட்டார். பின்னர் பழனி வி.வி.சி. ஆர். முருகேச முதலியார் 28.04.1965 அன்று ஐந்தாவது உறுப்பினராக நியமிக்கப்பட்டார்.

28.04.1965 முதல் தர்மகர்த்தாக்கள் குழுவில் ஐவர் இடம் பெற்றனர். அதுமுதல் தர்மகர்த்தாக்கள் குழுவில் ஐவர் இடம் பெறலாயினர்.

சென்னிமலை கைலாசநாதர் கோயில், மாரியம்மன் கோயில், ஆதிநாராயணப் பெருமாள் கோயில், காமாட்சியம்மன் கோயில் ஆகியவை இந்து சமய அறநிலைய ஆட்சிக்கு உட்பட்டவை.

## நிதி ஆதாரமும் வருவாயும்

அண்மையில் 07.07.2014 அன்று குடமுழுக்கு விழாவையொட்டிய திருப்பணி - குடமுழுக்கு விழாச் செலவு 7 கோடி. இதில் தேவஸ்தானத்தின் பங்கு ஒரு கோடி ரூபாய். மற்ற செலவுகள் பொதுமக்கள் நன்கொடையாகும்.

கோயிலில் உண்டியல் வைக்கப்பட்டுள்ளது. பக்தர்கள் உண்டியலில் பணம் செலுத்தலாம். நகை, பாத்திரம் கால்நடை அளிப்போர் அலுவலகத்தில் செலுத்தி இரசீது பெற்றுக் கொள்ளலாம் என்று முன்பு அறிவிக்கப்பட்டுள்ளது.

பழங்காலத்தில் கோயில் வருவாய் எப்படியிருந்தது?

கி.பி. 1292 ஆம் ஆண்டு கொங்குப் பாண்டிய மன்னர் சுந்தர பாண்டியன் காலத்தில் சென்னிமலைக் கோயிலுக்குச் சில கொடைகளை முருங்கத்தொழு ஊரார் அளித்தனர். கல்வெட்டு சிதைந்துள்ளதால் முழு விபரம் தெரியவில்லை.

விசய நகர மன்னன் அச்சுதராயன் காலத்தில் மதுரை விசுவநாத நாயக்கன் பிடாரியூரில் வணிகம் செய்வோரின் ஏற்றுமதி - இறக்குமதி வரியைச் சென்னிமலை வேலப்பர்க்கு அளிக்க வேண்டும் என்று கி.பி. 1531 ஆம் ஆண்டு ஆணை பிறப்பித்தான்.

இதைக் குறிக்கும் கல்வெட்டு இன்றும் பிடாரியூர் மாரப்ப கவுண்டர் தோட்டத்தில் உள்ளது.

1922 ஆம் ஆண்டு பூசாரி வேளாளத் தம்பிரான் சுவாமிகளும், 1925 ஆம் ஆண்டு அவர் வாரிசுதாரர்களும், தம் சொத்துக்களைக் கோயிலுக்கு அளித்தனர். இந்த அசையாச் சொத்துக்களால் போதிய வருவாய் வரவில்லை போலும். பூசைக்குரிய செலவுகள் வந்து சேரவில்லை.

சென்னை மாகாண அரசு ஒரு திட்டத்தை அதற்காகத் தந்தது. சென்னிமலை, முகாசி பிடாரியூர், அட்டவணைப் பிடாரியூர் இவைகளே கோயில் அண்மையில் இருப்பவை. இந்த மூன்று ஊர்களின்



கடைசிக் கந்தாயம் 1749 - 15 - 0 கோயிலுக்கு வந்தது. இத்தொகையும் போதுமானதாக இல்லை. எனவே பூசைக் கட்டணம் 1941 வாக்கில் முதல் முறையாக வசூலிக்கப்பட்டது.

மா. சுப்பராயக் கவுண்டர் நிர்வாகக் காலத்தில்,

தேங்காய் 1க்கு - 3 பைசா

அர்ச்சனைக்கு - 1 அணா

அபிஷேகத்திற்கு - 4 அணா

கட்டணமாக வசூலிக்கப்பட்டது. இதன் மூலம் வருடம் 2000 ரூபாய் அளவிற்கு வந்தது. ஓரளவு இத்தொகை கூடி 4000 ரூபாய் வருமானம் வந்தது. இருப்பினும் செலவுகளைச் சமாளிக்க இத்தொகை போதுமானதாக இல்லை.

| | | | |
|---|---|---|---|
| 1927 | வருவாய் | 1749 | - 15 - 0 |
| 1940 | ,, | 4000 | - 00 |
| 1945 | ,, | 9000 | - 00 |

பூசை, படித்தரம், விழா, அர்ச்சகர், சிப்பந்திகள், பணியாளர் செலவுகளால் வருமானம் போதவில்லை. வருவாய் இல்லாத புன்செய் நிலங்களை விற்று வருவாய் உள்ள நன்செய் நிலம் வாங்கத் திட்டமிட்டனர்.

பல ஆண்டுகள் ஊராட்சி மன்றத் தலைவராகவும், கோயில் அறங்காவலராகவும் இருந்த ஜி. ராஜமன்னார் செட்டியாரின் தாத்தா அப்பாய் செட்டியார் முயற்சியால் 6 ஏக்கர் 25 செண்ட் நிலம் கோயிலுக்குச் சொந்தமாகப் பெறப்பட்டது. அந்த நிலத்திலிருந்து ஆண்டுக்கு 55 ரூபாய் மட்டுமே வருவாய் வந்தது. அந்த நிலம் ஊரின் பகுதியாக இருந்ததால் வீட்டு மனையாகப் பிரித்து விற்றால் நல்ல தொகை கிடைக்கும் என்று எண்ணினர்.

1944 ஆம் வருடம் ஈங்கூர் ஈ.ஆர். கந்தசாமிக் கவுண்டர் அறங்காவலர் குழுத் தலைவராக இருந்தபோது அந்நிலம் வீட்டு

மனைகளாகப் பிரிக்கப்பட்டு பொது ஏலம் மூலம் விற்கப்பட்டது. ஏலத்தின் மூலம் விற்றதில் ரூ.42,350/- கிடைத்தது. நன்செய் நிலம் வாங்க அந்நிலம் அரசிடம் டெபாசிட் செய்யப்பட்டது.

1950 வருவாய் 14,000 - 0 - 0

1960 வருவாய் 24,000 - 0 - 0

01.07.1958 முதல் பூசை படித்தரம் அதிகப்படுத்தும் நோக்கத்துடன் அர்ச்சனை, அபிஷேகம் முதலிய டிக்கட்டுகளின் கட்டணத்தை இரட்டிப்பு ஆக்கினர். 1962 முதல் அர்ச்சகர், சிப்பந்திகள் சம்பளமும், பூசை, படித்தரமும் அதிகப்படுத்தும் நோக்கத்துடன் டிக்கட்டுகளின் கட்டணத்தை இரட்டிப்பாக்கினர்.

மேலே குறிக்கப்பட்ட ஆண்டுகளின் வருமானம் தேவஸ்தானம் அறக்கட்டளையின் மொத்த வருமானம். 1944 ஆம் ஆண்டு 6 ஏக்கர் 25 சென்ட் நிலம் விற்கப்பட்டது போல 1962 ஆம் ஆண்டும் நில விற்பனை செய்ய முயன்றனர். இவ்விற்பனையும் ஈங்கூர் ஈ.ஆர். கந்தசாமிக் கவுண்டர் காலத்திலேயே நடைபெற்றது.

சின்னவேட்டுவபாளையம் வேளாளத் தம்பிரான் சுவாமிகள் 1922 ஆம் ஆண்டு பல இடங்களில் உள்ள வீடு, நிலம், காலிமனை, மண்டபம் இவைகளைக் கோயிலுக்கு அளித்தார். அவற்றில் 8 ஏக்கர் 84 சென்ட் நிலத்தை வீட்டு மனைகளாகப் பிரித்து பொது ஏலத்தில் விற்றனர். விற்பனை மூலம் ரூபாய். 2,02,005 - 0 - 0 கிடைத்தது.

கல்யாண மண்டபம், தேர் ரிப்பேர் ஆகியவற்றிற்கு எடுத்தது போக மீதி உள்ள தொகையை நன்செய் நிலம் வாங்க அரசிடம் டெபாசிட் செய்யப்பட்டது.

இரு விற்பனையும் அறநிலையத்துறை அனுமதி பெற்றே விற்கப் பட்டது.

**கட்டணங்கள்**

பல காரணங்கள் முன்னிட்டு அறங்காவலர் குழு பூசைகளின் கட்டணங்கள் முதலியவற்றை இரட்டிப்பு ஆக்கி கீழ்க்கண்டவாறு



01.07.1962 முதல் வசூலிக்க முடிவு செய்தது. (தீர்மானம் 73 - 1961 - 62 நாள் 15.04.62 76 - 1961 - 62; நாள் 30.05.1962).

**திருத்தப்பட்ட புதுக் கட்டண விகிதங்கள் (1962)**

| | | | ரூ.ந.பை |
|---|---|---|---|
| 1. | நைவேத்தியம், தேங்காய், பால், தயிர் உட்பட தீபாராதனை | 1க்கு | 00.10 |
| 2. | அஷ்டோத்ர அர்ச்சனை | ,, | 00.20 |
| 3. | காவடி | ,, | 00.20 |
| 4. | சகஸ்ர நாம அர்ச்சனை | ,, | 1.00 |
| 5. | அபிஷேகம் கூடை | ,, | 1.25 |
| | அதிகப்படி கூடை | ,, | 0.50 |
| 6. | ஸ்பெஷல் அபிஷேகம் | ,, | 5.00 |
| 7. | ஸ்வாமி அலங்காரம் | ,, | 1.25 |
| 8. | நகை சாத்துப்படி | ,, | 3.00 |
| 9. | கல்யாணம் | ,, | 5.00 |
| 10. | லக்ஷார்ச்சனை | ,, | 25.00 |

குறிப்பு : மேற்கண்ட கட்டணங்கள் தேவஸ்தானத்துக்குச் சேர்ந்தவை. மற்றபடி பூஜை செய்விக்கும் குருக்களுக்கும், மற்றவர்களுக்கும் வழக்கப்படி கொடுத்து வரும் செலவுகள் பிரத்தியேகம்.

இதனால் அக்காலத்திய பூசை முறை தெரிகிறது. இதற்கு முன் 01.07.1958 இல் கட்டணங்கள் உயர்த்தப்பட்டன.

**இப்போதைய கட்டணங்கள் (2014)**

| | | |
|---|---|---|
| குளியல் அறை (அடிவாரம்) | - | 2.00 |
| அர்ச்சனை | - | 3.00 |
| பேருந்து கட்டணம் (1 முறை) | - | 10.00 |
| காவடி | - | 10.00 |
| அலங்காரம் | - | 10.00 |
| முடி காணிக்கை | - | 10.00 |

| | | | |
|---|---|---|---|
| சிரசுப் பூ | - | 10.00 | |
| வாகனப் பூசை | - | 10.00 | |
| சகஸ்ர நாமம் | - | 25.00 | |
| காது குத்தல் | - | 50.00 | |
| சிறப்பு அபிஷேகம் | - | 50.00 | |
| திருமணம் | - | 500.00 | |
| வேங்கை மரத் தேர் | - | 700.00 | (இரவு 7 மணி) |

அடிவாரத்தில் குளிக்க - உடைமாற்ற வசதி உண்டு. உண்டியலில் பணம், பொன், வெள்ளி, நகை, பொருட்கள் போடலாம்.

**தண்ணீர் வசதி**

சென்னிமலையில் 16 தீர்த்தங்களும் எஞ்சிய தீர்த்தங்கள் மலையைச் சுற்றிலும் அடிவாரத்திலும் உள்ளன. கோயில் பூசை முதலிய நிகழ்வுகளுக்கும், மக்களின் தேவை, பயன்பாட்டுக்கும் இத்தீர்த்தங்கள் பயன்படக் கூடிய நிலையில் இல்லை.

07.06.1922 ஆம் ஆண்டு பூசாரி வேளாளத் தம்பிரான் சுவாமிகள் பல சொத்துக்களை ஒப்படைத்த பின்னர் அவரது மறைவிற்குப் பின்னர் அவருடைய வாரிசுதாரர்கள் தம்பிரான் விருப்பப்படி எஞ்சிய சொத்துக்களையும் (கடன் பாண்டு உட்பட) தாலூக்கா தேவஸ்தானக் கமிட்டியிடம் ஒப்படைத்துப் பத்திரமும் எழுதித் தந்தனர். அச்சொத்துக்களைக் கொண்டு 6 பணிகள் செய்ய வேண்டும் என்று தங்கள் விருப்பத்தைத் தெரிவித்தனர். அதில் முதல்பணி,

''சென்னிமலையின் பேரிலிருக்கும் தெண்டாயுதபாணி
சுவாமிக்குத் திருமஞ்சனம் கொண்டு போக வேண்டும்''

என்பதாகும்.

பூசை முதலிய கோயில் நிகழ்வுகளுக்குத் தினசரி இரண்டு எருதுகள் மூலம் 8 குடம் தண்ணீர் கொண்டு செல்லப்படுகிறது. இன்றைய கால கட்டத்திலும் இச்செயல் நடைபெறுவது மிகவும் சிறப்புக்குரிய தாகும். மக்கள் பயன்பாட்டுக்காக ஆட்கள் மூலம் தலைச்



சுமையாகத் தண்ணீர் கொண்டு செல்லப்பட்டது. ஒரு குடம் தண்ணீர் மலைக்குக் கொண்டு வந்தால் 4 அணா அளிக்கப்பட்டது. தண்ணீர் குடிக்கவும் பயன்படுத்தவும் 3 காசு கொடுக்க வேண்டும்.

கோயிலைப் பார்வையிட வந்த இந்து சமய அறநிலையத் துறை ஆணையர் காமேஸ்வரன் எம்.ஏ.,பி.எல்., அவர்கள் இவ்வசதிகளை வெகுவாகப் பாராட்டியதுடன், தம் வருகைக் குறிப்பேட்டிலும் இதைப் பதிவு செய்துள்ளார்.

''ஒவ்வொரு சொட்டு ஜலமும் கீழேயிருந்து ஆட்கள் மூலம் மலைக்குக் கொண்டு சென்று கோயிலை மிகவும் சுத்தமாகவும் வைத்துப் பராமரித்து வருகிறார்கள்'' என்று எழுதியுள்ளார்.

மா. சுப்பராயக் கவுண்டர் நிர்வாகியாக இருந்த காலத்தில் அறங்காவலராக இருந்தவர்கள்:

தோப்புப்பாளையம் ச. முத்துசாமிக் கவுண்டர் (பொருள்தந்த குலம்), ஈங்கூர் ஈ.ஆர். கந்தசாமிக் கவுண்டர் (ஈஞ்சன் குலம்) ஆகியோர் ஆவர்.

அறங்காவலர் குழுவினர் குறிப்பாக ஈ.ஆர். கந்தசாமிக் கவுண்டர் அரிதின் முயன்று மின் மோட்டார் மூலம் மலைக்குத் தண்ணீர் கொண்டு செல்லத் தக்க ஏற்பாடுகளைச் செய்தார். பூசாரி வேளாளத் தம்பிரான் பக்தர்கள் உபயோகத்துக்காக வெட்டி வைத்த கிணற்று நீரே மலைக்குக் கொண்டு செல்லப்பட்டது.

படி வழியில் பயணம் செய்வோர் தாகம் தீர்க்க வழியிலும் குடிநீர்க் குழாய் வசதி செய்யப்பட்டிருப்பது குறிப்பிடத்தக்கதாகும்.

இப்பணி 1942 ஆம் ஆண்டு முற்றுப் பெற்றுப் பயன்பாட்டுக்கு வந்தது. இதற்காகச் சிறப்பான விழா ஏற்பாடு செய்யப்பட்டது. பழைய கோட்டைப் பட்டக்காரர் நல்லதம்பிச் சர்க்கரை உத்தமக் காமிண்ட மன்றாடியார், கோயம்புத்தூர் சி.எஸ். இரத்தினசபாபதி முதலியார் ஆகியோர் கலந்து கொண்டு சிறப்பித்தனர்.

பஞ்சாயத்துப் போர்டு வசம் இருந்த தெப்பக்குளம் தனி அரசு ஆணை மூலம் தேவஸ்தானத்திற்கு உரித்தானது. அங்குதான் தைப்பூச விழாவின் ஒரு பகுதியாகத் தெப்பத் திருவிழா நடைபெறுகிறது.

தெப்பக்குளம் ஆகிய மார்க்கண்டேய தீர்த்தத்திலிருந்து 2000 அடி நீளம் குழாய் மூலம் தண்ணீர் கொண்டு வந்து தொட்டிகளில் சேமித்து அடியார்கள் பயன்படுத்த வசதி செய்யப்பட்டுள்ளது.

**விளக்கு வசதி**

முன்பு படி வழியில் விளக்கு வசதி இல்லை. மலைக் கோயிலில் கோபூசை அதிகாலை 5.30 மணிக்கும், நடை திறப்பு காலை 6 மணிக்கும் நடைபெறுகிறது. இரவு 8 மணிக்கு அர்த்த ஜாம பூசை. அது முடிந்த பின் 8.15 மணிக்குக் கோயில் நடைசாத்தப்படுகிறது.

அதிகாலை கோயிலுக்குச் செல்வோரும் முன் இரவில் படி வழியாக இறங்கி வருவோரும் விளக்கு இல்லாமல் துன்பப்பட்டனர். இருளை நீக்கிப் பொருள்களை விளக்கம் செய்வதால்தான் விளக்கு என்று பெயர் பெற்றது. கோயிலுக்கு விளக்கு வைப்பது பெரும் புண்ணியமாகக் கருதப்பட்டது. அணையும் நிலையிலிருந்த விளக்கை ஒரு எலி ஓடும்போது தற்செயலாக மீண்டும் சுடர்விட்டு எரிந்தது. அந்த எலி அடுத்த பிறவியில் சோழ அரசனாகப் பிறந்தது என்பது புராணச் செய்தி.

''நிறைந்தபொன் னாரு மேனி நிமலன்தன் சன்ன திக்கே
உறைந்திடும் நெய்யினாலே ஒரு விளக்கு உதவப் பெற்றோர்
குறைவிலா தொளிபொ ருந்தக் கோடிசெங் கதிர வன்போல்
சிறந்திடும் விமானம் ஏறிச் செல்லுவர் சிவலோ கத்தில்''

என்பது ஒரு பழம்பாடல். விளக்கொளியிலே ஞானிகள் இறைவனைக் கண்டனர். காட்டினர். இறைவனையே ''ஒளிவளர் விளக்கு'' என்றனர்.

கோயிலில் மட்டுமல்ல படி முழுதும் விளக்கேற்ற பூசாரி வேளாளத் தம்பிரான் எண்ணம் கொண்டார். 7.6.1922 அன்று தாம் தேடி வைத்த பெரும் சொத்துக்களில் பெரும்பகுதியை தேவஸ்தானத்துக்குக்



கொடையாக 'செட்டில்மெண்ட்' பத்திரம் மூலம் எழுதிக் கொடுத்த தம்பிரான் அவர்கள் பத்திரத்தில்,

''சென்னிமலை அடிவாரத்திலிருந்து மேலே ஸ்வாமி சன்னதி வரையில் போகும் வழிநடைப் படிகளில் ஓரத்தில் சாஸ்வத மாக ராந்தல் கம்பங்கள் நட்டுவித்தும் அவைகளுக்குச் சரிவர தீபம் வைத்து வரும்படி மானேஸ்மெண்டும் திட்டமும் செய்து அதற்கு வேண்டும் சிலவுகளுக்காக உபயோகப்படுத்திக் கொள்ள வேண்டும்''

என்று எழுதச் செய்துள்ளார்கள்.

அப்பொழுது சென்னிமலைக்கு மின்சார வசதி இல்லை. 1933 ஆம் வருடம் பைகாரா மின் உற்பத்தி தொடங்கியது. சென்னிமலைக்கு முதல் மின்சார வசதி 1934இல் ஏற்பட்டது.

அப்போது கோயில் அறங்காவலர் குழுத் தலைவராக இருந்த தோப்புப்பாளையம் முத்துச்சாமிக் கவுண்டர் மலைக் கோயிலிலும், படிகளிலும், கைலாசநாதர் கோயிலிலும் மின் விளக்குகள் அமைக்க முடிவு செய்தார். 02.10.1936 அன்று ''மின் கமிட்டி'' அமைக்கப்பட்டது. அதில் கீழ்க்கண்டவர்கள் உறுப்பினர்களாக இருந்தனர்.

தோப்புப்பாளையம் முத்துசாமிக் கவுண்டர் (தலைவர்,)

மா. சுப்பராயக் கவுண்டர் (மேனேஜர் - செயலாளர்)

மணியம் ஏ.ஆர். பழனிசாமிக் கவுண்டர்

சின்னுசாமிக் கவுண்டர்

காமாட்சி முதலியார்

நஞ்சப்ப செட்டியார்

குழுவினர் பொதுமக்களிடம் நிதி வசூல் செய்தனர். ரூபாய் 3123 - 7 -3 சேர்ந்தது. (1936 இல் இது பெரிய தொகை தான்) படி வழியில் விளக்குக் கம்பங்கள் நடப்பட்டன. படி வழியில், மலைக் கோயிலில், கைலாசநாதர் கோயிலில் மொத்தம் 44 விளக்குகள் போடப்பட்டன.

## பாராட்டும், பரிசும்

இந்து சமய அறநிலைய ஆட்சித் துறை நிர்வாகத்தின் கீழ் உள்ள தமிழகக் கோயில்களில் சிறந்த முறையில் பராமரிக்கப்படும் கோயில்கள் ஒன்றைத் தேர்ந்தெடுத்துப் பாராட்டிப் பரிசளிப்பது சில ஆண்டுகட்கு ஒருமுறை வழக்கில் உள்ளது.

1966 ஆம் ஆண்டு சிறந்த முறையில் பராமரிக்கப்படும் கோயிலாகச் சென்னிமலைக் கோயிலைத் தேர்ந்தெடுத்துப் பாராட்டிப் பரிசளித்தனர்.

*Sri D. Ramalinga Reddy* M. A., B. L.,
(Deputy Commissioner, H. R. and C. E. (Admn.) Department, Madras-34)
*Cordially invites you for the function arranged in connection with presentation of the*
**"ROLLING CUP"**
*to Sri Subramaniaswamy Temple, Chennimalai for the Cleanliness of the Temple at the premises of Kailasanather Temple, Chennimalai on Sunday the 10-th April 1966 at 6-00 P. M.*
*Sri C. P. Srinivasa Rao, District Revenue Officer, Coimbatore has kindly consented to preside over the function.*
**The award is under the orders of the Commissioner, H. R. AND C. E. (Admn.) Department, Madras-34.**

10.04.1966 ஆம் ஆண்டு கைலாசநாதர் கோயிலில் பரிசளிப்பு விழா நடைபெற்றது. சென்னை இந்து சமய அறநிலைய ஆட்சித் துறை துணை ஆணையர் டி. இராமலிங்கரெட்டி எம்.ஏ., பி.எல்., பெயரிலேயே அழைப்பிதழ் தயாரிக்கப்பட்டது. கோயம்புத்தூர் மாவட்ட வருவாய் அலுவலர் சி.பி. சீனிவாசராவ் தலைமை தாங்கினார். வெள்ளிக் கோப்பையை அறங்காவலர் குழுத் தலைவரிடம் வழங்கினார்.

அப்போதைய அறங்காவலர் குழுவினர் ஈங்கூர் ஆர்.கே. சுப்பிரமணியம் - தலைவர், பிற உறுப்பினர்கள்



சென்னிமலை எஸ்.கே. மாரியப்ப முதலியார்

பூந்துறை கே.பி. சண்முகசுந்தரசாமிக் கவுண்டர்

பழையகோட்டை பார்வதிஅர்ச்சுனன்

பழனி வி.வி.சி.ஆர். முருகேச முதலியார்

ஆகியோர் ஆவர்.

நிர்வாக அலுவலர் சென்னியங்கிரிவலசு சி.எஸ். சுப்பிரமணியம் ஆவார்.

## சென்னிமலை வழிபாடு பற்றி தி.அ. முத்துசாமிக் கோனார் (1933)

ஓலைச் சுவடியாக இருந்த கொங்கு நாட்டு இலக்கியங்களை முதலில் அச்சேற்றியவர் திருச்செங்கோடு அ. முத்துசாமிக்கோனார் (1858 - 1944). அவர் 1933ல் எழுதிய ''கொங்குநாடு'' என்னும் நூலில் சென்னிமலைபற்றி எழுதியுள்ளார் (பக்கம் 203-204).

''பூந்துறை நாட்டில் சென்னிமலை ஆண்டவன் என்பது பிரசித்தம். மலையின்பேரில் பாலதண்டாயுதபாணியாக விளங்குகிறார். வரப்பிரசாத கிருபாமூர்த்தி. தேவர், முனிவர், சித்தர், வித்தியாதரர்களும், அரசர்களும், தபோதனர்களும், யோகிகளும் தவம் செய்திருப்பார்கள். வானப்பிரஸ்தா சிரமிகள் தங்கள் மனைவிமார்களுடனிருந்து யாகம் செய்வார்கள். சரவண மகா முனிவர் அகலாது தவம் செய்கிறார். அன்பர்களுக்கு வேண்டிய வரங்களைக் கொடுத்தருளுகிறார்கள் என்று கூட்டங்கள் வருகிறார்கள்.

இங்கு ஒரு விஷேசம். வரக் கூடிய இந்நாட்டுக் கவுண்டர்கள் ஒவ்வொருவரும் தயிர்க் கலையம் ஒன்று கொண்டு வருகிறார்கள். மலை ஏறியவுடன் தயிர்க் கலையத்தை முதலில் குருக்களிடம் கொடுத்த பின்னர்தான் தேங்காய், பழம், கருப்பூரம் வகை கொடுப்பர். உதயம் முதல் அஸ்தமனம் வரையில் வரும் தயிர்களைச் சுவாமி மேல் ஓய்வின்றி அபிஷேகித்துக் கொண்டேயிருக்கிறார்கள். அபிஷேகித்த தயிர்களை அர்ச்சகர்கள் பிடித்துப் பாத்திரங்களில் ஊற்றி வைப்பார்கள். இந்தத் தயிர் உடனுக்குடன் இரக்கம் வந்து விடும். பெரிய பானைகளில்

சேர்த்து வைப்பார்கள். 10-15-20 ஒரு மாத காலமும் வைத்திருப்பார்கள். தங்கள் மனைக்கு வரும் பந்துமித்திரர்களுக்கு சொம்பு, குடம் முதலிய பாத்திரங்களில் கொடுப்பார்கள். அது வாசனையாயும், சிறு புளிப்பாயும் உண்ண ருசியாகவும் இருக்கும். மலை 2 மைல் ஏற்றம். ஜலம் கிடையாது. கீழேயிருந்து எருதின்மேல் மங்கணி வைத்து தண்ணீர் மலைக்குப் போக வேண்டும். அங்கேதான் தீர்த்தம் என்னும் அருமை விளங்கும்.

தை மாதம் தேர் பிரபலமாக இருக்கும். பங்குனி மாதத்தும் சில வருஷங்களாக வேட்டுவபாளையத்துப் பூசாரி உபயமாக நடக்கிறது.

சூரசம்மார உற்சவமும் விசேஷம். அடிவாரத்தில் பல மடங்களுண்டு. சிவபெருமான், பார்வதி, சுப்பிரமணியர், வள்ளி ஆத்தாள், சன்னியாசி அய்யன், இடும்பன் முதலிய தெய்வங்களும் பிரசித்தம். ஆதி சைவர்கள் வீடு 24 இருக்கின்றன. வருவோர்களை அன்போடு உபசரிக்கிறார்கள். யாத்ரீகர்களுக்கு இவர்களே பேராதரவாக இருக்கிறார்கள். பூந்துறை நாட்டுக் கவுண்டர்கள் ஆதரவில் கோவில் காரியங்கள் நடக்கின்றன''.

**தயிரபிஷேகம் - ஒரு குறிப்பு**

தயிரபிஷேகம் இப்போது பெரும்பாலும் பழைய முறைப்படி நடைபெறுவதில்லை.

தயிரபிஷேகத்திற்குத் தயிர் கொண்டு வர விரும்புவோர் நீராடி தூய ஆடை அணிந்து விரதமிருக்க வேண்டும். பசு மாட்டையும், பால் கறக்கும் மடியையும் தூய நீரால் கழுவ வேண்டும். பூசை செய்ய வேண்டும். கறந்த பாலை புதிய மண் பானையின் உள்ளே கொள்ளு சிறிதளவு இட்டு ஊற்றிப் பிரையூற்ற வேண்டும். மண் பானையை தூய துணியால் மூடிக் கட்ட வேண்டும்.

விரதம் இருந்தவர் தலைச் சுமையாகத்தான் தயிரைக் கொண்டு வர வேண்டும். எவரிடமும் உரையாடாமல் பக்தியுடன் கொண்டு வர வேண்டும். தயிர்ப் பானையை அர்ச்சகர்களிடம் கொடுக்க வேண்டும். அபிஷேகம் செய்வதைக் கண்டு வணங்க வேண்டும்.



**ஆலய அர்ச்சகச் சிவமறையோர்**

சென்னிமலை சுப்பிரமணிய சுவாமி திருக்கோயிலில் மார்க்கண்டேய கோத்திரத்தைச் சேர்ந்த சிவமறையோர் ஆகிய ஆதி சைவ சிவாச்சாரியர்களால் காரண, காமிக ஆகமங்களின்படி நாட்பூசை மற்றுமுண்டான திருவிழாக்கள் சிறப்புடன் நடத்தப்படுகின்றன. முன்பு பிடாரியூரிலிருந்து வந்து கோயிலில் பூசை செய்தனர்.

முன்பு கோயிலுக்கு வரும் அன்பர்கள் பிடாரியூர் சென்று அர்ச்சகர்களுடன் கோயிலுக்குச் செல்வார்களாம். அடியார்கட்கு வேண்டிய வசதிகளை அர்ச்சகர்கள் விருப்பமுடன் செய்வார்களாம். கொங்கு நாட்டின் முதல் இலக்கியப் பதிப்பாசிரியர் தி.அ. முத்துசாமிக் கோனார் (1858 - 1944).

'ஆதி சைவர்கள் வீடு 24 இருக்கின்றன. வருவோர்களை அன்போடு உபசரிக்கிறார்கள். யாத்ரீகர்களுக்கு இவர்களே பேராதரவாக இருக்கிறார்கள்'' என்று எழுதியுள்ளார்.

முதல் தல புராணம் பதிப்பித்த புலவர் ந.மா. சி. கறுப்பண்ண முதலியார் தன் பதிப்பில் (1923) சிவ மறையோரின் பிடாரியூர் பற்றிச் சிறப்பித்துள்ளார். அதில் வேதியர் (சிவமறையோர்) வீதி பற்றிக் கீழ்வருமாறு கூறுகிறார்.

''வேதம் ஆகமஞ்சோ திடம்மனு சிற்பம்
விளம்பிய பரதநூல் அனைத்தும்
ஓதியோர்ந்த ஆதி சைவர்கள் மார்க்கண்ட
உறுவன் மாகுலத்து உதித்தார்
வீதிசூழ் பிறைமுக் கோணம் நாற்சதுரம்
எழிலுறும் அறுகோணம் வட்டம்
வேதியர்க்கு இனிது ஓங்கிடும் பூர்ணகும்பம்
விளங்கிடும் வேதியர் வீதி''

என்பது அவர் வாக்காகும்.

சிவாலய சோழன் ஆலயத் திருப்பணி செய்தபின் சோழ நாட்டுத் திருக்கடையூரிலிருந்து மார்க்கண்டேய கோத்திரத்திரத்தைச் சேர்ந்த

தெய்வசிகாமணி பண்டிதரை அழைத்து வந்து சென்னிமலையில் பூசைக்கு நியமித்தான் என்பர். இன்றுள்ள சிவமறையோர் அவர் வழி வந்தவர் என்பர்.

சோழன் கரிகாலன் கொங்கு நாட்டில் காடழித்து நாடு கண்டு ஊர் - கோயில்கள் ஏற்படுத்தும் போது

''திருக்கடையூரில் காலகாலேஸ்வரரைப் பூசித்து சுவாமி பிரசன்னம் ஆக யெமனைக் காலால் உதைத்துத் தள்ளி யென்றும் 16 வயது வரம் பெற்றுவருகிற மார்க்கண்டேய பண்டிதர் என்னும் சிவ துவஜ குலத்தில் தோன்றி சகல வித்வ சமயாச்சாரம் தவறாத ஆண்ட சிவசுப்பிரமணிய பண்டிதரைக் குருவாகக் கொண்டு அழைத்து வந்தார்''

என்று கொங்கு காணியான பட்டயம் கூறுகிறது.

அவருக்குத் திருமுருகன்பூண்டி, சதுர்வேதமங்கலம், அவினாசி, பெருமாநல்லூர், அமுக்கயம், கத்தாங்கண்ணி, காங்கயத்துக் கீரனூர், வீரசோழபுரம், பச்சை நகரம், பழனி, கொடுமுடி, கரூர், மடவளாகம், பேரூர் முதலான தலங்களில் காணியும், குருதலம், குருத்துவம், பூசை, உற்சவம், பிரதிட்டை, சாந்தி, சம்ப்ரோட்சணம் இது முதலாகிய முதன்மை உரிமை கொடுத்ததாகப் பட்டயம் கூறுகிறது.

இது ஒரு வரலாற்று நிகழ்வால் உறுதிப்படுகிறது. திருமுருகன் பூண்டிப் பகுதியை மதுரை நாயக்கர் காலத்தில் நிர்வாகம் செய்து வந்தவர் பால வேளாளர் தலைவர் வீர விக்கிரம சோழியாண்டாக் கவுண்டர். அவர் மதுரைக்குச் செலுத்த வேண்டிய வரிப்பணம் 15,000 பொன் பாக்கியேற்பட்டது.

அதை எழுமாத்தூர்ப் பனங்காடை குல பொய்ங்காக் கவுண்டர், மருதுறை ஆந்தைகுல செல்லப்பகவுண்டர், கொற்றனூர் ஆந்தைகுல சரவணக் கவுண்டர் மூவரும் அளித்து திருமுருகன்பூண்டி காணியாகப் பெற்றனர். திருமுருகன்பூண்டி ஆலய அர்ச்சகர்கள் சென்னிமலை மார்க்கண்டேய கோத்திர குமார சாமய்யன், சரவண அய்யன் ஆகியோர். புதியதாகக் காணி பெற்றவர்கள் காசிப கோத்திர அர்ச்சகரை நியமிக்க விரும்பியதால் சென்னிமலை மார்க்கண்டேய கோத்திர குமாரசாமய்யன்,



சரவண அய்யன் ஆகியோர் 'இனி திருமுருகன்பூண்டிக் காரியம் இல்லை' என எழுதிக் கொடுத்து விட்டுச் சென்னிமலை திரும்பினர்.

சோழர்கள் கொங்கு நாட்டை ஆளத் தொடங்கிய போது தங்கள் நாட்டில் சிறப்பாக இறைபணி புரிபவர்களைக் கொங்கு நாட்டில் பூசை புரிய நியமித்தனர் என்று கொங்கு மண்டல சதகம், திருச்செங்கோட்டுத் திருப்பணி மாலை முதலிய நூல்கள் கூறுகின்றன.

''குலசே கரன்குலோத் துங்கசீர்ச் சோழர்கள் கொங்கினிடை
தலபூசை நன்குறத் தன்னாட் டுளாரில் சமர்த்தர்கண்டு
நிலையான காணியும் மேன்மையும் ஈய நிதானமுறு
வலஆதி சைவர்கள் வாழ்வதன் றோகொங்கு மண்டலமே''

''சைவ மறையோர் பூசனைக்கு இனியராகவே
தனது மண்டலம் மேவியே திறத்தோடர்ச்சனை செய்ய
திறமுற அமைத்தனன்''

என்பன அதைக் குறிக்கும் பாடல்கள்.

திருமுருகன்பூண்டி நாடார் செப்பேட்டில்

''திருக்கடையூரில் ஸ்ரீவத்ச குலத்தில் யஜுர் வேத ஒவோராயன சூத்திரத்தில் மார்க்கண்டேய கோத்திரத்தில் மார்க்கண்டேய கோத்திரம் ஆண்ட சிவசுப்பிரமண்ய பண்டிதர்''

''மார்க்கண்ட குலாதிபனாகிய ஆண்ட சிவசுப்பிரமண்ய பண்டிதர்'' தீட்சை திருமுடி செய்விப்பவர் என்று கூறுகிறது.

எனவே கொங்கு நாட்டில் குடியேற்றப்பட்ட சோழநாட்டு ஆதி சைவர்களில் மார்க்கண்டேய கோத்திரத்தாரே முதன்மையானவர்கள் என்று தெரிகிறது.

05.11.1800 அன்று சென்னிமலைக்கு வருகை புரிந்த மேனாட்டுப் பயணி பிரான்சிஸ் புக்கானன்,

''சென்னிமலையில் உள்ள 125 வீடுகளில் 17 வீடுகளில் பிராமணர்கள் குடியுள்ளனர். அவர்கள் 18 வீடுகளை நாட்டியக் காரிகட்கும், இசைக் கலைஞர்கட்கும் ஒதுக்கியுள்ளனர்''

என்று கூறியுள்ளார்.

சென்னிமலைத் தல புராணம் பாடிய சரவண முனிவர் பிடாரியூரைச் சேர்ந்த மார்க்கண்டேய கோத்திரத்தினர். அவரை முதல் தல புராணம்

''தொல்பதியி னிடச்சைவ சமயநெறி தொழுகுலச்சீர்
மல்கிவளர் மார்க்கண்ட கோத்திரத்தின் மாதவங்கள்
நல்குசர வணவிரத முனிவன்நால் மறைக்கேள்வி
பல்கலையும் ஓதியுணர்ந் தவன்விரதப் பண்மேலான்''

என்று கூறுகிறது.

கடவுள் வாழ்த்துப் பகுதியில் அவர்,

''சென்னிமலைச் சேய்பதம் வந்தனைகள் ஆற்றும்
சிவவிரதச் சைவவே தியர்தாள் போற்றி''

என்று கூறுகிறார்.

சென்ற நூற்றாண்டுத் தொடக்கத்திலேயே சென்னிமலை மார்க்கண்டேய கோத்திர சிவமறையோர் சிலர் தமிழகத்தில் சைவ சாத்திரங்களில் சிறந்தவர்கள் பலரிடம் சென்று சைவ சாத்திரம் கற்றுத் தேர்ந்தனர்.

சென்னிமலையில் ''சரவண முனிவர் வேதாகமப் பாடசாலை'' தொடங்கித் தம் சிறார்கட்கு வடமொழி, வேதம், சைவசாத்திரம் கற்கச் சிறந்த வழி செய்தனர். (5 ஆண்டு பயிற்சி), தமிழ்நாட்டில் மட்டுமல்ல சைவ உலகில் சக்கரவர்த்தியாக விளங்கிய ஈசானசிவாச்சாரியார் இம்மரபினர், இவ்வூரினர் என்பது சிறப்புக்குரிய செய்தியாகும்.

இவர்கள் கூனம்பட்டி ஆதீனம் மாணிக்கவாசக சுவாமிகளைக் குலகுருவாகக் கொண்டவர்கள். மாணிக்கவாசக சுவாமிகள் சென்னிமலை முகாம்பற்றி அம்மடத்தின் ஆவணங்கள் கூறுகின்றன. (ஒரு முகாம் நாள் 10.06.1807) சிலர் மாணிக்கவாசகர் மடத்தாரோடு பெண் கொண்டும், கொடுத்தும் நெருங்கிய உறவினர்களாக இருந்துள்ளனர்.

''மருமலர் சென்னி மாமலை தனிலே
அருள்பெறும் சென்னி யங்கிரி பண்டிதர்



மைத்துணன் என்று வரிசையாய்ப் புகழ்சேர்
எத்திசை தனிலும் இறைகுரு தேசிகன்''

என்பது மாணிக்கவாசகர் மடத்து இலக்கியப் பகுதி.

மற்றொரு கூனம்பட்டி இலக்கியம் சென்னியங்கிரி பண்டிதரை 'மருமகன்' என்று கூறுகிறது.

''பாகுமொழிச் சென்னிகிரிப் பண்டிதரை - யோகமிகும்
இன்னவர் பேரை எழில்மருகன் என்றுநித்தம்
தன்நாவால் சொல்லும் தயவினான்''

என்பது அப்பாடலாகும்.

சென்னிமலைச் சிவமறையோர் அர்ச்சகர்களாக மட்டுமல்ல; சிலருக்குக் குலகுருவாகவும் விளங்குகின்றனர். மேற்குறிப்பிட்ட சென்னிகிரி பண்டிதர் மரபினர் பிடாரியூர் பொருள்தந்த குலத்தாரின் குலகுரு ஆவார்.

இவர்கள் குலதெய்வம் பிடாரியூரில் உள்ள அத்தனூர் அம்மன் ஆவார். அக்கோயிலுக்கு வழிபாடு, உற்சவம், திருப்பணி செய்விக் கின்றனர். இன்று 18 குருக்கள் அர்ச்சகத்தில் இருந்தாலும் அவர்கள் 4 பங்கினர் ஆவர். முன்பு கோயிலில் இரவில் படுக்கும் முறைகார குருக்கள் சிப்பந்திகளோடு மலைக் கோயிலில் தங்குவர்.

சிலர் சென்னிமலை ஊராட்சி மன்ற உறுப்பினராகவும் வெள்ளி விழா போன்ற குழுக்களிலும் ஈடுபட்டுப் பொதுப்பணியிலும் ஆர்வத்துடன் ஈடுபட்டுள்ளனர். 10.04.1919 அன்று தொடங்கப்பட்ட முதல் சென்னிமலை பஞ்சாயத்து உறுப்பினராக சரவணக் குருக்கள் நியமிக் கப்பட்டார். 1932 ஆம் வருடம் சென்னிமலை பஞ்சாயத்து உறுப் பினராக கா. சிவசுப்பிரமணியக் குருக்கள் போட்டியின்றித் தேர்ந் தெடுக்கப்பட்டார். 1940 ஆம் வருடம் என். சுப்பிரமணியக் குருக்கள் பஞ்சாயத்து உறுப்பினராகத் தேர்ந்தெடுக்கப்பட்டார். 1945 ஆம் ஆண்டு இவர் மீண்டும் தேர்ந்தெடுக்கப்பட்டார். இவர் 1953இல் பஞ்சாயத்து வெள்ளிவிழாக் குழுவிலும் இடம் பெற்றார்.

அர்ச்சகர்கள் இணைந்து ''ஆதிசைவ அர்ச்சகர்கள் அறக்கட்டளை'' ஏற்படுத்தியுள்ளனர்.

சென்னிமலைக் குடமுழுக்கு விழாக்களில் இவர்களே ''சர்வ சாதகம்'' பொறுப்பேற்றுக் குடமுழுக்கு விழாக்களைச் சிறப்புடன் செய்கின்றனர்.

## அறியப்படாத வழிகள்

இன்று அடியார்கள் படி வழியாகவும், வாகனச் சாலை வழியாகவும் மலைக்குச் செல்லுகின்றனர்.

தொடக்க காலத்தில் படி வழி மிகச் சில இடங்களில் மட்டுமே இருந்தது. பின் எல்லாப் படிகளும் ஒரே சமயத்தில் அமைக்கப்பட வில்லை. பலர் நிருவாக காலத்தில் பலரால் படிகள் அமைக்கப்பட்டுத் தான் 1320 படிகளும் பூர்த்தியாயின.

வனத்துறையிடம் அனுமதி பெற்று 1963-64இல் தான் வாகனச் சாலை அமைக்கப்பட்டது. இன்று தார்ச்சாலையாக வசதியாக உள்ளது. படி வழிகளில் செல்வோர் வள்ளியம்மன் பாதம், பாலகுமார சாவான், ஆத்தி விநாயகர் ஆகியோரை வழிபடும் வாய்ப்புப் பெறுவர். இவ்விரு வழிகள் அன்றியும் பெரும்பாலோரால் அறியப்படாத இன்னும் இரண்டு வழிகள் உள்ளதெனக் கூறுவர்.

செங்கத்துறைத் தம்பிரான் சுவாமிகள் மலையில் முன் மண்டபம் கட்ட மேலப்பாளையம் கிணத்தாங்காட்டுப் பகுதியில் கல் உடைக்கச் செய்தாராம். உடைத்த கற்களை மலைக்குமேல் எடுத்துச் செல்ல எருமை வண்டிகளைப் பயன்படுத்தியுள்ளார். எருமை வண்டிகள் முதுவாந்துறை அருகே உள்ள பழைய வண்டிப்பாதை மூலம் மலைக்குச் சென்றதாக இக்கோயிலில் பல ஆண்டுகள் நிர்வாக அலுவலராக இருந்த பிடாரியூர் - சென்னியங்கிரிவலசு சி.எஸ். சுப்பிரமணியம் அவர்கள் கூறியுள்ளார். இவ்வழியைக் கண்டறிந்து அங்கு ஒரு அறிவிப்புப் பலகை வைத்தால் அது வரலாற்று நிகழ்ச்சியாகும். இது மூன்றாவது வழி. நான்காவது வழியும் ஒன்று உண்டென்பர்.



சிவாலய சோழன் தீராத தன் நோய் நீங்கப் பல தலங்களுக்குச் சென்று வழிபட்டான். ஆனால் நோய் நீங்கவில்லை.

தல யாத்திரையில் ஒருநாள் நொய்யல் நதியில் நீராடினான். அப்போது வட திசையில் சென்னிமலையையும் மலை மீது கோயிலையும் கண்டான். கண்டு பரவசப்பட்டு தன் நோய் தீர்க்கும் மாமருந்தாகிய தெய்வம் அங்கு உள்ளதாக அறிந்தான். மலையின் தென்புறம் இருந்தே மலையேறி மலை உச்சிக்குச் சென்றான். சிவாலய சோழன் சென்ற பாதையின் அடையாளம் இன்னும் உள்ளது என்பர். அப்பாதையையும் கண்டறிந்து அறிவிக்கலாம்.

ஈரோடு திருத்தொண்டீசுவரர் கோயிலில் பணிபுரிந்த பெண்கள் சிறுநல்லார், பெருநல்லார் என்பவர்கள் சென்னிமலையாண்டவரைப் பணிந்து வணங்கி அவர்கள் வானகம் செல்லப் பணிக்கப்பட்டார்கள்.

அவர்கள் சென்னிமலை வந்து எம தீர்த்தத்தில் ஓராண்டு நீராடி நல்லார்பாழி இறைவனை வழிபட்டுத் தொண்டு செய்தபின் சென்னி மலையின் தெற்குப்படி கண்டு அதன் வழியாக மலையேறி ஆடிப்பாடி முருகனை வழிபட்டு வானகம் சென்றார்களாம். எம தீர்த்தச் சிறப்புக் கூறும்போது புலவர் ந.மா. சி. கறுப்பண்ண முதலியார் இதைக் கூறுகிறார்.

''புரந்தையில் பிறந்த மாதர் பொன்னுலகு ஏக எண்ண
வரன சரீரி சென்னி அண்ணலைப் பணிந்துஏக எண்ணி
கரம்சிரம் குவித்தோ ராண்டு காலன் தீர்த்தம் குடைந்து
இருந்திட நல்லார் பாழி ஈசனுக்கு அடிமை செய்தே
சென்னியங் கிரியின் தெற்குப் படிகண்டு சேதிமத்தில்
பன்னிசை பாடிஆடிப் பதியிடம் அடைந்தார் வானம்''

என்பன அந்தச் செய்தியைக் குறிக்கும் பாடலாகும்.

## கிரி வலம்

இறைவனை வழிபடுவதுபோல் இறை ஆலயத்தையும் வணங்கி வழிபடுவது வழிபாட்டு முறையுள் ஒன்று. தங்கள் பயணத்தின் போதே கோயில் - கோபுரம் கண்டால் வழிபடுவது பலரது வழக்கம்.

சூரியனார் கோயில் சிவாக்கிர யோகிகள் இயற்றிய 'இறைஞான போதம்' நூல் ''இறையாலயமும் இறையெனப் பணிக' என்று கூறு கிறது. ஆலயம் போல் ஆலயம் அமைந்த மலைகளும் வழிபாட்டுக்கு உரியவை.

பழனித் திருக்கோயில் வரலாற்றை மிக விரிவாக எழுதிய சி.கு. நாராயணசாமி முதலியார் ''கோயில்கள் அமைந்த மலையை வணங்கு வதும், அந்த மலையைப் பிரதட்சணம் செய்வதும் பக்தர்களின் இன்றிய மையாத கடமைகளில் ஒன்று'' என்று கூறியுள்ளார்.

தமிழ்நாட்டில் பல மலைத் தலங்களில் கிரிவல வழிபாடு மிகச் சிறப்பாக நடைபெறுகிறது. அவற்றுள் திருவண்ணாமலை, பழனி கிரிவல வழிபாடு மிகப் புகழ் வாய்ந்தவை. திருவண்ணாமலையில் கிரிவலம் வர நல்ல நேரம் அறிவிக்கப்படும். பழனி கிரிவலப் பாதை மிகக் குறைந்த தூரம் என்பதால் சிலர் நாள்தோறும் கிரிவலம் வருவர். ஒரு அன்பர் முருகன் 'ஏறுவதும் ஒரு மயில்' 'கிரிவலமும் ஒரு மயில்' என்பார்.

சென்னிமலையில் தொன்றுதொட்டு கிரிவல வழிபாடு நடைபெற்றதற்குச் சான்றுகள் உள்ளன. சரவண முனிவர், மார்க்கண்ட முனி, முசுகுந்தச் சோழன் ஆகியோர் கிரிவலம் வந்து வழிபட்டமைக்கு இலக்கியச் சான்றுகள் உள்ளன.

''சார்ந்து சிவமலையைச் சுற்றி வழிபாடு''

என சரவண முனிவர் செய்ததையும்,

''கிளர்விரி அயில னோடு கிரிவலம் வந்துஅவ் உச்சி
வளர்விரி கோட்டம் புக்கு மார்க்கண்ட முனிபூ சித்தார்''

என மார்க்கண்ட முனி கிரிவலம் செய்ததையும்,

''சீர்திகழ் சென்னி மேரைத் திருவலம் வந்து வாசல்
கார்த்திடும் இடும்பனைக் கண்டு அவர் விடை கொண்டு கந்த
மூர்த்தியாம் அண்ணல் பாதம் முறையொடு பணிந்து''

என முசுகுந்தச் சோழன் கிரிவலம் செய்ததையும் தல புராணம் கூறுகிறது.



முன்பு தனிப்பட்ட சிலர் அல்லது ஓரிருவர் கிரிவலம் வந்ததுண்டு.

**பௌர்ணமி வழிபாட்டுக் குழு**

சென்னிமலை கிரிவல கூட்டு வழிபாடு சுமார் 75 ஆண்டுகளின் முன்னரே தொடங்கப்பட்டுள்ளது. செல்லாங்காட்டு ஐயன் கனவில் சென்னிமலையாண்டவர் தெரிவித்தபடி அவர் உத்தரவுப்படி 108 காவடிகளோடு அய்யம்பாளையம் மணியகாரர் தலைமையில் கிரிவலம் நடைபெற்றது.

இடையில் கிரிவல வழிபாடு தடைப்பட்டது. பின்னர் சுமார் 15 ஆண்டுகட்குப் பின் சின்னத்துரை குருசாமி அவர்கள் தலைமையில் 5 அன்பர்களைக் கொண்டு தொடங்கப்பட்ட கிரிவல வழிபாட்டில் இன்று சுமார் 1500 பேர் கலந்து கொண்டு பவுர்ணமி இரவு கிரிவலம் வருவது சிறப்புக்குரியது.

கிரிவலப் பாதை சுமார் 16 கிலோ மீட்டர். முன்பு அடிவாரத்தில் அகன்று விரிந்த காடுகள் இருந்ததாலும், ஊர்களும், பாதைகளும் அதிகம் இல்லாததாலும் கிரிவலம் 30 கிலோ மீட்டர் வரை ஆகும் என்கின்றனர்.

**பாதை வழி**

அடிவாரம் → கிழக்குக் கணவாய் → வெப்பிலிப் பிரிவு → நல்ல பாழி → வெப்பிலி → புதுப்பாளையம் → சில்லாங்காட்டு வலசு → அய்யம்பாளையம்பழனியாண்டவர் கோயில் (ஊத்துக்குளிப் பிரிவு) → மேற்குக் கணவாய் → தோப்புப் பாளையம் → எம்.பி.என். புரம் → பனையம்பள்ளி பிரிவு → காந்தி நகர் → சரவண நகர் → மேலப் பாளையம் → வடக்கு ராஜ வீதி → கிழக்கு ராஜ வீதி → காங்கயம் சாலை வழியாக அடிவாரம் அடைதல்.

கிரிவலம் தொடங்கும் நேரம் - மாலை 6 மணி கிரிவலம் நிறைவு சுமார் இரவு 11 மணி.

- ✯ வெப்பிலி பிரிவு அருகே நீராகாரம்.
- ✯ சில்லாங்காட்டுவலசு அருகே அன்னதானம் (கிரிவலக் குழுவினரால்).

★ எம்.பி.என். புரம் மக்கள் கருப்பட்டி கலந்த சுக்குக் காப்பி வழங்கல்.

மலையைச் சுற்றிலும் பாதை அமைத்தால் கிரிவலம் தூரம் 10 கிலோ மீட்டராகக் குறையும்.

**அக்கினி நட்சத்திர அன்னதான விழா வழிபாட்டு மன்றம்**

'ஆற்றுவார் ஆற்றல் பசியாற்றல்' என்ற உயரிய நோக்கத்துடன் தொடங்கப்பட்ட இம்மன்றம் இடும்பக் குமரன் வழிபாட்டுடன் தங்கள் அக்கினி நட்சத்திர விழாவைத் தொடங்குகின்றனர். முருகப் பெருமானுக்கு உரிய சிறப்பு மந்திரங்களை ஓதி, யாகம் நடத்தி அபிஷேக ஆராதனை செய்து வழிபட்டு அன்னதானம் செய்து உற்சவ மூர்த்தி புறப்பாட்டுடன் நான்கு நாள் சிறப்பு வழிபாட்டை முடிக்கின்றனர்.

விழாவின் மூன்றாம் நாள் அதிகாலை தீர்த்தக் காவடிகளுடன் சுமார் 1000 பேர் மாரியம்மன் கோயிலிலிருந்து புறப்பட்டுக் கிரிவலம் வருகின்றனர். இவர்கள் இரண்டாம் நாள் மாலை 7 மணியளவில் தீர்த்தக் குடங்களுடன் மாரியம்மன் கோயிலுக்கு வருவது சிறப்பாகும். கடந்த 31 ஆண்டுகளாக இச்சிறப்பு நிகழ்ச்சியை நடத்துகின்றனர். சென்னிமலையின் முக்கிய கோயில் விழாக்களில் அன்னதானம் செய்து மகிழ்வது இம்மன்றத்தின் தலையாய நோக்கமாகும்.

**கந்தர் சஷ்டி கவசம் வழிபாட்டுக் குழு**

மாணவ, மாணவியர்கள் இவ்வழிபாட்டுக் குழுவில் கிரிவலம் வருகின்றனர். பெற்றோர்களுடன் வரும் அவர்கள் கந்தர் சஷ்டி கவசம் கொண்டு வர வேண்டும். காலை 6 மணிக்கு வழிபாடு தொடங்கி 11 மணியளவில் முடிகிறது. முதல் ஞாயிறு அன்று இவர்கள் கிரிவலம் நடைபெறுகிறது.

**தைப்பூசத் தேர்த் திருவிழா**

சென்னிமலையில் தைப்பூசத் தேர்த்திருவிழா பதினைந்து நாட்கள் நடைபெறும். இவ்விழா சென்னிமலையின் வருடாந்திரப் பெருவிழாவாகும்.



சைவ ஆலயங்களில் தைப்பூச விழா மிகவும் தொன்மையானது. கி.பி. 7 ஆம் நூற்றாண்டினரான திருஞானசம்பந்தர் எலும்பைப் பெண் ஆக்கிய மயிலாப்பூர்த் தேவாரப் பதிகத்தில் 'தைப்பூசம் காணாது போதியோ பூம்பாவாய்'' என்று பாடியுள்ளார். தேவாரத் திருமுறைகளிலும், திருவிடைமருதூர் - பழனிப் புராணங்களிலும் தைப்பூசம் குறிக்கப் பெறுகிறது. திருவிடை மருதூர் பதிகத்தில் தைப்பூசத்தில் நீராடல் கூறப்படுகிறது.

இருபத்தேழு நாண் மீன்களில் எட்டாவது பூசம்.தைப்பூசத்தன்று முழுமதிநாள் கூடுவது சிறப்புக்குரியது. சங்க இலக்கியங்களில் தைநீராடல் குறிக்கப்படுகிறது. ''தை நீராடுவதைத் தவம் தலைப்படுதலாகக்'' கலித்தொகை கூறுகிறது. தைத் திங்கள் தண் கயம் படிதல் பற்றி நற்றிணை கூறுகிறது. மகளிர் ஆடும் தைத் தண்கயம் பற்றி ஐங்குறுநூறு கூறுகிறது. இவை தைப்பூச நீராடல் ஆகலாம். (2014 தைப் பூசத் தேர்த் திருவிழா நிகழ்ச்சி இங்கு அளிக்கப்படுகிறது).

**முதல் நாள்**

காலை - கணபதி ஓமம்

இரவு - கிராம சாந்தி

**இரண்டாம் நாள்**

காலை (7) - கொடியேற்றம் - சென்னிமலை இசை வேளாளர் சமூகம்

இரவு (7) - நந்தவன அறக்கட்டளை மண்டபக் கட்டளை.

இரவு (8) - பல்லக்கு சேவை - தாயம்பாளையம் கவுண்டர்கள் மண்டபக் கட்டளை.

**மூன்றாம் நாள்**

காலை (9) - சென்னிமலை இசை வேளாளர் மடம் மண்டபக் கட்டளை

இரவு (8) - பல்லக்கு சேவை - கோயில்பாளையம், திட்டம் பாளையம் அருளாடிகள் மண்டபக் கட்டளை.

**நான்காம் நாள்**

காலை (8) - கொளாநல்லிமடம் மண்டபக் கட்டளை.

காலை (10) - அருணகிரிநாதர் மடம் மண்டபக் கட்டளை.

பகல் (2) - கே.ஆர். மடம் மண்டபக் கட்டளை.

இரவு (8) - பிடாரியூர் மூன்று கிராம மடம் மண்டபக் கட்டளை.

**ஐந்தாம் நாள்**

காலை (9) - வெள்ளாளபாளையம் (நம்பியூர்) செம்பகுல மடம் மண்டபக் கட்டளை.

பகல் (11) - பூசாரி வேளாளத் தம்பிரான் மடம் மண்டபக் கட்டளை.

காலை (8) - அனுமன்பள்ளி மடம் மண்டபக் கட்டளை (செல்லன், பண்ணை குலம்).

**ஆறாம் நாள்**

காலை (9) - இளம்பள்ளி ஜமீன் ராஜகுருநாதன் செட்டியார் குடும்ப மண்டபம் கட்டளை.

பகல் (11) - ஓட்டப்பாறை ஆயிர வைசியர் மடம் மண்டபக் கட்டளை.

இரவு (8) - பஞ்சமூர்த்திகள் புறப்பாடு - வெள்ளி மயில்வாகனக் காட்சி (உபயம் ராஜகுருநாதன் செட்டியார் குடும்பம்).

**ஏழாம் நாள்**

காலை (9) - காமாட்சியம்மன் செங்குந்தர் மடம் மண்டபக் கட்டளை.

காலை (8) - முருங்கத்தொழு மடம் மண்டபக் கட்டளை (பெரிய குலம்).

**எட்டாம் நாள்**

பகல் (11) - விசுவகர்ம ஆசாரியர் மடம் மண்டபக் கட்டளை.



பகல் (1) - முருகன் மங்கள வார விழாக் குழு, கட்டளை.

பகல் (1.30) - லாடகுரு அய்யன் தன்னாசியப்பர் வழிபாட்டு மன்றம், சென்னிமலை; ஈரோடு முருகனடியார் திருப்பணிக் குழுக் கட்டளை.

மாலை (6) - கயிலையங்கிரி வாகனக் காட்சி - வளையல்காரச் செட்டியார் மடம், மண்டபக் கட்டளை.

இரவு (8) - கொங்கு நாடார், கல்யாணி நாடார், மருதநாடார், நாடார்கள் மடம், மண்டபக் கட்டளை.

**ஒன்பதாம் நாள்**

காலை (8) - பெருந்துறை வேளாள கவுண்டர்கள் (காடை, மேதி குலம்), பள்ளர்கள், பண்ணாடிகள், கொங்கு அருந்ததியர், ஆர்ய வைசியர், சாயக்கார வண்ணார், கொங்கு குலாலர், அகமுடையார், உப்பிலிய நாயக்கர், போயர், மேலப்பாளையம் செங்குந்தர் மடம் மண்டபக் கட்டளை.

பகல் (2) - இந்து நாவிதர், சோழிய வேளாளர், வீர சைவ ஜங்கமர் கட்டளை, தட்டைய நாட்டு செங்குந்தர் மண்டபக் கட்டளை.

மாலை (4) - கொங்கு கோவம்ச பண்டாரம் கட்டளை.

மாலை (6) - வள்ளி, தெய்வயானை, முத்துக்குமாரசுவாமி அபிஷேகம் (உபயம் தாராபுரம் கே.ஆர். சென்னியப்ப முதலியார் குடும்பம்).

இரவு (8) - வள்ளி, தெய்வயானை, முத்துக்குமாரசுவாமி வசந்த திருக்கல்யாணம் (உபயம் பொள்ளாச்சி ஜி.எ. அதிபதி, ஜி. சங்கமேஸ்வரன்).

இரவு (9) - பூந்துறை மடம் மண்டபக் கட்டளை (காடை குலம்).

இரவு (10) - கலை நிகழ்ச்சி (அன்பளிப்பு, ஈங்கூர் வித்யா மந்திர் பொறியியல் கல்லூரி, ராஜீவ் காந்தி பாலிடெக்னிக், சென்னிமலை).

**பத்தாம் நாள் தேரோட்டம்**

காலை (3) - வள்ளி, தெய்வ யானை, முத்துக் குமாரசுவாமி அபிஷேகம் (உபயம், கே. சண்முக ராமசாமிக் கவுண்டர் குடும்பம், கணபதிபாளையம்).

காலை (7.30க்குள்) - சுவாமி ரதம் ஏறல், தேர் வடம் பிடித்தல்.



தைப்பூசத் தேர்

காலை (8) - அன்னதானம் (உபயம், தைப்பூச இசை விழாக் குழு).

மாலை (5) - தேர் வடம் பிடித்தல்.

இரவு (8) - கலை நிகழ்ச்சி (அன்பளிப்பு, கொங்கு வேளாள இளைஞர் நற்பணி மன்றம், சென்னிமலை).

**பதினோராம் நாள்**

மாலை (5) - தேர் வடம் பிடித்தல் - நிலை சேர்தல்.

இரவு (7) - வெள்ளோடு மடம் மண்டபக் கட்டளை (சாத்தந்தை, பயிரன் குலம்).

இரவு (9) - கலை நிகழ்ச்சி (அன்பளிப்பு, வெள்ளோடு மடம்).

**பனிரண்டாம் நாள்**

இரவு (7) - பரிவேட்டை, குதிரை வாகனக் காட்சி, நசியனூர் மடம் மண்டபக் கட்டளை (கண்ணன், பூச்சந்தை, கூறை, ஈஞ்சன், செம்பன், கீரன், பாண்டியன் குலத்தார்).



இரவு (8) - கலைநிகழ்ச்சி (அன்பளிப்பு, தைப்பூச இசை விழாக் குழு).

**பதிமூன்றாம் நாள்**

காலை (9) - ஈங்கூர் மடம் மண்டபக் கட்டளை (ஈஞ்சன் குலம்).

இரவு (7) - தெப்போற்சவம், பூத வாகனக் காட்சி, எழுமாத்தூர் மடம் மண்டபக் கட்டளை (பனங்காடை, செல்லன், காரி குலம்).

இரவு (9) - கலை நிகழ்ச்சி (அன்பளிப்பு செங்குந்தர் இளைஞர் நற்பணி மன்றம்).

**பதினான்காம் நாள்**

காலை (9-12)- வள்ளி, தெய்வயானை, முத்துக்குமார சுவாமி மகா அபிஷேகம், (உபயம், அக்கினி நட்சத்திர அன்ன தான வழிபாட்டு மன்றம்).

இரவு (7) - மகாதரிசனம், நடராசப் பெருமான், சுப்பிரமணிய சுவாமி, வெள்ளி விமானம், வெள்ளி மயில் வாகனத்தில் திருவீதி உலா.

காலை (9.30) - கலை நிகழ்ச்சி, அன்பளிப்பு, சென்னிமலை செங்குந்தர் அறக்கட்டளை.

**பதினைந்தாம் நாள்**

இரவு (9) - மஞ்சள் நீர் (அபிஷேக உபயம் சென்னிமலை எஸ். திருமலைசாமி குடும்பத்தினர்).

இரவு (9) - கலை நிகழ்ச்சி (உபயம், விஸ்வகர்ம கைவினைஞர் சங்கம், சென்னிமலை).

**பங்குனி உத்திரத் தேர்த் திருவிழா**

சென்னிமலையில் பங்குனி உத்திரத் தேர்த்திருவிழா ஆறு நாட்கள் நடைபெறும். (ஆயில்யம், மகம், பூரம், உத்திரம், அஸ்தம், சித்திரை நட்சத்திரங்கள்).

இத்திருவிழாவில் ஓட்டப்படும் தேரைச் செய்தளித்தவர் பூசாரி வேளாளத் தம்பிரான் சுவாமிகள். தேர் செய்யும் பணி கொளத்துப் பாளையம் பொருளந்தை குல சுப்பராயக் கவுண்டர் தோட்டத்தில் நடைபெற்றது. இன்றும் அத்தோட்டம் தேர்க்காடு என அழைக்கப்படு கிறது. இந்த உதவிக்காக சுப்பராயக் கவுண்டருக்கு விழாத் தொடக்கத்தில் அடிவாரத்தில் மண்டபக் கட்டளை நடத்திப் பாணக்கம் அளிக்கும் உரிமை வழங்கப்பட்டதாம். அவர் வாரிசுதாரர்கள் அதை நடத்தி வருகின்றனர்.

தேவஸ்தான விழா அழைப்பிதழில் 'ஸ்ரீ பூசாரி வேளாளத் தம்பிரான் அறக்கட்டளை இணைப்புடன் விழா' நடைபெறுவதாகக் குறிக்கப்படும். 07.06.1922 அன்று தம் சொத்துக்களைத் தேவஸ்தானத் துக்கு கொடையாக அளித்த செட்டில்மெண்ட் பத்திரத்தில்

''என் முயற்சியால் செய்து வைக்கப்பட்டிருக்கும் தேரின் வருசாந்திர உற்சவங்களை விமரிசையாக நடப்பிக்க வேண்டும்''

''வருஷா வருஷம் தேர் ரிப்பேர் செய்து வரவும்''

எனக் குறிக்கப்பட்டுள்ளது.

இடையில் சில ஆண்டுகள் தேர் பழுதானதால் தேரோட்டம் நடைபெறவில்லை. மத்திய அமைச்சர் சி. சுப்பிரமணியம் அவர்கள் பரிந்துரையால் டாட்டா இரும்புத் தொழிற்சாலையிலிருந்து மூன்று இரும்பு அச்சுக் கொண்டு வந்து 1965 முதல் தேரோடுகிறது.

**(2014 வருட விழா விபரம்)**

**முதல் நாள்**

காலை - கணபதி ஓமம்

இரவு - கிராம சாந்தி

**இரண்டாம் நாள்**

காலை (8) - கொடியேற்றம் (சென்னிமலை இசை வேளாளர் சமூகம்)



**மூன்றாம் நாள்**

காலை - பூசாரி வேளாளத் தம்பிரான் மடம் மண்டபக் கட்டளை.

இரவு - திருக் கல்யாணம் - பூந்துறை காடைகுல மடம் மண்டபக் கட்டளை.

**நான்காம் நாள் - பங்குனி உத்திரம்**

காலை (5-6) - சுவாமி தேர் ஏறல், திருத்தேர் வடம் பிடித்தல்.

காலை (8) - அன்ன தானம்.

காலை (8) - தேர்நிலை சேர்தல் - வெள்ளோடு மடம் மண்டபக் கட்டளை (சாத்தந்தை குலம், பயிரன் குலம்).

**ஐந்தாம் நாள்**

காலை - பரிவேட்டை - நசியனூர் மடம் மண்டபக் கட்டளை. (கண்ணன், பூச்சந்தை, கூறை, ஈஞ்சன், செம்பன், கீரன், பாண்டியன் குலத்தார்).



பங்குனி உத்திரத் தேர்

பகல் - ஈங்கூர் மடம் மண்டபக் கட்டளை (ஈஞ்சன் குலம்).

இரவு - தெப்பத் தேர் - எழுமாத்தூர் மடம் மண்டபக் கட்டளை (பனங்காடை, செல்லன், காரி குலம்).

**ஆறாம் நாள்**

காலை (8) - மகா தரிசனம்.

இரவு (8) - மஞ்சள் நீர்.

(2014 அன்னதானம் உபயம் - அக்கினி நட்சத்திர அன்னதான வழிபாட்டு மன்றம்).

**'1973, 1992 குடமுழுக்கு விழாக்கள்' - ஒரு விளக்கம்**

07.07.2014 அன்று நடைபெற்ற குடமுழுக்கு விழா மிகவும் சிறப்பாக நடைபெற்றது. கோலாகலமாக நடைபெற்ற இந்தக் குடமுழுக்கு விழா மிகப் பிரமாண்டமானது. இதற்குக் காரணமான அனைவரும் பாராட்டுதலுக்கும், போற்றுதலுக்கும் உரியவர் ஆவர்.

2014 குடமுழுக்கு விழா பற்றிய முன் அறிக்கை தயாரித்து வெளியிட்ட தேவஸ்தானம் ''1973, 1992 ஆம் ஆண்டுகளில் எவ்விதத் திருப்பணியும் நடைபெறாமல் குடமுழுக்கு விழாக்கள் நடை பெற்றன'' என்று குறிப்பிட்டிருந்தது.

1890, 1935 ஆண்டுகளிலும் சென்னிமலையில் குடமுழுக்கு விழாக்கள் நடைபெற்றன. பெரும்பாலும் எந்தக் கோயிலிலும் சிறு திருப்பணிகள் அல்லது மராமத்துப் பணிகள் செய்யாமல் குடமுழுக்கு விழா நடத்துவது வழக்கமில்லை.

1959இல் திருப்பணி செய்து குடமுழுக்கு விழா நடத்துவதற் கென்றே திருப்பணிக் குழு அமைக்கப்பட்டது.

தலைவர் - ஈங்கூர் ஈ.ஆர். கந்தசாமிக் கவுண்டர்

செயலாளர் - பூச்சக்காட்டுவலசு கே. சின்னுசாமிக்கவுண்டர்

பொருளாளர் - சென்னிமலை வி.எஸ்.எம். நஞ்சப்ப முதலியார்

உறுப்பினர்கள் - பூந்துறை கே. சண்முகராமசாமிக் கவுண்டர்

கள்ளிப்பட்டி சி.கே. சின்னுசாமிக் கவுண்டர்

சென்னிமலை எஸ்.கே. ராமசாமி முதலியார்

20.11.1959 அன்று அறநிலையத்துறை அமைச்சர் எம். பக்தவத்சலம் திருப்பணியைத் தொடங்கி வைத்தார். அறநிலையத்



துறை ஆணையர் ஏ. உத்தண்ட ராமன் அவர்களும் தொடக்க விழாவில் கலந்து கொண்டார். 1963இல் திருப்பணி தொடர்பான அறிக்கையும் குழுவினர் வெளியிட்டனர்.

இக்குழுவினர் தொடர்ந்து பலரைக் கொண்டு திருப்பணி செய் வித்தனர். 02.06.1973 குடமுழுக்கு விழா அழைப்பிதழில் திருப்பணிக் குழுவினரும் இடம் பெற்றிருந்தனர்.

16 ஊர்களைச் சேர்ந்த சுமார் 30 பேர் 20 வகையான பல திருப்பணிகளைச் செய்துள்ளனர். திருப்பணி செய்தவர்கள்,

''ஈரோடு, உன்னியூர், கந்தப்ப கவுண்டன் வலசு, காசிப்பில்லாம் பாளையம், கினிப்பாளையம், சின்னியம்பாளையம், சென்னிமலை, சென்னியங்கிரிவலசு, திருப்பூர், நத்தக்காட்டுப் பாளையம், புதுவலசு, பூச்சக்காட்டுவலசு, பெருந்துறை, மலையம்புதூர், மேட்டுக்காட்டுவலசு, வெள்ளோட்டாம் பரப்பு''

முதலிய ஊர்களைச் சேர்ந்தவர்கள். பெரும்பாலோர் கிராமப் பெருமக்கள் என்பது குறிப்பிடத்தக்கது.

03.09.1992 குடமுழுக்கு விழா அழைப்பிதழில் திருப்பணி விபரம் விரிவாக இல்லாவிடினும் ''ஆன்றோர்களாலும், பூந்துறை, வெள்ளோடு, நசியனூர், எழுமாத்தூர் நாட்டுக்குள்ள கொங்கு வேளாளக் கவுண்டர்களாலும் திருப்பணிகள்'' நடைபெற்ற விபரம் கூறப்பட் டுள்ளது.

எனவே 1973, 1992 ஆம் ஆண்டுகளில் திருப்பணிகள் நடை பெற்றே குடமுழுக்கு விழாக்கள் நடைபெற்றன.

**உண்டியல் - பொய்ப் பிரச்சாரமும், தேவஸ்தான அறிக்கைகளும்**

சென்னிமலைக் கோயில் வருமானத்தைப் பெருக்கும் விதமாக உலகபுரம் செங்கோட்டு வேலப்ப கவுண்டர் அறங்காவலராக இருந்த போது ரூ.1400 செலவில் பூந்துறை, வெள்ளோடு, நசியனூர்,

எழுமாத்தூர் நான்கு நாட்டுக் கவுண்டர்களும் உண்டியல் வாங்கி உபயமாக அளித்தனர். உண்டியல் கோபுர வாயில் மண்டபத்தில் வைக்கப்பட்டது. மக்கள் காணிக்கையாகப் பணம் போட ஆரம்பித் தனர்.

பலர் 'உண்டியல் பணம்' அனைத்தும் அரசுக்குச் செல்லுகிறது. கோயில் பூசைக்கோ அடியார்கள் வசதிக்கோ உண்டியல் பணம் பயன் படுவதில்லை. எங்களுக்குக் கொடுத்தால் கோயிலுக்கு நன்மை ஏற்படும்'' என்று கூறி பக்தர்களிடம் வசூல் செய்ய ஆரம்பித்தனர். உண்டியல் பணம் குறைந்தது.

ஈரோடு வட்டார தேவஸ்தானக் கமிட்டித் தலைவர் பழைய கோட்டைப் பட்டக்காரர் நல்லதம்பிச் சர்க்கரை உத்தமக் காமிண்ட மன்றாடியாரும், அறங்காவலர் உலகபுரம் செங்கோட்டு வேலப்ப கவுண்டரும் கூட்டாக ஒரு அறிக்கை தயாரித்து கோயம்புத்தூர் கூட்டுறவு அச்சகத்தில் அச்சிட்டு 26.01.1934 அன்று வெளியிட்டனர்.

உண்டியல் பணம் ஒரு காசு கூட அரசுக்குப் போகவில்லை. அரசுதான் ஆண்டுதோறும் கோயிலுக்கு ரூபாய் இரண்டாயிரம் கொடுக்கிறது. உண்டியல் பணம் கோயில் பூசைகட்கும், மராமத்துப் பணிகட்கும், அடியார் வசதிக்கட்குமே செலவு செய்யப்படுகிறது. இதை அறிக்கையில் பட்டியல் இட்டுக் காட்டினர்.

| | | |
|---|---|---|
| பூசாரி சத்திரம், மடங்கள் ரிப்பேர் | - | 2500.00 |
| இளைப்பாற்றி மண்டபம் ரிப்பேர் | - | 800.00 |
| அடிவாரம் வாகன மண்டபம் கட்ட | - | 3000.00 |
| தளிகை மடம் ரிப்பேர் | - | 300.00 |
| தேர்நிலை, கல் கட்டிடம் கட்டியது | - | 1000.00 |
| மண்டபம் ரிப்பேர் தட்டோடு | - | 500.00 |
| தேர்கட்கு இரும்புத் தகட்டுக் கூரை | - | 1500.00 |



என்று செய்த செலவு வகையைக் காட்டி இதுபோன்ற செலவுகட்கு பக்தகோடிகள் உண்டியலில் மட்டும் இயன்ற அளவு காணிக்கை போட வேண்டினர்.

பொய், விஷமப் பிரச்சாரம் குறைந்ததே தவிர நின்றபாடில்லை, விஷமிகள் பலர் சிலர் ஆயினர். இடைத் தரகர்கள் வசூல் முழுவதும் நின்றபாடில்லை.

ஏழாண்டுகள் கழித்து 29.03.1941 இல் அறங்காவலராகப் பொறுப்பேற்ற ஈங்கூர் ஈ.ஆர். கந்தசாமிக் கவுண்டர் 01.01.1942 அன்று திருப்பூர் யூனியன் பிரஸ்ஸில் அச்சிட்டு தேவஸ்தானம் சார்பில் ஒரு அறிக்கை வெளியிட்டார். உண்டியல் பணம் தேவஸ்தான கைங்கரியத் துக்கும், சுவாமி தரிசனத்துக்கு வரும் யாத்ரீகர்கள் வசதிக்கு மட்டுமே செலவிடப்படுகிறது.

சில செலவு விபரத்தையும் காட்டினார்.

ஒரு முக்கியமான வேண்டுகோளையும் விடுத்தார்.

குறிப்பு :-

> ''தாங்கள் செலுத்தும் காணிக்கை முடிப்பு, ரொக்கப் பணம், தங்கம், வெள்ளி, நகைகள், சகாயத்துகை, பாத்திரங்கள், கால்நடைகள் எதுவாயினும் மானேஜரிடம் செலுத்தி தங்கள் ஊர், பெயர் முதலான விபரங்களைப் பதிவு செய்து இரசீது பெற்றுக் கொள்ளும்படி கோரப்படுகிறது''.

## சில குறிப்புகள்

### நிலத் தம்பிரான் திருப்பணி

செங்கத்துறைத் தம்பிரான், வேளாளத் தம்பிரான் ஆகியோர் வாழ்ந்த காலத்திற்கு முன்பு நிலத் தம்பிரான் என்பவர் செய்த திருப்பணிகள் பற்றி 1963 ஆம் ஆண்டு வெளியிட்ட திருப்பணி வேண்டுகோள் அறிக்கை கூறுகிறது. அவர் கமலாலயத்தில் (கைலாசநாதர் கோயில்) கோபுர வாயில், அடித்தள மண்டபம் ஆகிய திருப்பணி செய்தாராம்.

### அருளாடிகள்

கொங்கு நாட்டுக் கல்வெட்டுகளில் கோயில்களிலும், கோயில் மடைவிளாகத்திலும் ''கும்பிட்டிருக்கும் அடியார்'' ''தபசிகள்'' ஆகியோர் இருந்ததாகக் கல்வெட்டுகள் கூறுகின்றன. சென்னிமலைக் கோயிலில் அவ்வாறு பல அடியார்கள் (துறவிகள்) இருந்துள்ளனர். அவர்கட்கு இங்கு ''அருளாடிகள்'' என்று பெயர். வேண்டிய அடியார் கட்கு முருகனின் சிறப்பு, பெருமை, மகிமை கூறுதல். சிறப்பு அடியார் களை உபசரித்தல், பூசைக்கு வேண்டிய உதவிகளைச் செய்தல் இவர்கள் பணியாகும். மலைக்கோயில் வெளிப்புரத்தில் 'அருளாடிகள் மடம்' இருந்துள்ளது. பெரும்புலவர் வே.ரா. தெய்வசிகாமணிக் கவுண்டர் தன் ஆற்றுப்படை நூலில் ''அருளாடிகள்'' பற்றிக் கூறுகிறார்.

### மாணிக்கிகள்

கொங்கு மண்டலக் கோயில்களில் வழிபாடு, விழா தொடர்பான நிகழ்வுகளில் பாடவும், ஆடவும் ''மாணிக்கி'' அல்லது ''மாணிக்கத்தி'' என்ற பெண்கள் நியமிக்கப்பட்டனர். சென்னிமலையிலும் பல மாணிக்கிகள் இருந்துள்ளனர். தைப்பூசத் திருவிழாவில் மாணிக்கிச் சிறுமிகள் ''சென்னிமலையாண்டவர் காதல்'' நூலைப் பாடிச் செல்வராம். இரு மாணிக்கிகள் கைகொட்டிப் பாடியதைப் பார்த்ததாக மூத்த சிவமறையோர் ஒருவர் கூறுகிறார்.

### வழிபாடு தொடர்பில்லாத இரு இடங்கள்

19 ஆம் நூற்றாண்டுத் தொடக்கத்தில் நில அளவையாளர்கள் சென்னிமலையின் உயரம், பரப்பு இவைகளை அளந்தனர். 'வெள்ளைக்காரன் குட்டு' என்ற இடம் இதைக் குறிக்கிறது. தமிழகக் காவல்துறையின் 'ஒயர்லெஸ்' ஒலி பரப்பும் நிலையம் மலை உச்சியில் உள்ளது.

✿✿✿



## 11. புனிதத் தீர்த்தங்கள்

ஒரு கோயிலின் சிறப்புக்கு மூர்த்தி, தலம், தீர்த்தம் மூன்று சிறப்புக்களும் பொருந்தி இருத்தல் சிறப்பு. தீர்த்தங்களின் விசேடம் பற்றித் தல புராணம், இலக்கியங்களில் கூறப்பட்டிருக்கும். சென்னிமலை யில் பல தீர்த்தங்கள் உள்ளன. சில இயற்கையானவை. சில மக்களால் உருவாக்கப்பட்டவை.

1. அக்னி தீர்த்தம், 2. அகத்திய தீர்த்தம், 3. இந்திர தீர்த்தம், 4. இமய தீர்த்தம், 5. ஈசான தீர்த்தம், 6. காசி தீர்த்தம், 7. காளி தீர்த்தம், 8. கிருத்திகா தீர்த்தம், 9. குபேர தீர்த்தம், 10. சஷ்டி தீர்த்தம், 11. சாமுண்டி தீர்த்தம், 12. சாரதாம்பிகை தீர்த்தம், 13. சுப்ரமண்ய தீர்த்தம், 14. தேவி தீர்த்தம், 15. நவவீர தீர்த்தம், 16. நிருதி தீர்த்தம், 17. நெடுமால் தீர்த்தம், 18. பட்சி தீர்த்தம், 19. பிரம்ம தீர்த்தம், 20. மாமாங்க தீர்த்தம், 21. மார்க்கண்டேய தீர்த்தம், 22. வரடி தீர்த்தம், 23. வருண தீர்த்தம், 24. வாயு தீர்த்தம்.

### கோயில் தீர்த்தம் - மாமாங்கத் தீர்த்தம்

''பொருக்குமா மகத்தில் பொங்கிப்
பெருகிடும் தீர்த்தம் ஓர்பால்
பொருக்கெனக் கண்டு காணா
திருக்குமோர் பொய்கை ஓர்பால்''

என்று தல புராணமும்,

''ஏமாங்க வேழ முகேசுரன் கோயிற்கு எதிர்ச்சுனையில்
மாமாங்கம் பொங்கி வழிபுகழ் கொள்கொங்கு மண்டலமே''

என்று கொங்கு மண்டல சதகமும் கூறுகின்றன. இச்சுனை நீர் அறுத்துச் சமைத்த முயலை உயிர் பெறச் செய்தது என்பர்.

''காணாச் சுனைகளுடன் மாமாங்கச்

சுரர்தீர்த்தம் வாழும் புனிதமிகும் சென்னிமலை'

என்று பூந்துறைப் புராணமும் தீர்த்தங்களைச் சிறப்பிக்கின்றது.

கண்டு காணாத் தீர்த்தத்தை,

''காணாச் சுனை'' என்று மேழி விளக்கமும்,

''மெய் காணாப் பொய்கை'

என்று சென்னிமலையாண்டவர் காதலும் புகழ்கின்றன. இச்சுனை சாதாரண மக்களுக்குக் கண்களில் தெரியாதாம். ஞானிகள், முனிவர்கள் மட்டுமே காணக் கூடிய சுனையாகும்.



மாமாங்கச் சுனை (பழைய படம்)

மாமாங்க தீர்த்தத்தை ''மகாமகத் தீர்த்தம்'' என்றும் கூறுவர். இத் தீர்த்தம் மலைமேல் தென்மேற்குத் திசையில் உள்ள வல்லப கணபதி, சப்த கன்னியர் அருகில் உள்ளது. மழை மிக வறட்சியுற்ற காலத்திலும் மக நட்சத்திரத்தில் கல் தவளையும், வெண்சாரைப் பாம்பும் குரல் எழுப்ப நீர் பொங்கி வழியும். இதில் நீராடுவோரும், உட்கொள்வோரும் உடல் பிணியும் கிரக தோஷங்களும் நீங்கப் பெறுவர். தேவஸ்தானத்தில் உரிய நாளை விளம்பரம் செய்து மக்கள் பயனடையச் செய்கிறார்கள்.



சித்தர், தேவர், தேவமாதர், துறவியர், இலட்சுமி, சரசுவதி இதில் நீராடிச் சென்றனராம். அருகில் உள்ள சப்த கன்னியர்க்கு பொங்கல் வைத்து வடை, பணியாரம், கடலை, எள், பொரி, கனிவகை படைத்தால் அவர்களின் மக்கள் செல்வங்களின் குறைதீரும். சப்த மாதர் பெயரை ஓதினால் பிணி நீங்கும். அன்னதானம் செய்தால் பதவி கிடைக்கும். பாவம் நீங்கும் என்பர்.

அடிவாரத்தில் உள்ள முக்கியமான தீர்த்தம் சுப்பிரமணிய தீர்த்தம். இதற்கு சரவணப் பொய்கை, குமார தீர்த்தம் என்ற பெயர்களும் உண்டு. ஒரு காலத்தில் 'நல்ல கிணறு' என்றும் அழைக்கப்பட்டது. இதனை சரவண முனிவர் அமைத்தார் என்பர். இதில் நீராடுவோர் தீர்த்தத்தை வலம் வந்து நீராட வேண்டும்.

கார்த்திகை மாதம் கார்த்திகை நட்சத்திரம், தை மாதம் பூச நட்சத்திரம், வைகாசி மாதம் விசாக நட்சத்திரம், திங்கட்கிழமை, வெள்ளிக் கிழமைகள் நீராடுதல் சிறப்பு. சுப்பிரமணிய தீர்த்தத்தில் நீராடி முருகனை வணங்க வேண்டும்' என்று தல புராணம் கூறுகிறது.

''கார்த்திகைத் திங்கள் தன்னில் கார்த்திகை தைப்பூ சத்தில்

ஏத்துவை காசித் திங்கள் விசாகத்தில் ஏழ்வா ரத்தில்

வாய்த்தசுக் கிரவா ரத்தில் மதிவாரம் தன்னில் இந்தத்

தீர்த்தநீர் ஆடிச் சேயைத் தெரிசித்தோர் முத்தி சேர்வர்''

- (சிரகிரி மான்மியம் 31)

## அட்டதிக்குப் பாலகர் தீர்த்தங்கள்

அட்டதிக்குப் பாலகர்கள் என்போர் எண்திசைக் காவலர்கள். சென்னிமலையின் அட்டதிக்குகளிலும் அத்திசைக்கு உரியவர்கள் பெயரில் தீர்த்தங்கள் உள்ளன.

1. கிழக்கு - இந்திரன்
2. தென்கிழக்கு - அக்கினி
3. தெற்கு - எமன்
4. தென்மேற்கு - நிருதி
5. மேற்கு - வருணன்

6. வடமேற்கு - வாயு

7. வடக்கு - குபேரன்

8. வடகிழக்கு - ஈசானன்

இத்திசைகள் திக்குப் பாலகர் பெயராலும் அழைக்கப்படும்.

''சீர்த்திகட் கிரியைச் சுற்றிச் சிறந்திடும் அட்டபாலர்
தீர்த்தமும் அவர்தீங் கற்றுச் சேரியை அடைந்தவாறும்
கார்த்தட நல்லார் ஏத்திக் கனகநாடு அடைந்தவாறும்''

கூறப்படுவதாக முதல் தலபுராணம் கூறுகிறது.

**இந்திர தீர்த்தம்**

இந்திரனுக்கு ஆயிரம் கண்கள். அதனால் இந்திர தீர்த்தம் ''ஆயிரங் கண்ணான் கிணறு'' என்று கூறப்படும். இந்திரன் இத்தீர்த்தம் கண்டு நீராடி தல முருகனை வணங்கி இன்ப துன்பத்திலிருந்து விடுபட்டான். பொதுமகளிர் கூட இதில் நீராடினால் காம இச்சை நீங்கி நல்ஞானம் பெறுவர். இந்திர விநாயகர் கோயிலும் உள்ளது. எல்லை மாகாளியம்மன் கோயில் பின்புறம் உள்ளது என்று கூறுவர்.

**அக்கினி தீர்த்தம்**

இதில் நீராடினால் காய்ச்சல், எலும்புருக்கி நோய் தீரும். அக்கினி யின் தேவி இத்தீர்த்தத்தில் நீராடி அக்கினியுடன் உறையும் வாய்ப்பைப் பெற்றாள். 'வெட்டுக் காடு' என்னும் ஊர் போகும் வழியில் உள்ளது. 'முப்பாழி', 'மூணாம்பாழி' என்றும் கூறுவர்.

**எம தீர்த்தம்**

மார்க்கண்டேயன் பொருட்டு சிவபெருமானிடம் உதைபட்டு வந்த எமன் இங்கு தன் பெயரில் தீர்த்தம் உண்டாக்கி நீராடி செவ்வந்தீசு வரரைப் பிரதிட்டை செய்து வழிபட்டு முருகன் அருளால் தன் பதியை அடைந்தான்.

இனிமேல் இறப்போர் பல்வேறு காரணத்தால் இறந்ததாகக் கூறுவரேயன்றி எமன் உயிரைப் பறித்தான் என்று சொல்லாதவாறு வரமும் பெற்றான்.



''ஒருவருக்கு ஒருவனாலும் ஓதிடும் நோய்க ளாலும்
கருவிஅப்பு தீயி னாலும் கருவிடம் தன்கை யாலும்
மருவிய யாக்கை ஆவி மாறித்தென்று உலகோர் மாற்றம்
அருளினேன் உண்பேர் தூற்றார் அந்தகர் பதிசெல் என்றே''

என்பது முதல் தல புராணப் பாடல்.

ஈரோடு தெய்வப் பணிப் பெண்கள் சிறு நல்லார், பெரு நல்லார் ஓராண்டு இத்தீர்த்தமாடி 'நல்லார்பாழி' ஈசனுக்குப் பணி செய்து தென்திசை வழியில் மலையேறி முருகனைப் பாடியாடி வழிபட்டு வானுலகம் சென்றனர். அதனால் 'நல்லார் பாழி' என்றும் கூறப்படும். நல்லாம்பாழியில் உள்ளது.

**நிருதி தீர்த்தம்**

வியாழன், பௌர்ணமி, உத்திர நாளில் இதில் நீராடுவோர் நினைத்த காரியம் நிறைவேறும். மாமாங்கத் தீர்த்தத்தை அடுத்து மலைச்சரிவில் உள்ளது.

**வருண தீர்த்தம்**

மேற்குச் சாரல் அடிவாரத்தில் வடதிசையிலிருந்து ஓடிவரும் ஓடையே இப்பெயர் பெறும். மார்கழி இறுதியில் இதில் நீராடினால் சன்னி, கிருமிகளால் வரும் நோய் தீரும். கடல் கணங்களால் கடல் நீர் உண்ணப்பட வருணன் இத்தீர்த்தம் கண்டு முருகனை வணங்கி மீண்டும் கடலைப் பெற்றான். இவ்விடம் குதிரைப் பள்ளம் எனப்படும் சிறு குன்றில் முருகன் கோயில் உள்ளது.

**வாயு தீர்த்தம்**

கல்லால் அமைக்கப்பட்ட குளம். கார்த்திகை மாதம் திங்கட் கிழமை, வளர்பிறை சுவாதி, திருவோணம், ரோகிணி நாள் நீராடி வணங்கினால் வாத நோய், விடம் நீங்கும். இத்தீர்த்தம் தோப்புப் பாளையம் அருகில் உள்ளது. இரு கிணறாக உள்ளது.

## குபேர தீர்த்தம்

பருக்கைக் கல்மேட்டில் இத்தீர்த்தம் உள்ளது. நீராடி முருகனை வணங்கினால் வறுமை நீங்கி செல்வம் பெறலாம். மலையின் நடுப் பாகத்தில் தணிவாக அமைந்த வடசாரலில் உள்ளது. இதன் கரையில் பிரிந்து போன விநாயகர் கோயில் உள்ளது.

## ஈசான தீர்த்தம்

இதில் நீராடி இடும்பனை வணங்கி உள்ளங்கையில் லிங்கம் வைத்து மலரால் அர்ச்சித்தால் முருகன் அருள் பரிபூரணமாகக் கிடைக்கும். இதைத் தீர்த்தக் கிணறு என்று மக்கள் அழைப்பர்.

## அகத்திய தீர்த்தம்

பிண்ணாக்குச் சித்தர் சேதிமத்தின் நேர் கீழ் வடபுறம் தமிழ் முனி அகத்திய தீர்த்தம் உள்ளது. நாட் கடன்கள் முடித்து இத்தீர்த்த நீரை உள்ளங்கை அளவு பருகினால் கலையறிவும், மெய்ஞ்ஞானமும் அடையலாம். குபேர தீர்த்தம் அருகில் உள்ளது.

## காசி தீர்த்தம்

இத்தீர்த்தத்தில் நீராடினால் கங்கையில் நீராடிய புண்ணியம் கிடைக்கும். முருகன் அருளோடு விசுவநாதர் - விசாலாட்சி அருளும் பெறலாம். காசிக் கிணறு என்றும் கூறுவர். மலையின் தெற்குப் படிக்குக் கிழக்குப் புறமாக தென்சாரல் அடிவாரமும் சிறு குன்றும் சேரும் பள்ளத்தில் உள்ளது.

## காளி தீர்த்தம்

இரத்த பீஷன் குருதி உண்ட காளி இத்தீர்த்தம் கண்டு அக்குறை நீங்கப் பெற்றுத் திருவாலங்காடு அடைந்தாள். நாடார் மடத்தின் பின்புறம் உள்ளது.

## கிருத்திகா தீர்த்தம்

கிருத்திகா தீர்த்தத்தில் நீராடினால் மூவேழ் தலைமுறைப் பாவம் நீங்கும். கார்த்திகை தீபத்தன்று சுமங்கலிப் பெண்கள் நோன்பிருந்து



வழிபட வேண்டும். ஒரு பொழுது பால், மாவு, வாழைப் பழம் உண்டு விரதம் இருத்தல் வேண்டும்.

## சஷ்டி தீர்த்தம்

இத்தீர்த்தமாடினால் மா தவத்தராய்ப் பிறப்பர். சண்மத தீர்த்தம் என்றும் கூறுவர். கைலாசநாதர் கோயிலின் தென்கிழக்கே உள்ளது. வாவி தோட்டக் கிணறு என்பர்.

## சாமுண்டி தீர்த்தம்

சண்டன் முண்டனை அழித்த சாமுண்டிக்குப் பிரமை பிடித்தது. இத்தீர்த்தம் கண்டு நீராடி தீர்த்தக் கரையில் தவம் செய்து பிரமை நீங்கி அழகு பெற்றாள். காட்டூரில் பாலிக்காடு என்னும் பகுதியில் உள்ளது. இன்று பாழி இல்லை. இடம் கோயில் உள்ளது.

## சாரதாம்பிகை தீர்த்தம்

நவவீரர் தீர்த்தத்தை அடுத்துக் கீழ்ப்பக்கம் விளங்கும் இத்தீர்த்தத்தில் நீராடிப் பருகினால் பல நூல் கலைகளை அடையலாம்.

## தேவி தீர்த்தம்

தேவி தவம் செய்த வனத்தின் தெற்கில் கூவிள மலர் பூத்த இடத்தில் தேவி தீர்த்தம் உள்ளது. நீராடி வணங்கினால் தேவர் தவம் செய்த பயன் கிடைக்கும். தேவி பாழி என்றும் கூறுவர். நெசவாளர் காலனியின் கிழக்கே பாறையில் உள்ளது.

## நவவீரர் தீர்த்தம்

நவவீரர் உள்ள இடத்திற்கு வட கிழக்கில் இத்தீர்த்தம் உள்ளது. இதில் நீராடினால் அம்பு, இதரவற்றால் ஏற்படும் காயங்கள் நீங்கி நலம் பெறலாம். காமாட்சியம்மன் கோயில் கிணறு என்பர்.

## நெடுமால் தீர்த்தம்

இத்தீர்த்தத்தில் நீராடி திருமால் திருமுகமலர்ந்தாரை வணங்கினார். சென்னிமலை வடபால் உள்ள பெரிய சுனை. மாசிமாதம் கும்பராசியில் நீராடி முருகனை வணங்கினால் அடுத்த பிறவியில் அரசத் திரு அடைவர்.

மீண்டும் பிறவி இல்லை. இதை விஷ்ணு தீர்த்தம் என்றும் கூறுவர். ஒட்டப்பாறைக்கு அருகில் யானைப் பாறை ஓரமாக வழியில் உள்ளது.

### பட்சி தீர்த்தம்

காசி தீர்த்தத்தின் மேற்கில் பட்சி தீர்த்தம் உள்ளது. பட்சிப் பாழி என்றும் கூறுவர். சூரிய உதய காலத்தில் நீராடி முருகனை வணங்கினால் குட்டம் போன்ற நோய்கள் தீரும். இரும்புச் சத்துக்கள் இருப்பதால் சகல சரும நோய் தீரும்.



பட்சி தீர்த்தம்

### பிரம்ம தீர்த்தம்

சிறை நீங்கி இத்தீர்த்தத்தில் நீராடி முருகன் அருளைப் பிரம்மன் பெற்றார். பங்குனி உத்திரத்தில் சூரிய உதயம் முன்னரும், திங்கட் கிழமையும் நீராடினால் பிரமை நீங்கும். இதை தேவர் பாழி என்றும் கூறுவர். நெடுமால் தீர்த்தத்தின் கிழக்கில் உள்ளது.

### மார்க்கண்டேய தீர்த்தம்

சுப்பிரமணிய தீர்த்தத்தின் மேல்புறம் மார்க்கண்டேய தீர்த்தம் அழகுடன் திகழ்கிறது. சிறப்பான படிகள் உள்ளன. தைப்பூசத்தில் இங்கு தெப்போத்சவம் நடைபெறும். வேதஒலி, மங்கல ஒலி, மலர்களில் தேன் உண்ணும் வண்டுகளின் ஓசையும், குயில் ஓசையும் அங்கு கலந்து ஒலிக்கும். இத்தீர்த்த மண்டபத்தில் பல்வகைத் தானம் செய்வது சிறப்பாகும். அதனால் பாவம் தீரும். இதனை தெப்பக்குளம் என்பர். படிக்கட்டுகள் அமைத்தவர் வேட்டுவபாளையம் வேளாளத் தம்பிரான் அவர்கள்.

### வரடி தீர்த்தம்

ஊத்துக்குழிப் பாதை தொடக்கத்தின் வடபுறம் உள்ள தீர்த்தம். குளம், மடு என்றும் கூறுவர். மாவலிங்க மரத்தின் நிழலில் உள்ளது.



நெடுநாள் மக்கட்பேறு இல்லாதவர்கள் நீராடித் தீர்த்தம் பருகினால் மகப்பேறு அடைவர். சஷ்டி விரதம் இருந்து தீர்த்தத்தை வலம் வந்து விரதத்துடன் வணங்கினால் நான்காம் மாதம் கரு உண்டாகும்.

நான்காம் மாதம் மாமாங்கச் சுனை அருகில் உள்ள கன்னிமாரை வணங்க வேண்டும். ஐந்தாம் மாதம் நாகப் பிரதிட்டை செய்ய வேண்டும். ஏழாம் மாதம் வள்ளி சன்னதியில் வளைகாப்பு நடத்த வேண்டும். அடியாருக்கு அன்னமிட வேண்டும். சுகப்பிரசவம் ஆகும். வரட்டுக்குளம் வரட்டுமடை என்றும் கூறுவர். மேற்கண்ட தீர்த்தச் சிறப்புக்கள் எல்லாம் மக்களின் நம்பிக்கையாகும்.

### குறிப்பு

தீர்த்தத்தில் நீராட இயலாவிடில் பருகி முருகனை வழிபட வேண்டும். தீர்த்தத்தில் நீராட இயலாவிடினும் அவற்றைப் பார்ப்பதே புண்ணியம். தீர்த்தத்தை அடையாளம் கண்டு அருகில் விநாயகர் பிரதிட்டை செய்து பெயர்ப் பலகை வைக்க வேண்டும்.

✿✿✿



**சென்னிமலைக்கு பக்தர்கள் படை எடுப்பு!**

**"மாமாங்க தீர்த்தம் பொங்குகிறது!!"**

சென்னிமலை, மார்ச். 24— சென்னிமலையில் மாமாங்கதீர்த்தம் 'குபு குபு' என்று பொங்கி வழிகிறது! மாமாங்க தீர்த்தத்தை குடிக்க சென்னிமலைக்கு பக்தர்கள் படை எடுத்து போகிறார்கள்!

**புண்ணிய தீர்த்தம்!**

சென்னிமலை ஒரு சரித்திரப் புகழ் பெற்ற மலை என்பது யாவரும் அறிந்ததே!

இம் மலையில் 500 அடி உயரத்தில் மாமாங்க தீர்த்தம் ஒன்று இருக்கிறது! இந்த அணையில் 12 வருடங்களுக்கு ஒரு முறைதான் தீர்த்தம் (தண்ணீர்) பொங்கி வழியும்! இது ஒரு புண்ணிய தீர்த்தம்!

**வருகிறது!**

4 வருடங்களுக்கு முன்னால் தான் மாமாங்க தீர்த்தம் பொங்கியது! இன்னும் 8 வருடங்கள் கழித்து பொங்க வேண்டிய தீர்த்தம், கடந்த சில நாட்களாக அதிசயமாக பொங்கி வழிகிறது!

**படையெடுப்பு!**

மாமாங்க தீர்த்தம் பொங்கி வழிகிறது என்று அறிந்ததும் ஏராளமான ஆண்களும், பெண்களும் கூட்டம் கூட்டமாக படையெடுத்து போகிறார்கள்!

இந்த புண்ணிய தீர்த்தத்தில் வழிகிற தண்ணீரைக் குடித்தால் வியாதியே வராதாம்! இந்த தண்ணீரை குடித்தால் தீராத வியாதிகளும் தீர்ந்துவிடும் என்று கூறப்படுகிறது!

இடுப்பில் குழந்தையைத் தூக்கிக் கொண்டு பெண்களும், தலையில் குழந்தைகளைத் தூக்கிக் கொண்டு ஆண்களும் போவது கண்கொள்ளாக் காட்சியாகஇருக்கிறது!

- இதழ்ச்செய்தி

# 12. சென்னிமலையில் ஒரு அற்புதம்

முப்பது ஆண்டுகட்கு முன்பு சென்னிமலையில் 12.02.1984 அன்று ஒரு அற்புதம் நடைபெற்றது. மலைப் பாதையில் 15 அடி நீளமும் ½ அடி அகலமும், 3/4 அடி உயரமும் உள்ள 1320 படிகளையும் வண்டியில் பூட்டப்பட்ட இரண்டு எருதுகள் ஏறியதுதான் அது.

வேட்டுவபாளையம் வேளாளத் தம்பிரான் மடத்துச் சின்னப் பூசாரி பொன்னுசாமி வேளாளத் தம்பிரான் மூலம் அந்நிகழ்ச்சி நடைபெற்றது. வண்டி, காளைகள், சாட்டை முதலியன யார் யார் கொடுப்பார்கள் என்று கனவில் முருகப் பெருமான் அருள்பாலித்தபடி எல்லாம் வந்து சேர்ந்தன. அதற்கு முன் வெள்ளோட்டமாக எருதுகள் இரண்டும் படிகளில் தைப் பூசத்தன்று நடந்து மலையேறியது.

11.02.1984 அன்று மாலை மூன்று மணிக்கு சின்ன வேட்டுவ பாளை யத்தை விட்டு வண்டி புறப்பட்டது. வழியில் 5 இடங்களில் அலங்கார



படிகள் ஏறும் காளைகள்



வரவேற்பு வளைவுகள் அமைக்கப்பட்டிருந்தன. திரளான மக்கள் இரு புறமும் நின்று வண்டியையும், காளைகளையும் வணங்கி வாழ்த்தினர்.

இரவு 9 மணிக்கு சென்னிமலை கைலாசநாதர் கோயிலில் சிறப்புப் பூசை நடைபெற்றது. இரவு வேளாளத் தம்பிரான் மடத்தில் காளைகள் தங்கின.

12.02.1984 அன்று காலை மடத்தை விட்டு வண்டி புறப்பட்டு அடிவாரத்தை அடைந்தது. சிறப்புப் பூசை நடைபெற்றது. அப்பொழுது தான் வண்டியை யார் ஓட்டுவது என்று அறிவிக்கப்பட்டது. அறிவித்தபடி 60 வயதான பெருந்துறை சிவன்மலைக்கவுண்டர் பச்சை வேட்டி மஞ்சள் துண்டுடன் வண்டியில் அமர்ந்தார். 7.38க்கு வண்டி புறப்பட்டது. முதல் படியில் 'டக்' என்ற ஓசையுடன் வண்டி சிறிது நின்று ஏறத் தொடங்கியது. காளைகளின் கொம்பில் சிவப்புக் கதர்த் துணி சுற்றப்பட்டிருந்தது.

வழியில் இரு புறங்களிலும் மலைப்படி முழுத்தூரமும் மக்கள் சுமார் 6 இலட்சம் பேர் இருப்பர் என்று மதிப்பிடப்பட்டது. வண்டியின் முன்னர் ஆதிபராசக்தி மன்றத்தார் 100 பேரும், முருக பக்தர்களும் சென்றனர். வண்டியைத் தொடர்ந்து ஈரோடு மாவட்ட ஆட்சியர் ராஜாராமன், துணை ஆட்சியர் சந்திரப்பிரகாஷ் சிங், காவல்துறைக் கண்காணிப்பாளர் அப்பாதுரை ஆகியோர் சென்றனர். எவரும் வண்டியின் அருகே செல்ல அனுமதிக்கப்படவில்லை.

20 அடிக்கு அப்பால் மக்கள் கூட்டம் தடுத்து நிறுத்தப்பட்டது. படிகள் வழியில் 9 இடங்களில் பூசை நடைபெற்றது. 1000 படிகள் கடந்தவுடன் சிறப்புப் பூசை நடைபெற்றது. 42 நிமிடத்தில் வண்டி படிகளைக் கடந்தது.

1320 படிகளையும், கடந்தவுடன் பூரண கும்ப மரியாதை வரவேற் புடன் பூசை நடைபெற்றது. வண்டி கொடி மரத்தை மூன்று முறை சுற்றி வந்தது. வண்டி மீது நின்று சிவன்மலைக் கவுண்டர் எல்லோருக்கும் வணக்கம் சொல்லி நன்றி கூறினார். சிவன்மலைக் கவுண்டர் கோயிலை மூன்று முறை வலம் வந்தார். மக்கள் வண்டி, காளைகளைக் கும்பிட்டனர்.

பாதுகாப்பிற்காக 1400 போலீஸ்காரர்களும், 20 சப்-இன்ஸ் பெக்டர்களும், 4 காவல்துறைக் கண்காணிப்பாளர்களும் காவல் பணி புரிந்தனர். அனைவரும் சின்னப் பூசாரி பொன்னுசாமி வேளாளத் தம்பிரானைப் பாராட்டினர்.

✿✿✿



# 13. கைலாச நாதர் கோயில்

சென்னிமலை நகரின் நடு நாயகமாக நான்கு மாட வீதிகளுடன் விளங்கும் சிவாலயம். இக்கோயில் சென்னிமலை சுப்பிரமணிய சுவாமி தேவஸ்தானத்திற்கு உட்பட்ட உப கோயிலாகும். மலைக்கோயில் போலவே இக்கோயிலும் தொன்மையானது. இக்கோயிலைக் ''கமலாலயம்'' என்பர்.



மலையும், கைலாசநாதர் கோயிலும்

சரவண மாமுனிவர் மலைக்கோயில் கட்டியதுடன் மலையடி வாரத்தில் நகரம் தோற்றுவித்துக் கைலாசநாதர் கோயில் கட்டி அங்கு அழகிய கனகசபையில் வள்ளி-தெய்வயானையுடன் முருகப் பெருமானை எழுந் தருளச் செய்தார் என்று தல புராணம் கூறுகிறது. தல புராணத்தில் கைலாச நாதருக்கும், பெரிய நாயகிக்கும் வணக்கம் கூறுகிறார் சரவண முனிவர்.

''குயிலாய முழவுவிம்மக் கோங்கலர்வா னரம்தாளம்
கொட்டப் பைந்தேன்



கைலாசநாதர் கோயில் உள் தோற்றம்

அயிலாய மிஞிறுபண் இசைமிழற்றப் பொதும்பர்தலை
அசைப்பத் தோகை
மயிலாய நடம்புரியும் சிரகிரிச்சா ரலின்வைகும்
மணிப்பொற் கோயில்
கயிலாய நாதனிரு கனைகழற்பொற் சேவடிகள்
கருத்துள் வைப்போம்''

என்பது சரவண முனிவர் பாடலாகும்.

சென்னிமலையாண்டவர் காதல் இலக்கியத்திலும் ''கங்கையணி தேவர் கைலாசர் மேவுமலை நங்கையெனும் பெரிய நாயகியைத் தாள் பணி வாம்'' என்று சிறப்பிக்கும் புலவர் அங்கண்ணன் செட்டியார் ''சென்னி மலை வேலவரின் தந்தை கைலாச நாதர்'' என்று சிறப்பிக்கின்றார்.

கோயில் முன் அரசடி விநாயகர் சன்னதி உள்ளது. கொங்குநாட்டு முறைப்படி தீபத்தம்பம் கோயிலுக்கு வெளியே அழகிய சிற்ப வேலைப் பாடமைந்த மண்டபத்துடன் உள்ளது.

முன் மண்டபத் தூண்களில் சிவன் ஊர்த்துவத் தாண்டவம், காளி, சிவபெருமான் யானைஉரி போர்த்தல் முதலிய சிற்பங்கள் அழகுடன் திகழ்கின்றன.



அனுமன், கிருஷ்ணனின் காளிங்க நர்த்தனம், இலட்சுமி நரசிம்மர், சங்கு சக்கரம் ஆகிய வைணவ சின்னங்களும் இருப்பது சமய ஒருமைப் பாட்டைக் காட்டுகிறது.

இடப்புறம் அம்மன் பெரியநாயகி சன்னதி உள்ளது. மண்டபத் தூண்களில் நாகலிங்கம், அன்னம், முருகன், யானை, வில், இடும்பன், நந்தி, ரிஷப வாகனம், சுந்தரர் சிற்பங்கள் உள்ளன. அவினாசியில் சுந்தரர் முதலையுண்ட பாலனை வரவழைக்கும் சிற்பம் உள்ளது. இங்கும் கருடன், காளிங்க நடனம், குழல் ஊதும் கண்ணன் சிற்பங்கள் உள்ளன.

கன்னிமூலை விநாயகர் கோயில் உள்ளது. வள்ளி, தெய்வானை யுடன் முத்துக்குமாரசாமி முருகன் சன்னதி உள்ளது. அம்மன், முருகன் சன்னதிகட்குக் கோயிலின் உள் தனி தீபத் தம்பம் உள்ளது. அழகிய கனகசபையில் நடராசர் எழுந்தருளியுள்ளார். இக்கனகசபை மண்டபம் கட்டியவர் த. குருமூர்த்தி செட்டியார். சண்டிகேஸ்வரர், தட்சிணா மூர்த்திக்குத் தனிச் சன்னதிகள் உள்ளன.

கிழக்கு முகமான கோயிலாக இருந்தாலும் நகர மக்கள் வசதிக் காக மேற்கிலும் வாயில் உள்ளது. இதனை இளம்பள்ளி ஜமீன்தார் ராஜகுருநாதன் செட்டியார் அமைத்துள்ளார். இளம்பள்ளி ஜமீன் பரம்பரையினர் கடந்த இரு நூற்றாண்டுகளாகச் சென்னிமலையில் பல திருப்பணிகளைச் செய்துள்ளனர். பலவித ஆபரணங்களையும் வெள்ளிமயில் வாகனமும் செய்தளித்துள்ளனர். திருக் கல்யாண மண்டபம் கட்டினர். இக்கோயிலை நிலத் தம்பிரான் கோயில் என்றும், மலைக் கோயிலை மலைத்தம்பிரான் கோயில் என்றும் அழைப்பர்.

இக்கோயிலின் மேற்குப் பிரகாரத்தில் பஞ்சலிங்க சன்னதிகள் உள்ளன. பழந்தமிழர்கள் தங்கள் நுண்ணறிவால் உலகத் தோற்றம் பற்றி நன்கு ஆராய்ந்தறிந்திருந்தனர். உலகம் முழுவதும் பஞ்சபூதங்களால் ஆக்கப்பட்டது என்பதை அறிந்திருந்தனர். பஞ்சபூதங்கள் என்பன நிலம், நீர், தீ, காற்று, ஆகாயம் என்பன.

தென்னாடுடைய சிவன் எந்நாட்டவர்க்கும், எவ்வுலகுக்கும் இறைவன் என்பதை அறிவிக்கு முகத்தான் சைவர்கள் பஞ்சபூதங்களையும் இலிங்க வடிவில் வணங்கினர். அதற்கு பிருத்வி லிங்கம் (நிலம்), அப்புலிங்கம் (நீர்), தேயுலிங்கம் (தீ), வாயுலிங்கம் (காற்று), ஆகாச லிங்கம் என்று பெயரிட்டனர்.

கைலாசநாதர் ஆலயத்தில் மேற்குப் பிரகாரத்தில் இப்பஞ்ச லிங்கங்களும் எழுந்தருளியிருப்பது சைவச் சிறப்புமிக்கதாகும். பஞ்ச பூத சிறப்புத் தலங்கள் :

| | | |
|---|---|---|
| பிருத்வி லிங்கம் | - | காஞ்சிபுரம் |
| அப்பு லிங்கம் | - | திருவானைக்காவல் |
| தேயு லிங்கம் | - | திருவண்ணாமலை |
| வாயு லிங்கம் | - | சீகாளத்தி |
| ஆகாச லிங்கம் | - | சிதம்பரம் |

என்பன.

கைலாசநாதர் கோயிலில் இப்பஞ்ச லிங்கங்களை வழிபட்டால் மேற்கண்ட ஐந்து தலங்கட்குச் சென்று வழிபட்ட புண்ணியம் கிடைக்கும். பழைய சன்னதிகளைப் புதுப்பித்தவர் இளம்பள்ளி ஜமீன்தார் ராஜகுருநாதன் செட்டியார்.

உள் மண்டபப் பகுதியில் நவக்கிரக சன்னதி உள்ளது. வடக்குப் பிரகாரப் பகுதியில் தெற்கு நோக்கி நடராசப் பெருமான் சன்னதி உள்ளது.

இதனை அடுத்து பைரவர் சன்னதி உள்ளது. வாயிலின் உட்புறம் இருபுறமும் சூரியர், சந்திரர் உள்ளனர்.

இக்கோயிலில் அறுபத்து மூவர் செப்புப் படிமம் ஒரே பீடத்தில் உள்ளனர் திருஞானசம்பந்தர், திருநாவுக்கரசர், சுந்தரர், மாணிக்க வாசகர் ஆகிய நால்வர் எழுந்தருளும் தனிச் சன்னதியும் இருப்பது சிறப்புக்கு உரியது.



**சனி பகவான் சன்னதி**

வடகிழக்கு மூலையைச் 'சனிமூலை' என்பர். சனி மூலையில் சனிபகவான் சன்னதி அமைந்திருப்பது மிகப் பொருத்தமானதாகும்.

சனி நவக்கிரகங்களில் ஒன்று. இருப்பினும் சனிக்கு மட்டும் தனியாக சன்னதி அமைத்து வழிபடுவது வழக்கம். நவக்கிரகங்களில் சனி, இராகு, கேது மூன்றையும் பாவ கிரகங்கள் என்பர். சனி நட்சத்திர வடிவில் நமது கண்களுக்குத் தெரிவதால் வணக்கத்திற்கு உரியவர் ஆகிறார். இராகு, கேது கண்ணுக்குப் புலப்படாக் கிரகங்கள்.

சனி எமதர்மனின் அம்சம். சனிக்கு மந்தன், காரி, கரியோன், முடவன், அந்தன், நீலன், கதிர்மகன், சவுரி, முதுமகன், சாவதன் முதலிய பல்வேறு பெயர்கள் உண்டு. திட்டுவதற்குச் 'சனியனே' என்ற சொல்லைக் கூறுவர். அகராதிகள் சனி என்பதற்குத் துன்பம் என்று பொருள் கூறுகிறது. ஒருவர் வாழ்வில் தாழ்வு ஏற்பட்டால் ''சனி பிடித்து ஆட்டுகிறது'' எனக் கூறுவர். ''முடநாள்'' என்று கூறிச் சனிக்கிழமையன்று நற்செயல் எதனையும் தொடங்க மாட்டார்கள். எனவே அச்சத்தின் காரணமாக சனி வழிபாடு ஏற்பட்டிருக்கலாம் என ஆய்வாளர் ஒருவர் கூறுகிறார். இருப்பினும் ''சனி பகவான்'', ''சனி ஈசுவரன்'' என உயர் மதிப்புடன் சனியை அழைக்கின்றோம்.

சனியின் வாகனம் காகம். இறந்தவர் இறுதிச் சடங்கில் சனி வாகனம் காகம் உண்ணச் சோறு எறிவது சனிபகவானையும், அவர் அம்சம் என்னும் எமதர்மனையும் சாந்தப்படுத்துவதற்காக இருக்கலாம்.

கைலாசநாதர் கோயிலில் 10.07.1944இல் ஈங்கூர் ஈ.ஆர். கந்தசாமிக் கவுண்டர் அறங்காவலர் குழுத் தலைவராக இருந்தபோது இளம்பள்ளி ஜமீன்தார் ராஜகுருநாதன் செட்டியாரால் பல திருப்பணிகள் நடைபெற்றுக் குடமுழுக்கு விழா நடைபெற்றது.

பின்னர் எம்.பி. நாச்சிமுத்து முதலியார் அவர்களைத் தலைவராகக் கொண்டு திருப்பணி தொடங்கப்பட்டது. 16.03.2005இல் குடமுழுக்கு விழா நடைபெற்றது.

**சென்னிமலை மலைக் கோயிலிலும், கைலாச நாதர் கோயிலிலும் நடைபெறும் முக்கியத் திருவிழாக்கள்**

| | | |
|---|---|---|
| சித்திரை மாதம் | - | தமிழ் வருடப் பிறப்பு, சித்திரா பௌர்ணமி |
| வைகாசி மாதம் | - | வைகாசி விசாகம் |
| ஆனி மாதம் | - | ஆனித் திருமஞ்சனம் |
| ஆடி மாதம் | - | ஆடி அமாவாசை, ஆடிப்பெருக்கு, ஆடி விசாகம், பாலாபிஷேகம், ஆடிக் கிருத்திகை. |
| ஆவணி மாதம் | - | விநாயகர் சதுர்த்தி, ஆவணி மூலம் பிட்டுத் திருவிழா |
| புரட்டாசி மாதம் | - | நவராத்திரி விழா, சரசுவதி பூசை, ஆயுத பூசை |
| ஐப்பசி மாதம் | - | தீபாவளி, கந்தர்சஷ்டி-சூரசம்காரம், முருகன் திருக்கல்யாணம், அன்னாபிஷேகம் |
| கார்த்திகை மாதம் | - | கார்த்திகை தீபம் |
| மார்கழி மாதம் | - | மார்கழி பூசை, ஆருத்ரா தரிசனம் |
| தை மாதம் | - | தைப் பொங்கல், தைப்பூசம் - தேர்த்திருவிழா |
| மாசி மாதம் | - | மகா சிவராத்திரி, மாசி மகம். |
| பங்குனி மாதம் | - | யுகாதிப் பண்டிகை, பங்குனி உத்திரத் தேர்த் திருவிழா. |

மாதாந்திர அமாவாசை, சஷ்டி, கிருத்திகை, பௌர்ணமி நாட்களிலும் சிறப்புப் பூசை நடைபெறும்.

✿✿✿



# 14. விநாயகர்

சைவத்தில் விநாயகருக்கே முதல் வழிபாடு. பலர் எதைத் தொடங்கினாலும் விநாயகரை வணங்கியே தொடங்குவர். பலர் எழுதும் போது பிள்ளையார் சுழி என்னும் அடையாளம் இடுவர். 'பிள்யைார் சுழி' என்றாலே தொடக்கம் என்று பொருள்படும். எங்கும் நிறைந்துள்ளது விநாயகர் கோயில்களே - உருவங்களே.

புதுக் குடியிருப்பு ஏற்பட்டால் முதலில் விநாயகர் கோயில் அமைப்பர். கோயில் அமைப்பு இல்லாமல் தனி மேடையிலும், அரச மரம் போன்ற மரத்தின் அடியிலும் விநாயகரைப் பிரதிட்டை செய்வர்.

விநாயகருக்கு கணபதி, விக்கினேசுரன், மூத்த பிள்ளையார் போன்ற பல பெயர்கள் உண்டு. தனக்கு மேல் எவரும் இல்லை. தானே தலைவர் என்ற பொருளில் 'விநாயகர்' என்றும், சிவகணங்கட்குத் தலைவர் ஆதலால் 'கணபதி' என்றும், வணங்குவோர் துன்பமாகிய விக்கினங் களைத் தீர்ப்பவர் ஆதலால் 'விக்கினேசுரன்' என்றும் பெயர் பெற்றார்.

நான்கு கரங்களோடு துதிக்கையும் இருக்கும் காரணத்தால் விநாயகரை 'ஐங்கரன்' என்று அழைப்பதும் உண்டு.

சைவ மரபில் சிவபெருமானுக்கு ஐந்து பிள்ளைகள் என்பர். விநாயகர், முருகன், சண்டிகேசுரர், பைரவர், திருஞான சம்பந்தர் ஆகியோரே சிவபெருமானின் பிள்ளைகள். இவர்கள் அனைவருக்கும் பிள்ளையார் என்ற பட்டப் பெயர் உண்டு.



உச்சிவிநாயகர் கோயில் (பழைய படம்)

இவர்கள் எல்லோரையும் விட விநாயகர் மூத்தவர் ஆதலால் விநாயகர் 'மூத்த பிள்ளையார்' எனப்பட்டார்.

அறுவகைச் சமயத்தில் 'காணாபத்தியம்' என்ற சமயம் கணபதியையே முழுமுதற் கடவுள் என்ற கொள்கையை உடையதாகும். சித்தி - புத்தி என்ற இரு தேவியரோடு விநாயகர் எழுந்தருளியிருப்பதும் உண்டு.

அனேகமாக எல்லாக் கோயில்களிலும் விநாயகரை எழுந்தருளச் செய்து வழிபடுவது வழக்கம். தெரு, சந்தி, ஆறு, குளம், ஏரி, காடுகரை முதலிய எல்லா இடங்களிலும் விநாயகர் இருப்பார். வலம்புரி விநாயகர் - இடம்புரி விநாயகர் என இருவேறு வடிவங்கள் உண்டு. நின்ற நிலையில் நர்த்தன விநாயகர் இருப்பார்.

சர்வ வல்லமை படைத்த விநாயகர் பக்தர்கட்கு மிகவும் எளிமையானவர். மாவு, மஞ்சள் பொடி, பசுஞ்சாணம் இவற்றில் ''பிள்ளையார் பிடித்து'' வைத்து அறுகம்புல்லை வைத்தால் அங்கு விநாயகர் எழுந்தருளி விடுவார். விநாயக சதுர்த்தி அன்று களிமண்ணால் விநாயகரை உருவாக்குவர். ஆவணி, வளர்பிறை நான்காம் நாள் சதுர்த்தியே விநாயகர் அவதரித்த நாளாகும். அன்று விநாயக சதுர்த்திப் பண்டிகை மிக விமரிசையாகக் கொண்டாடப்படும்.

பல விஷ்ணு ஆலயங்களிலும் விநாயகரை எழுந்தருளச் செய்து ''தும்பிக்கை ஆழ்வார்'' ''கணேச ஆழ்வார்'' என்று வழிபடுகின்றனர். அரச மரத்தின் அடியில் விநாயகரைப் பிரதிட்டை செய்வது சிறப்பு என்பர். அவ்வையார் இயற்றிய ''விநாயகர் அகவல்'' மிகவும் சிறப்பான பாராயணநூல்.

விநாயகர் தோற்றம் பற்றிப் புராண வரலாறு ஒன்று வழங்குகிறது. மாகதன் என்ற முனிவர் - விபுதை தம்பதியருக்கு யானை முகத்துடன் ஒரு பிள்ளை பிறந்தது. யானை முகன் என்று பெயர் பெற்றான். யானை முகன் சிவபெருமானை நோக்கிக் கடும் தவம் புரிந்தான். சிவபெருமான் நேரில் தோன்றினார். யானை முகன் அவரிடம் ''என்னை எந்த ஆயுதமும் கொல்லக் கூடாது. மனிதர், விலங்கு, பறவையால் எனக்கு



மரணம் நேரக் கூடாது'' என்று வேண்டினான். சிவபெருமான் அவன் கேட்ட வரங்களை அளித்தார்.

இந்த வரங்கள் பெற்றதால் யானைமுகன் தேவர்களுக்குப் பலவாறு துன்பங்கள் செய்தான். எல்லாத் தேவர்களும், சிவபெருமானிடம் முறையிட்டனர். அப்போது சிவபெருமானும், பார்வதி தேவியும் ஒரு சித்திர மண்டபத்தில் வரையப்பட்டிருந்த ஆண் யானை, பெண் யானை ஓவியத்தைப் பார்த்துக் கொண்டிருந்ததால் சிவன் அருளால் யானை முகனாக ஒரு மகன் தோன்றினார். தேவர் துன்பத்தை நீக்குமாறு யானை முகனைச் சிவன் கேட்டுக் கொண்டார்.

சிவபெருமான் மகனான யானை முகன் மாகதன் மகனான யானை முகனோடு போருக்குச் சென்றார். யானை முகன் மனித உடல் விலங்கும் மனிதருமான வடிவம்; இது யானை முகன் கேட்ட வரத்தில் இல்லை.

யானை முகன் ஆயுதங்களால் இறக்க மாட்டான் என்பதை அறிந்த யானை முகன் தன் முகத்தில் உள்ள இரண்டு தந்தங்களில் வலப்புறத் தந்தத்தை ஒடித்து ஆயுதமாக எய்தார். தந்தம் யானை முகனை வீழ்த்தி மீண்டும் யானைமுகன் கைக்கே வந்தது.

சாகா வரம் பெற்ற முனிவர் மகன் யானை முகன் பெருச்சாளி வடிவம் எடுத்துப் போர் செய்ய வந்தான். சிவன் மகன் யானை முகனின் அருள் நோக்கால் பெருச்சாளி கர்வம் மறைந்து யானை முகனைத் தொழுதது. யானை முகன் அருள்பாலித்துப் பெருச்சாளியைத் தன் வாகனமாக வைத்துக் கொண்டார்.

விநாயகர் அறிவு தரும் தெய்வம். அதனால்தான் அவ்வையார்,

''பாலும் தெளிதேனும் பாகும் பருப்புமிவை
நாலும் கலந்துனக்கு நான்தருவேன் - கோலஞ்செய்
துங்கக் கரிமுகத்துத் தூமணியே நீயெனக்குச்
சங்கத் தமிழ்மூன்றும் தா''

என்று பாடினார்.

விநாயகரைப் பல்வேறு பெயர் அடைமொழிகளுடன் அழைப்பர். சக்தி விநாயகர், சித்தி விநாயகர், வலம்புரி விநாயகர், மருத்துவ விநாயகர்,

பல்கலை விநாயகர், மாப்பிள்ளை விநாயகர், கல்வி விநாயகர் என்பன போல.

முன்பெல்லாம் பாட்டிமார்கள் தங்கள் பேரன், பேத்திகட்கு

''குள்ளக் குள்ளனைக்
குண்டு வயிறனை
வெள்ளிக் கொம்பனை
விநாயகரைத் தொழு''

என்பன போன்ற பாடல்களைச் சொல்லிக் கொடுப்பர்.

''திருவாக்கும் செய்கருமம் கைகூட்டும் செஞ்சொல்
பெருவாக்கும் பீடும் பெருக்கும் - உருவாக்கும்
ஆதலால் வானோரும் ஆனை முகத்தானைக்
காதலால் கூப்புவர்தம் கை''

என்று விநாயகரைப் போற்றி வணங்கலாம்.

வியாசர் பாரதம் கூற விநாயகர் தன் ஒடிந்த தந்தத்தால் பாரதத்தை இமயச் சாரலில் எழுதினார் என்பர். அருணகிரிநாதர் விநாயகர் பாரதத்தைத் தமிழில் எழுதினார் என்பார்.

''முத்தமிழ் அடைவினை முற்படு கிரிதனில்
முற்பட எழுதிய முதல்வோனே''

என்பது அவர் வாக்கு.

**விநாயகர் கோயில்கள்**

கோயில்களில் விநாயகர் படிமங்கள் இருப்பதும், முதல் பூசை கொள்வதும் மரபு. ஆனால் மலைமேல் முருகன் பூசைக்குப் பின்னரே மூல விநாயகர் பூசை நடக்கும்.

சென்னிமலையில் கோயில்களில் அன்றி தனி விநாயகர் கோயில்கள் பல உள்ளன. இவைகளே மிகுதி எனலாம். அடிவாரம் சன்னதித் தெருவில் முதல் மயில் மண்டபம் அருகில் இந்திர விநாயகர் கோயில் உள்ளது. 03.04.1963இல் குடமுழுக்கு விழா நடைபெற்றது. மீண்டும் திருப்பணி நடைபெற்று 13.09.1999இல் குடமுழுக்கு விழா



நடைபெற்றது. இக்கோயில் அருகில் செங்கழுநீர்ப் பிள்ளையார் கோயில் உள்ளது.

அடிவாரத்தில் சித்தி விநாயகர் கோயிலும், படிவழியில் ஆத்து விநாயகர் கோயிலும் உள்ளன. மலைமேல் உச்சி விநாயகர் கோயில், புளியடி விநாயகர் கோயில் உள்ளன. கோயில் தென்மேல் பக்கம் நிருதி விநாயகர் என்னும் கன்னிமூலைக் கணபதி கோயில் உள்ளது. கன்னிமூலைக் கணபதி கோயில்கள் கைலாச நாதர் கோயில், மாரியம்மன் கோயில், காமாட்சியம்மன் கோயில், பிராட்டியம்மன் கோயில், செங்கத்துறைத் தம்பிரான் சுவாமிகள் ஜீவசமாதிக் கோயில் ஆகியவைகளிலும் உள்ளன. மாரியம்மன் கோயிலில் மகாகணபதி என்றும், பிராட்டியம்மன் கோயிலில் வலம்புரி விநாயகர் என்றும் குறிக்கப்படுகின்றனர்.



வரடிகுளம் விநாயகர் கோயில்

மலையில் மாமாங்கத் தீர்த்தம் அருகே விநாயகர் உள்ளார். இலக்கியம் அத்தீர்த்தத்தை ''வேழமுகேசுரன் கோயிற்கு எதிர்ச்சுனை'' என்று கூறும். அங்கு வல்லபகணபதி என்ற பெயரில் இருப்பதாக ந.மா.சி. கறுப்பண்ண முதலியார் கூறுகிறார். குபேர தீர்த்தம் அருகில் பிரிந்து போன விநாயகர் கோயில் உள்ளது.

அருணகிரியார் மடம் அருகில் சித்தி விநாயகர் கோயில் உள்ளது. மாரியம்மன் கோயில் எதிர் மேடையில் இரட்டை விநாயகர் கோயிலும்,



மேற்கு விநாயகர் கோயில்

கிழபுற வாயில் வடபுறம் காங்கயம் சாலையில் வேண்டுதல் விநாயகர் கோவிலும் உள்ளன. கிழக்கு-தெற்கு ராஜவீதி சந்திக்கும் இடத்தில் மேற்கு விநாயகர் கோயிலும், தெற்கு வீதியில் நாடார் மடம் அருகில் ஒரு விநாயகர் கோயிலும் உள்ளது.

கைலாச நாதர் கோயில் எதிரில் அரசடி விநாயகர் கோயில் உள்ளது. காமாட்சியம்மன் கோயில் வளாகத்திலும் அரசடி விநாயகர் கோயில் உள்ளது. காசி முனியப்பன் கோயில் வடபுறம் சத்தி செல்வ விநாயகர் கோயில் உள்ளது. குமரன் சிலை அருகில் வண்டிப்பேட்டை விநாயகர் கோயிலும், ஊத்துக்குளி சாலைத் தொடக்கம் வடபுறம் வரடிகுளம் விநாயகர் கோயிலும் உள்ளது.

மேலப்பாளையத்தில் வில்வ விநாயகர், சித்தி விநாயகர் கோயில்கள் உள்ளன. அர்த்தநாரிபாளையத்தில் தன்னாசியப்பன் கோயில் வடபுறம் செல்வ விநாயகர் கோயில் உள்ளது. நாச்சிமுத்து நகரிலும், அம்மாபாளையத்திலும் விநாயகர் கோயில்கள் உள்ளன.

வனப்பகுதியில் திருநீலகண்டர் குலம் எனப்படும் குயவர் பெருமக்கள் வணங்கும் விநாயகர் கோயில் உள்ளது.

ஊர் விரிவில் இன்னும் பல விநாயகர் கோயில்கள் உள்ளன.

✿✿✿



# 15. நாகர் வழிபாடு

நாக வழிபாடு மிகவும் தொன்மையானது. உலகெங்கும் பரவியுள்ளது. சென்னிமலையில் பல விநாயகர் கோயில்களில் நாகர்கள் பிரதிட்டை செய்யப்பட்டுள்ளன. நாகதோஷம் நீங்க நாகரைப் பிரதிட்டை செய்வர். மகப்பேறு வேண்டி வரடி குளத்தில் நீராடுவோர் நாகப் பிரதிட்டை செய்ய வேண்டும் என்று தல புராணத்தில் கூறப்பட்டுள்ளது.

கொங்கு நாட்டில் நாகர் வழிபாடு சிறந்திருந்தது. பல சிவாலயங்கள் ''நாகீசுவரம்'' என்று பெயர் பெற்றுள் ளன. ''நாகமலை'' என்றே பெயர் பெற்ற திருச்செங்கோட்டில் தொன்மையானது நாகீசுவரர் ஆலயமே. பார்வதி அவரை வணங்கியே இடப்பாகம் பெற்று சிவன்-பார்வதி இணைந்து அர்த்தநாரீசு வரர் எனப்பட்டார் என்பர்.

அறச்சலூர் மலையும் நாகமலை எனப்பட்டது. அங்கு எழுந்தருளியிருப் பவர் நாககுமாரர். சங்க காலத்தில் வெள்ளைக்குடி நாகனார், விரிச்சியூர் நன்னாகனார், மதுரை வெண்ணாகனார் போன்ற பலர் நாகம் பெயர் பெற்றிருந் தனர். நாகம்பள்ளி, நாகப்பட்டினம், நாகர்கோயில் போன்ற ஊர்ப் பெயர் களும், நாகப்பன், நாகம்மாள் என்ற



நாகர் (பிடாரியூர்)

மக்கள் பெயர்களையும் காணுகின்றோம். சிவபெருமான் ஆபரணங்கள் அனைத்தும் நாகமேயாகும்.

முன்பெல்லாம் பாட்டிமார்கள் பேரன், பேத்திகட்கு சிறு வயதிலேயே நாக வழிபாட்டைச் சொல்லிக் கொடுப்பர்.

''காக்கைக்குப் பொங்கல் வச்சு
கை முறிஞ்சு போச்சு
நாகருக்குப் பொங்கல் வச்சு
நல்லாப் போச்சு''

என்பது பாட்டிமார் சொல்லும் பாடலாகும்.

மோரூர், கிழாம்பாடி, கொளாநல்லிக் கண்ண குலத்தார் பலர் பாம்பண்ணகவுண்டர் என்று பெயர் வைத்துக் கொள்வது வழக்கம். அவர்கள் வணங்கும் சிவபெருமான் பெயர் பாம்பலங்காரர். பாப்பாயி என்று வழக்கும் பெயர் 'பாம்பாயி' என்பதனுடைய வலித்தல் விகாரமாகும்.

சைவ மரபுப்படி நாகர் பிரதிட்டை செய்தால் தலைப்பகுதியில் லிங்கத்தையும், வைணவ மரபுப் படி நாகர் பிரதிட்டை செய்தால் தலைப்பகுதியில் கருடனையும் பொறிப்பர்.

நாகங்கள் வாசுகி, அனந்தன், தக்கன், சங்கபாலன், குளிகன், பதுமன், மாபதுமன், கார்க்கோடகன் என எட்டு வகைப்படும். பூமியைச் சுமக்கும் ஆதிசேடனைச் சேர்த்து நவநாகம் என்பர். இரட்டை நாகம், ஐந்து தலை நாகம் எனப் பலவாறு பிரதிட்டை செய்து வணங்குவர்.

✿✿✿



# 16. ஆதி நாராயணப் பெருமாள் கோயில்



ஆதி நாராயணப் பெருமாள் கோயில்

சென்னிமலை - மேலப்பாளையத்தில் ஆதிநாராயணப் பெருமாள் கோயில் உள்ளது. சீதேவி - பூதேவியர் இங்கு அலமேலுமங்கை நாச்சியார் என்ற திருப்பெயரில் தாயார்கள் எழுந்தருளியுள்ளனர். விசாலமான மிகப் பெரிய கோயில் வளாகத்தில் எழுந்தருளியிருக்க வேண்டிய எல்லாப் பரிவார மூர்த்தங்களையும் பெற்ற முழுமையான விண்ணகரமாக இது விளங்குகிறது. இக்கோயில் தலவிருட்சம் மாவலிங்கமரம்.

முன்பு இக்கோயில் மலைமேல் இருந்தது என்று கூறும் செய்தி உண்டு. இடம் மாற்றத்திற்குப் பின் இந்த இடத்தில் அமைக்கப் பெற்றுள்ளது. கருடகம்பம் இல்லாமலும், கருட கம்பம் வைக்க இடம் இல்லாமலும் இருப்பது அச்செய்தியை உறுதிப்படுத்துகிறது.

மலைப்படி அடிவாரம் பகுதியில் சங்கு சக்கரத்துடன் ஒரு பழைய பெருமாள் திருஉருவம் இருப்பதும் மலையில் பெருமாள் கோயில் இருந்ததை உறுதிப்படுத்துகிறது.

இக்கோயில் குடமுழுக்கு விழா 15.12.2004இல் நடைபெற்றது. மேலப்பாளையம் புலவர் மு. சண்முகசுந்தரம் அவர்கள் குடும்பத்தினரே இக்கோயில் பரம்பரை அறங்காவலர்களாக இருந்துள்ளனர். எம்.எஸ். யுவராஜ் இப்போதைய பரம்பரை அறங்காவலர்.

அறநிலையத்துறையினர் கோயிலை மேற்கொண்டுள்ளனர்.

**கருடன்**

ஆதிநாராயணப் பெருமாள் கோயிலில் முன் மண்டப முகப்பில் பெருமாளை நோக்கி வணங்கும் நிலையில் கருடன் பிரதிட்டை செய்யப்பட்டுள்ளார். அனுமனைச் சிறிய திருவடி என்றும், கருடனைப் பெரிய திருவடி என்றும் கூறுவது வைணவ மரபு. வணக்கத்திற்கு உரிய கருடனைக் கருடாழ்வார் என்பர்.

காசிப முனிவருக்கும் விந்தை என்ற அவர் மனைவிக்கும் மகனாகப் பிறந்தவர் கருடன்.

கருடன் தேவருலகம் சென்று அவர்களுடன் போராடி அமிர்தம் கொண்டு வந்தார். அமிர்தத்தோடு தர்ப்பைப் புல்லையும் உலகுக்குக் கொண்டு வந்தார். அமிர்தத்தோடு வந்ததால் தர்ப்பை புனிதமும், தூய்மையும் அடைந்தது என்பர்.

ரிக் வேதம் கருடனைச் சூரியன் படைத்தார் என்று கூறுகிறது. இவர் பறவைகட்கெல்லாம் தலைவர் என்ற பொருளில் 'புள்ளரசு' என்று கூறுவர். திருமங்கையாழ்வார் பாசுரம் ஒன்றில் 'புள்ளரசு ஏறும் கள்வர்' என்ற தொடர் வருகிறது.

தேவர்கள் பாற்கடல் கடைந்து அமிர்தம் எடுத்தபோது திருமால் வேண்டிக் கொள்ள மந்திரமலையை ஏந்தி நின்றவர் கருடன். இராம - இராவணன் போரில் இலட்சுமணன் நாகபாசத்தால் கட்டுண்டு கிடந்த போது வந்து காப்பாற்றியவர் கருடன். வைகுண்டத்திலிருந்து 'கிரீடாசலம்' என்னும் மலையைக் கொண்டு வந்து பூமியில் நிறுவியவர் கருடன். அதுவே இன்றைய திருப்பதி மலையாகும்.

பதினெண் புராணங்களில் கருடபுராணமும் ஒன்று. 'கருட நூல்' என்றோர் இலக்கியமும் உண்டு. இவருடைய சிறந்த வலிமையைக்



கண்டு இவரை வாகனமாகவும், கொடியாகவும் இருக்குமாறு திருமால் வேண்ட ஒப்புக் கொண்டார். திருவரங்கத்தில் சிறப்பு அடியார் ஒருவர் பெயர் கருட வாகன பட்டர்.

**தசாவதாரம்**

முன் மண்டபத்தில் முகப்பிலும் இருபுறமும் தசாவதாரக்காட்சிகள் அழகிய பெரிய வடிவில் உள்ளன. விஷ்ணு மூர்த்தியின் அவதாரங்கள் பலவாயினும் தலைமையான பத்து அவதாரங்களைத் தொகுத்துத் தசாவதாரம் என்று கூறுவது மரபு. இதனைப் பிங்கல நிகண்டு,

> 'மச்சம் கூர்மம் வராகம் நரசிம்மம்
> வாமனன் பரசு ராமன் இராமன்
> பலபத் திரனே கண்ணன்வரு கல்கியென்று
> இவையொரு பத்தும் அரியவ தாரம்'

என்று கூறுகிறது.

சோமுகாசூரன் வேதங்களைத் திருடிக் கடலுள் வைக்க மச்சாவ தாரம் எடுத்து வேதங்களை மீட்டுப் பிரமனுக்குக் கொடுத்தவர்.

பாற்கடல் கடைகயில் மந்திரமலை நிற்கக் கூர்மாவதாரம் எடுத்துத் தன் முதுகைத் தந்தவர்.

இரணியாட்சன் பூமியைச் சுருட்டிச் செல்ல வராக அவதாரம் எடுத்து அவனைக் கொன்று தன் கொம்பால் மீட்டு முன்புபோல் பூமியை நிறுத்தியவர்.

நரசிம்ம அவதாரம் எடுத்துப் பிரகலாதன் பொருட்டு இரணியனைக் கொன்று பிரகலாதனைக் காத்தவர்.

வாமனாவதாரம் எடுத்து மகாபலியிடம் மூன்றடி மண் யாசித்துப் பெற்று உலகமெல்லாம் மண்-விண் ஈரடி மண்ணால் அளந்து ஓரடிக்கு இடம் இல்லாததால் மகாபலி தலையில் அடி வைத்து பாதாளத்தில் அழுத்தித் தேவர் பயம் போக்கியவர்.

பரசுராமராக ஜமதக்னி குமாரராக அவதாரம் செய்து சூரிய வம்ச நாசம் செய்தவர்.

இராமாவதாரம் எடுத்து இராவணன், கும்பகர்ணனை வதைத்துத் தேவர்களைக் காத்தவர்.

பலராம அவதாரம் எடுத்து தேவகாசுரன் முதலிய அசுரர்களை வருத்தி தேவர் பயம் போக்கியவர்.

கிருஷ்ணாவதாரம் எடுத்துக் கம்சன் முதலிய தீயவர்களை அழித்து பகவத்கீதை அருளியவர். (கல்கி அவதாரம் எதிர்காலத்தில்).

**ஆஞ்சநேயர்**

மேலப்பாளையம் ஆதிநாராயணப் பெருமாள் கோயிலில் முன் மண்டபத் தென்புறம் வடக்கு நோக்கி ஆஞ்சநேயர் எழுந்தருளியுள்ளார்.

வருணன் மகளான புஞ்சிகஸ்தலை, சாபத்தால் வானர மகளாகப் பிறந்து 'அஞ்சனை' என்னும் பெயர் பெற்றாள். கேசரி என்னும் வானரனை மணந்தாள். வாயுவின் அனுக்கிரகத்தால் பிறந்த வானரக் குழந்தை 'ஆஞ்சனேயன் (அஞ்சனை மகன்) என்று பெயர் பெற்றார்.

வளரும் பருவத்தில் ஒருநாள் சூரியனைப் பழம் என்று கருதிப் பற்ற முனைந்தார். இந்திரன் தன் வச்சிராயுதத்தால் ஆஞ்சநேயரைத் தாக்க அனு (கன்னம்) முறிந்ததால் 'அனுமன்' என்று பெயர் பெற்றார். வாயு மைந்தன் என உரிமையுடையவர் ஆதலால் பிரமன் முதலிய தேவர்கள் வந்து 'பிரமாஸ்திரம்', 'தேவாஸ்திரம்' இவற்றால் அழிவில்லை என்று வரம் தந்தனர்.

சீதையைத் தேடிக் கண்டுபிடித்து இராமன் தூதனாக அறிமுகம் செய்து கொண்டு சீதையால் 'சிரஞ்சீவித்துவம்' வரமும், சூடாமணியும் பெற்றுக் கொண்டு வந்து இராமனைக் கண்டு சீதையைப் பார்த்த செய்தி கூறினார். இராமனுக்கு ஒருமுறை போரில் வாகனமாகவும் பயன்பட்டார். இலட்சுமணன் முதலியோர் மூர்ச்சையடைந்த போது 'சஞ்சீவி மலை' கொண்டு வந்து தெளிவடையச் செய்தவர்.

வெற்றியின் பின் இராமன் பூசை செய்ய காசி சென்று லிங்கம் கொண்டு வந்தவர். ஒருமுறை குரங்கு, நரசிங்கம், கருடன், வராகம், குதிரை



ஆகியவற்றின் முகங்கள் பெற்று பஞ்சமுக அனுமனாகப் போரிட்டவர். இராமர் பட்டாபிஷேகத்தில் அரியணை தாங்கும் பேறு பெற்றவர்.

இவர் தோற்றத்தில் வருணன், வாயு தொடர்பு இருப்பதால் மிக வலிமையுடையவர். இவரைப் போற்றி வணங்கினால் வலிமை அருள்வார். இவர் நித்திய பிரம்மச்சரிய விரதம் காத்தவர்.

**ஆழ்வார்கள் சன்னதி**

தெற்குப் பிரகாரத்தில் வடக்கு நோக்கிப் பன்னிரு ஆழ்வார்களும் வரிசையாக எழுந்தருளியுள்ளனர்.

ஆழ்வார் என்றால் பக்தியில் ஆழ்ந்தவர்கள். மக்களைத் தம் திருப்பாசுரங்கள் மூலம் பக்தியில் ஆழ்த்துபவர்கள் என்பது பொருள். அடியார்களை ஆண்டு கொள்ளும் ஆண்டவனுக்கும் ஆழ்வார் என்ற பெயர் உண்டு. 'பரமேசுவர விண்ணகர ஆழ்வார்', 'குலோத்துங்க விண்ணகர ஆழ்வார்' என்பன கல்வெட்டுத் தொடர்கள்.

ஆழ்வார்கள் பன்னிருவர் என்ற வரையறை வகுக்கப்பட்டுள்ளது. அவர்கள் அருளியவை 'நாலாயிர திவ்வியப் பிரபந்தம்' எனப் பெயர் பெற்றது. ஆழ்வார்களையொத்த பிற அருளாளர்களும் 'ஆழ்வார்' எனப் பட்டனர். 'கூரத்தாழ்வார்' 'நாதமுனியாழ்வார்' என அவர்கள் அழைக்கப் பட்டனர். பெருமாள் கோயிலில் எழுந்தருளியிருக்கும் விநாயகரை 'கணேசாழ்வார்' என்று அழைப்பர். இங்கு கணேசாழ்வாரும் பால முருகனும் உள்ளனர்.

**முதல் ஆழ்வார்கள் மூவர்**

பொய்கையாழ்வார், பூதத்தாழ்வார், பேயாழ்வார் ஆகிய மூவரையும் 'முதலாழ்வார் மூவர்' என்பர். இவர்கள் மூவரும் அடுத்தடுத்துத் தோன்றி ஒரே சம காலத்தில் வாழ்ந்தவர்கள்.

**பொய்கையாழ்வார்**

இவர் பாஞ்சசன்னியம் என்னும் விஷ்ணுவின் சங்கு அம்சமாகக் காஞ்சிபுரத்தில் சொன்னவண்ணம் செய்தார் சன்னதியை அடுத்துள்ள

தடாகத்தில் (பொய்கை) பொற்றாமரையில் சித்தாத்திரி வருடம் ஐப்பசி மாதம் சுக்கிலபட்சம் அட்டமிதிதி திருவோண நட்சத்திரம் செவ்வாய்க் கிழமை அவதாரம் செய்தார்.

ஒருமுறை இவர் திருக்குருகூருக்குச் சென்று பெருமாளைச் சேவித்து மழைநாள் இரவில் ஒரு பாகவதர் வீட்டுச் சிறிய இடத்தில் தங்கியிருக்க இதேபோல் பூதத்தாழ்வாரும், பேயாழ்வாரும் அங்கே வந்தனர். அந்த இடம் ஒருவர் படுக்கலாம். இருவர் அமரலாம். மூவர் நிற்கலாம். மூவரும் நின்று உரையாடிய போது அங்கு அவர்களுக்கு இடையில் நெருக்க மாகப் பெருமாள் இருப்பதை உணர்ந்த மூவரும் பெருமாளைப் பாடினர். இவர் முதல் திருவந்தாதி அருளினார்.

**பூதத்தாழ்வார்**

இவர் விஷ்ணுவின் கதாம்சமாக (தண்டாயுதம்) மாமல்லபுரம் நந்தவனத்தில் உள்ள குருக்கத்தி மலரில் சித்தாத்திரி வருடம் ஐப்பசி மாதம் சுக்கில பட்சம் நவமி திதி அவிட்ட நட்சத்திரத்தில் அவதாரம் செய்தவர். பெருமாளை நூறு பாடல்களால் பாடிப் பரவினார். இவர் அருளியவை இரண்டாம் திருவந்தாதி.

**பேயாழ்வார்**

இவர் மயிலாப்பூரில் கேசவப் பெருமாள் சன்னதியை அடுத்துள்ள பொய்கையில் அல்லி மலரில் சித்தாத்திரி வருடம் ஐப்பசி மாதம் சுக்கில பட்சம் தசமிதிதி சதய நட்சத்திரம் வியாழக்கிழமை அவதாரம் செய்தார். மூன்று ஆழ்வார்களும் நெருக்குண்ட போது திருமாலை ஞானக்கண்ணால் கண்டு 'திருக்கண்டேன்' என்ற மூன்றாம் திருவந்தாதியை அருள் செய்தார். இவர் விஷ்ணுவின் வாள் அம்சமாகப் பிறந்தவர்.

**திருமழிசையாழ்வார்**

திருமழிசை என்ற ஊரில் தவம் செய்த பிருகு முனிவரின் தவத்தைக் கெடுக்க இந்திரனால் அனுப்பப்பட்ட தேவகன்னிகையால் சித்தாத்திரி வருடம் தை மாதம் கிருஷ்ணபட்சம் பிரதமை கூடிய ஞாயிற்றுக்



கிழமை மக நட்சத்திரத்தில் சக்கர அம்சமாக அவதாரம் செய்தார். பிருகு முனிவரால் பிரப்பஞ் செடி நிழலில் வளர்க்கப்பட்டார்.

ஒரு நாள் இவர் அழுத போது உலக மாதாவாகிய திருமகள் தன் முலைப்பாலைக் கறந்து வள்ளத்து ஏந்தி அருந்தச் செய்து மறைந்தார். திருமழிசையை அடுத்த காட்டில் வாழ்ந்த திருவாளன் என்னும் வேடன் தனக்கு மகப்பேறு இல்லாமையால் இவரை எடுத்து வளர்த்தான். வேடர் குலப் பெண் பாலூட்ட வளர்ந்தனர். எட்டாவது வயதில் வேடர்சேரியை விட்டகன்றார். பிற மதக் கொள்கைளை மறுத்து வாழ்ந்தார்.

முதல் ஆழ்வார் மூவருடன் சேர்ந்து திருவல்லிக்கேணிப் பெருமாளைத் தரிசித்தார். இவர் காஞ்சியில் இருக்கையில் இவர் சிந்திய பாலை உண்டதனால் பிறந்த கணிகண்ணன் என்பவர் பெருமாள் கோயிலில் ஊழியம் செய்த வயதான பெண்ணை இளமையுடையவள் ஆக்கினார். பல்லவ மன்னன் தன்னையும் இளமையாக்குமாறு வேண்ட கணிகண்ணன் மறுத்ததால் நாட்டை விட்டுப் போகுமாறு கட்டளை யிட்டான். ஆழ்வாரிடம் கூறி விட்டு கணிகண்ணன் ஊர் விட்டு அகன்றார். ஆழ்வார்,

''கணிகண்ணன் போகின்றான் காமருபூங் கச்சி
மணிவண்ணா நீயிங்கு இராதே - துணிவுடனே
செந்நாப் புலவன்நான் செல்கின்றேன் நீயும்உந்தன்
பைந்நாகப் பாய்சுருட்டிக் கொள்'

என்று கூறிவிட்டு ஆழ்வாரும் அகன்றார். பெருமாளும் நீங்கவே அரசன் இருவரையும் அழைத்து மன்னிப்புக் கேட்டுக் கொண்டான்.

**நம்மாழ்வார்**

இவர் சேனை முதலியார் அம்சமாகத் தாமிரபரணி நதிக்கரைத் திருக்குருகூரில் வேளாளராகிய காரி மாறப்பிரான் - உடையநங்கை தம்பதியினருக்குப் பிரமாதி வருடம் வைகாசி மாதம் பௌர்ணமியன்று விசாக நட்சத்திரம் வெள்ளிக்கிழமை திருக்குறுங்குடி உறையூர் நம்பி அருளால் அவதாரம் செய்தார். தாய்ப்பால் உண்ணாமல் அழாமல் வளர்ந்த

இவருக்கு இம்மாறுதலால் மாறன் என்று பெயரிட்டனர். பொலிந்து நின்ற பிரான் சன்னதிக்கு எடுத்துச் சென்றனர்.

தவழ்ந்து சென்று பெருமாளின் வடபுறம் இருந்த புளியமரத்தடியில் பத்மாசனம் இட்டமர்ந்து 16 ஆண்டுகள் யோகத்தில் ஆழ்ந்தார். பகவான் அருளால் ஆதிசேடனே அங்கு புளியமர வடிவாக இருந்தார் என்பர். சில நாள் கழித்து சேனை முதலியார் அங்கு எழுந்தருளி பஞ்ச சமஸ்காரம் முதலியன செய்து அருளிச் சென்றார். இவர் சடாயுவைக் கோபித்தவர் ஆகையால் 'சடகோபன்' என்று பெயரிட்டனர்.

புளிய மரத்தின் கீழிருந்து மதுரகவியாழ்வார் பொருட்டு நான்கு வேதங்களின் சாரமாகத் தமிழில் அருளிச் செய்து பெருமாளால் மகிழமாலை சூட்டப் பெற்றார். அதனால் 'வகுளாபரணர்' என்றும், தம் பாசுரங்களால் பிற மதங்களைத் தாழச் செய்தலினால் 'பராங்குசன்' என்றும் பெயர் பெற்றுத் திருநாட்டுக்கு எழுந்தருளினார். இவரை 'வேதம் தமிழ் செய்த மாறன்' என்று அழைப்பர்.

தலைமையும், பெருமையும் கருதி இவர் 'நம் ஆழ்வார்' என அழைக்கப்பட்டார். இவர் அருளிச் செய்தவை திருவிருத்தம் (100), திருஆசிரியம் (70), பெரியதிருவந்தாதி (87), திருவாய்மொழி (1102) ஆகியவைகளாகும். இவர் வழியில் தான் இராமானுஜ சித்தாந்தம் தோன்றியது. இவரை 'வைஷ்ணவ குலபதி' என்று அழைப்பர். வைஷ்ணவ மரபில் அடைமொழி இல்லாமல் 'ஆழ்வார்' என்றாலே நம்மாழ்வாரைக் குறிக்கும்.

### குலசேகர ஆழ்வார்

இவர் திருவஞ்சைக்களம் என்னும் கொல்லி நகரத்தில் திடவிரதன் என்னும் சேர மரபு அரசருக்குத் திருமகனாகப் பராபவ வருடம் மாசி மாதம் சுக்கில பட்சம் துவாதசி திதி வெள்ளிக்கிழமை புனர்வசு நட்சத்திரத்தில் அவதாரம் செய்தார்.

ஒருமுறை இராமாயண கதாகாலட்சேபம் கேட்டிருந்தார். கதை நிகழ்வில் இருடிகள் பெருமாளைச் சரணாகதி செய்யும் தருணத்தில் பெருமாள் 'உயிரைத் துறக்கினும் செய்த சபதத்தைத் துறவேன்' என்று



கூறியதைக் கேட்டார். இராக்கதர் பதினாலாயிரம் பேர், பெருமாள் ஒருவராக இருப்பதைக் கண்டு படையோடு நான் பெருமாளுக்குத் துணையாகச் செல்வேன் என ஆவேசமுற்று எழுந்தார்.

கதாகாலட்சேபம் செய்த வைணவர்கள் 'சத்துருக்களை வென்று முனிவர்களுக்குச் சுகத்தைத் தந்த பெருமாளைப் பிராட்டியார் ஆலிங்கனம் செய்து மகிழ்ந்தார்' என்று கூறக் கேட்டு ஆழ்வார் அமைதியானார்.

பின் ஆழ்வார் தன் மகனுக்குப் பட்டம் கட்டி விட்டுத் தல யாத்திரையை மேற்கொண்டார். திருவரங்கம், காஞ்சிபுரம், திருமலை முதலிய இடங்களுக்குச் சென்று தரிசனம் செய்தார். முகுந்தமாலை, பெருமாள் திருமொழி முதலிய பிரபந்தங்களை அருளிச் செய்தார். மன்னார்கோயிலில் பெருமாளைத் தரிசித்து நிற்கையில் பெருமாள் எண்ணப்படி ஆழ்வார் திருநாடு அலங்கரித்தார்.

### பெரியாழ்வார்

கருடனின் அம்சமான இவர் ஸ்ரீவில்லிபுத்தூரில் ஒரு புரச்சூட வைணவரின் மகனாக குரோதன வருடம் ஆனி மாதம் சுக்கிலபட்சம் ஏகாதசி திதி சுவாதி நட்சத்திரம் ஞாயிற்றுக்கிழமை அவதாரம் செய்தார். நந்தவனம் அமைத்துத் திருமாலுக்குத் திருமாலை சாத்தும் பணியில் ஈடுபட்டிருந்தார்.

வல்லபதேவன் என்ற பாண்டிய மன்னன் தல யாத்திரை சென்று வந்தவன் பொற்கிழி கட்டியிருந்தான். பிற மதத்தார் அதை அறுத்தால் தம் மதத்தை நாட்ட வேண்டும் என்று கூறினான். பெரியாழ்வார் அதை அறுத்து வசிட்டாத்வைதம் நிறுவினார். அரசன் பணிந்து வணங்கினான். இவர் 'பட்டர்பிரான்' 'விஷ்ணு சித்தன்' என்று பெயர் பெற்றார்.

துளசி வனத்தில் ஆண்டாளைக் குழந்தையாகக் கண்டெடுத்து வளர்த்தார். 'கோதை' எனப் பெயரிட்டார். பெரியாழ்வார் பெருமாளுக்குத் தொடுத்த மாலைகளை ஆண்டாள் தான் சூடி அழகானவற்றை அனுப்பினாள். கோதை அணிந்து தந்த மாலை பெருமாளுக்கு ஆகாது என்று வேறு மாலை தொடுத்துக் கொண்டு சென்றார்.

பெருமாள் கோதை சூட்டிக் கொடுத்த மாலையே மிகத் தூய்மை யானதென்றும் அதுவே தனக்கு விருப்பம் எனவும் கூறினார். கோதை விரும்பியபடி அழகிய மணவாளப் பெருமாளுக்குத் திருமணம் செய்து கொடுத்தார்.

### தொண்டரடிப்பொடி யாழ்வார்

திருமண்டங்குடி என்னும் ஊரில் ஒரு புரச்சூட வைணவருக்கு பிரபவ வருடம் மார்கழி மாதம் கிருஷ்ணபட்சம் சதுர்த்தசி திதி செவ் வாய்க்கிழமை கேட்டை நட்சத்திரத்தில் வனமாலை அம்சமாக அவதாரம் செய்தார். 'விப்ரநாராயணன்' என்று பெயரிட்டனர். கற்றறிந்து திருவரங்கத்தில் திருமாலுக்குத் திருப்பணி செய்து வந்தார். எதிலும் பற்றற்றவராக இருந்தார்.

ஒருநாள் பிராட்டியார் பெருமாளிடம் 'பெண்ணையும் ஆணாக நினைக்கும் இவரிடம் மாயை என்ன செய்யும்' என்றார். இதைக் காட்டுகிறேன் என்ற பெருமாள் ஒரு தேவகன்னியை அனுப்பி இவரை மயக்கச் செய்தார். மயங்காத இவரிடம் தேவகன்னிகை தங்கி அவளும் தேவகைங்கரியம் செய்து வந்தாள். ஒருநாள் நல்ல மழை பெய்து தேவ கன்னிகை நனைந்தாள். தன் பர்ணசாலையில் தங்க தேவகன்னியை அழைத்தார். இருவரும் விருப்புடன் கூடினர். தேவ கன்னிகை பிரியவே பிரிவுத்துயர் தாங்காமல் துயருற்றார்.

இந்நிலையில் பிராட்டியாருக்குப் பெருமாள் ஆழ்வாரைக் காட்டவே இதிலிருந்து மீள அருள் செய்யப் பிராட்டியார் வேண்டிக் கொண்டார். திருக்கோயில் பொன்வட்டிலைப் பெருமாள் தேவ கன்னிகை வீட்டில் இட்டார். கோயில் பரிசாரகர் தேடித் தேவ கன்னிகை வீட்டில் கண்டுபிடிக்கவே அவள் 'இப்பொன் வட்டிலை விப்ர நாராயணர் எனக்குக் கொடுத்தார்' என்றாள். பெருமாள் 'தான்தான் பொன்வட்டிலைத் தேவகன்னிகை வீட்டில் இட்டேன்' என்றார். ஆழ்வார் (விப்ரநாராயணர்) பெண்ணாசை அகன்றார்.

ஆழ்வார் இந்நிகழ்ச்சிக்குப் பெரிதும் வருந்தி பாகவத தீர்த்தம் கொண்டு பெருமாளைத் தொழுது வணங்கினார். பெருமாள் ஆழ்வாரைத்



'தொண்டரடிப்பொடி' என் அழைத்து அருள்பாலித்தார். ஆழ்வாரும் திருநாடு அலங்கரித்தார். இவர் இயற்றியவை திருமாலை, திருப்பள்ளி எழுச்சி ஆகியவை.

### மதுரகவியாழ்வார்

இவர் திருக்கோளூரில் ஒரு அந்தணருக்கு மகனாக ஈசுவர வருடம் சித்திரை மாதம் சுக்கிலபட்சம் சதுர்த்தசி திதி சித்திரை நட்சத் திரம் வெள்ளிக்கிழமை குமுதமலர் அம்சமாக அவதாரம் செய்தார்.

இவர் திவ்ய தேச யாத்திரையாக அயோத்தி சென்று சேவித்தார். ஒருஇரவு திருக்கோளூர்ப் பெருமாளை அவர் இருக்கும் திசை நோக்கிச் சேவித்தார். அப்போது பேரொளி தோன்றியது. அதன் வழியாகச் சென்று நம்மாழ்வாரைத் தரிசித்தார்.

நான்கு வேதங்களின் சாரமாக நம்மாழ்வார் இயற்றிய திருவிருத்தம், திருஆசிரியம், பெரியதிருவந்தாதி ஆகியவைகளை ஏட்டில் எழுதினார். மதுரகவியாழ்வாரும், 'கண்ணினுள் சிறுத்தாம்பு' இயற்றினார். நம்மாழ்வார் திருநாடு அலங்கரிக்கவே அவரைத் தெய்வமாக எண்ணிப் பிரதிட்டை செய்து ஐம்பது ஆண்டுகள் ஆராதனை செய்து திருக்கோ ளூரில் திருநாட்டிற்கு எழுந்தருளினார்.

### திருப்பாணாழ்வார்

உறையூரில் துன்மதி வருடம் கார்த்திகை மாதம் கிருஷ்ணபட்சம் துவிதியை புதன்கிழமை ரோகிணி நட்சத்திரத்தில் நெற்கதிரில் ஸ்ரீவத்ச அம்சமாக இவர் அவதாரம் செய்தார். பிள்ளையில்லாத பஞ்சமர் தம்பதிகள் எடுத்து வளர்த்தனர். பசும்பாலுண்டு வளர்ந்தார். வளர்ந்த இடம் நோக்கிப் 'பாணன்' என்று அழைக்கப்பட்டார்.

பஞ்சமர் வீட்டுப்பிள்ளை என்று கருதப்பட்டதால் திருவரங்கம் கோயிலுக்கு உட்செல்ல இயலாமையால் காவிரிக் கரையிலிருந்த வாறே பெரிய பெருமாளைத் திருப்பாடல்கள் மூலம் பாடிப் பரவிச் சேவித்து வந்தார். பெருமாள் மனமகிழ்ந்து இவரைத் தோளில் தூக்கி

வைத்துக் கொண்டு கோயிலுக்கு வருமாறு லோகசாரங்க முனிவருக்குக் கட்டளையிட்டார்.

இச்செய்தியை கோயில் அனந்தக்கொத்துக்கு அறிவித்து அவர்கள் அனுமதியுடன் ஆழ்வாரைத் தோளில் சுமந்து கொண்டு சென்று லோக சாரங்க முனிவர் பெருமாள் முன்னிலையில் இறக்கி விட்டார். ஆழ்வார் பெருமாளைக் கண்ணாரக் கண்டு உளம் மகிழ்ந்து பெருமாள் திருமேனியுடன் ஐக்கியமானார்.

**திருமங்கையாழ்வார்**

திருவாலி நகரத்தில் நீலன் என்னும் சேனாதிபதிக்கு மகனாக நள வருடம் கார்த்திகை மாதம் பௌர்ணமி வியாழக்கிழமை கிருத்திகை நட்சத்திரத்தன்று வில் அம்சமாக அவதாரம் செய்தார். சோழருக்கு உட்பட்ட குறுநில மன்னராக இருந்தார். அமைச்சர்களுடன் குமுதவல்லி என்னும் பெண்ணை மணத்தற்பொருட்டுக் கேட்டார். வைணவத் திரு இலச்சினை இல்லாததால் அவள் திருமணம் செய்ய மறுக்கவே திருநறையூர் நம்பியிடம் இலச்சினை பெற்றுக் குமுதவல்லியை மணம் செய்து கொண்டார்.

பகைவர்களை வென்று 'பரகாலன்' என்று பெயர் பெற்றார். சோழன் பகுதிப் பணம் செலுத்தாததால் சிறையில் அடைத்தான். அரசரிடம் காஞ்சி அத்திகிரிப் பெருமான் காஞ்சிபுரம் வரத் திருவாய் மலர்ந்தருளினார். காஞ்சி வந்தால் அத்திகிரிப் பெருமாளைச் சேவித்து வேகவதியாற்றில் புதைந்திருந்த பொற்குவியலை எடுத்துப் பகுதிப் பணம் செலுத்தி விடுகிறேன் என்றார்.

காஞ்சி சென்று அத்திகிரிப் பெருமாளைச் சேவித்து வேகவதி யாற்றில் புதைந்திருந்த பொற்குவியலை எடுத்துப் பகுதிப் பணம் செலுத்தி மீதிச் செல்வத்துடன் திருவாலி நகர் வந்தார். இதை அறிந்த சோழன் ஆழ்வார் பெருமையை உணர்ந்து பகுதிப் பணத்தைத் திரும்பக் கொடுத்து மன்னிக்குமாறு வேண்டினான். அடியார்க்கு அளிக்கப் பொருள் இல்லாமையால் பிறர் பொருளைப் பறித்துத் தானம் செய்தார்.



**சக்கரத்தாழ்வார்**

தெற்குப் பிரகாரத்தில் கிழக்கு நோக்கிச் சக்கரத்தாழ்வார் உள்ளார். காத்தற் கடவுளாகிய திருமாலின் பல்வேறு பெயர்களில் 'பஞ்சாயுதன்' என்பதும் ஒன்று. அதாவது ஐந்து ஆயுதங்களைப் பெற்றவர் என்பது அதன் பொருள். அவை சக்கரம், தனு, வாள், தண்டு, சங்கு என்பன. இவை முறையே சுதர்சனம், சார்ங்கம், நாந்தகம், கௌமோதகி, பாஞ்சசன்னியம் என்ற சிறப்புப் பெயர்களையும் பெறும்.

ஐந்து ஆயுதங்களில் முதன்மையானதும், பெருமை மிக்கதும் சுதர்சனம் என்ற பெயருடைய சக்கர ஆயுதம் ஆகும். அதனால் திருமாலுக்கு சக்கராயுதன். சக்கரபாணி என்ற பெயர்கள் உண்டு. இவ்வாறு சிறப்புமிக்க திருமால் ஆயுதமான சக்கரத்தாழ்வார் சென்னிமலை ஆதிநாராயணப் பெருமாள் கோயிலில் தெற்குப் பிரகாரத்தில் கிழக்கு நோக்கி ஸ்ரீசுதர்சன யோக நரசிம்மருடன் எழுந்தருளியுள்ளார்.

சுதர்சனச் சக்கரம் ஆயிரம் முகங்களை உடையது. மிகவும் உறுதியும் கீர்த்தியும் மிக்கது.

**தன்வந்திரி சன்னதி**

மேற்குப் பிரகாரத்தில் தன்வந்திரி சன்னதி உள்ளது. இவர் விஷ்ணுவின் அம்சமான தேவ வைத்தியர்.

பாற்கடல் கடையும் போது தோன்றியவர். பின் கடல் அழியும் போது ஆயுர்வேதம் (ஆயுள்வேதம் என்றும் கூறப்படும்) வெளிப்படுத்த வேண்டி தீர்க்கதன்மன் மகனாகப் பிறந்து பரத்வாசரிடம் ஆயுர்வேதம் கற்று அதை எட்டு வகையாகப் பிரித்துத் தம் மாணாக்கர்கட்கு உப தேசித்தார். ஒரு கையில் கமண்டலமும், ஒரு கையில் கதாயுதமும் உடையவர். இவரை ஆயுர்வேதத்தின் தந்தை என்பர். நோய் நீங்க இவரை வணங்கிச் சுகம் பெறலாம். ஐப்பசி மாதம் அமாவாசைக்கு முன்பாக வரும் திரயோதசி அன்று (13ஆம் திதி) தன்வந்திரி பகவானைக் குறித்து விரதமிருந்து வழிபட்டால் ஆயுள் கூடும் என்பது நம்பிக்கை.

## இலட்சுமி நரசிம்மர் சன்னதி

மேற்குப் பிரகாரத்தில் இலட்சுமி நரசிம்மர் உள்ளார். நரசிங்க மூர்த்தி இரணியகசிபுவைக் கொன்ற விஷ்ணுவின் அவதாரம். சிங்கத் தலையும் மனித உடலும் கொண்ட திருஉரு. தம்மைத் துதித்த பிரகலாதன் பொருட்டுத் தூணில் இவ்வடிவில் தோன்றி தேவர்களைத் துன்புறுத்திய இரணியகசிபுவைக் கொன்றார்.

மனிதராலும், விலங்காலும் மரணம் வராதிருக்க வரம் பெற்ற இரணியகசிபுவைக் கொல்ல திருமால் 'நரசிம்ம' அவதாரம் எடுத்தார்.

இரணியகசிபுவைக் கொன்ற பின்னரும் நரசிங்கமூர்த்தியின் கோபம் அடங்காமல் இருந்தது. தேவர்கள் அஞ்சி இலட்சுமியை வேண்டினர். இலட்சுமி நரசிங்கமூர்த்தியிடம் வந்தடையவே அவர் கோபம் நீங்கிச் சாந்தமானார். அவ்வடிவமே லட்சுமி நரசிம்மர் ஆவார். இக்கோலத்தில் உள்ள லட்சுமியைக் கொங்கு நாட்டுக் கல்வெட்டுகள் மடிமேல்வல்லித்தாயார் என்று கூறும்.

## ஹயக்ரீவர் சன்னதி

மேற்குப் பிரகாரத்தில் ஹயக்ரீவர் சன்னதி உள்ளது. இவர் குதிரை முகம் உடைய திருமால் அவதாரம் ஆவார்.

ஒரு காலத்தில் திருமால் அசுரரோடு போரிட்ட சோர்வால் அம்பை ஊன்றி உறக்கத்தை மேற்கொண்டார். யாகம் செய்ய விரும்பிய தேவர்கள் திருமாலின் உறக்கம் கண்டு காத்திருந்தனர். இந்திரன் செல் உருவம் கொண்டு அம்பை அறுக்கவே அதிர்வால் திருமாலின் தலை அறுந்து லவணக் கடலில் விழுந்து மூழ்கி விட்டது.

முன்பு ஹயக்ரீவன் என்னும் குதிரை முக அசுரன் பார்வதியை நோக்கித் தவமிருந்தான். சாகாவரம் கேட்டான். உன்னை ஒத்த ஒருவனால்தான் உனக்கு மரணம் என்று பார்வதி வரம் அளித்தார். பார்வதி ஹயக்ரீவன் அழியும் காலம் வந்து விட்டது என்று தேவர்களிடம் கூறினார். தலை அறுந்த திருமாலுக்குப் பிரம்மாவால் ஒரு குதிரை முகம் பொருத்தப்



பட்டது. குதிரை முகம் உடைய (ஹயக்ரீவர் வடிவம்) திருமால் குதிரை முகம் உடைய அரக்கனை ஹயக்ரீவனை அழித்தார். குதிரைமுகம் உடைய திருமாலுக்கு 'ஹயக்ரீவர்' என்று பெயர் ஏற்பட்டது.

## ஆண்டாள் சன்னதி

வடக்குப் பிரகாரத்தில் கிழக்கு நோக்கி ஆண்டாள் சன்னதி உள்ளது. பெரியாழ்வார் கொத்தி வளர்த்த நந்தவனத்தில் துளசியின் அடியில் நள வருடம் ஆடிமாதம் சுக்கில பட்சம் சதுர்த்தி திதி செவ்வாய்க் கிழமை பூர நட்சத்திரத்தில் அவதரித்தவர் ஆண்டாள்.

பெரியாழ்வார் 'கோதை' பூமிப்பிராட்டி முதலிய மூவருள் ஒருவரே எனக் கண்டு 'சூடிக் கொடுத்தாள்' என்று பெயரிட்டார். கோதைக்குத் திருமண வயது வந்தது. மணமகன் பற்றிக் கேட்டுக் கோதை 'மனிதன் எனில் வாழேன்; மணிவண்ணன் அல்லது' என்று கூறினார்.

பெரியாழ்வார் திவ்ய தேசங்களையும் அங்கு எழுந்தருளியுள்ள இறை மூர்த்தங்களையும் வரிசையாகச் சொல்லிக் கொண்டு வந்தார். திருவரங்கம் – திருவரங்கன் திருநாமம் உச்சரிக்கப்படும் போது 'கோதை நாணமும் வெட்கமும்' அடைந்தாள். 'கோதையைத் திருமணக் கோலத்தோடு நம்மிடம் அழைத்து வருக' என்று பெரியாழ்வாருக்கும், இச்செய்தியை கோயில் நிர்வாகிகளுக்கும் திருவரங்கன் அறிவித்தார். ஒருநாள் திருமணக்கோலத்தோடு சென்ற கோதையை அர்ச்சகர்கள் திருவரங்கன் சன்னதிக்கு அழைத்துச் சென்றனர். கோதை திருவரங் கனோடு ஐக்கியமானாள்.

'கோதை', 'சூடிக்கொடுத்த நாச்சியார்' என்ற பெயர் பெற்றார். பெருமாளால் ஆட்கொள்ளப்பட்ட காரணத்தால் 'ஆண்டாள்' என்றும் கோதை என்றும் பெயர் பெற்றார். ஆடிப்பூரத்தன்று அவர் அவதாரம் செய்ததால் விண்ணகரங்களில் சிறப்பாக ஆண்டாள் திருநட்சத்திர விழா என்னும் திருஆடிப்பூர விழா நடப்பது வழக்கம். ஆண்டாள் திருக்கல்யாண உற்சவமும் மார்கழியில் நடப்பது உண்டு.

**விசுவ சேனர் சன்னதி**

முன் மண்டபத்தின் கிழக்குப் பகுதியின் வடபுறம் தெற்கு நோக்கி அமர்ந்த நிலையில் விசுவசேனர் எழுந்தருளியுள்ளார்.

இவரை சேனை முதலியார், சேனாதிபதி ஆழ்வார் என்றும் அழைப்பர். இவரே திருமால் ஆலயங்களுக்கு உரிய அதிகாரியாவார். கோயில் நிர்வாகம் இவருடையதே. அர்ச்சகர்கள் வழிபாட்டைத் தொடங்குமுன் விசுவசேனரைச் சென்று பார்த்த பின்னரே வழிபாட்டைத் தொடங்குவர். அவருடையஅனுமதி பெறுவதாக ஐதீகம். அதேபோல் வழிபாடு முடிந்து விசுவசேனரைப் பார்த்தே அர்ச்சகர்கள் ஆலயத்தை விட்டுப் புறப்பட வேண்டும் என்பதே வைணவ மரபாகும்.

திருமால் ஆலயங்களுக்குக் கொடுக்கும் கொடைகள் விசுவ சேனர் பெயரிலேயே கொடுக்கப்படும். சிவாலயங்களில் சண்டிகேசு வரர் போலப் பெருமாள் கோயில்கட்கு விசுவசேனர்.

விசுவசேனர் தோற்றத்திற்குப் புராண வரலாறு ஒன்று கூறப்படு கிறது. ஒருமுறை துருவாசர் செய்த தருமத்தைக் கெடுக்க இந்திரன் குந்தளை என்ற தேவப் பெண்ணை அனுப்பினார். வந்த குந்தளையை வேடப் பெண்ணாகுமாறு துருவாசர் சபித்தார். அவள் பாப விமோசனம் வேண்ட 'நற்குணம் உடைய மகன் உன் வயிற்றில் பிறக்கும் போது நீ மீண்டும் தெய்வமகள் ஆவாய்' என்றனர்.

வீரவாகு என்னும் வேடனுக்கு சுவற்கலை என்னும் பெயருடைய பெண்ணாகப் பிறந்த குந்தளை பத்திரன் என்பவனை மணந்தாள். ஒருநாள் நர்மதையில் நீராடி மரநிழலில் இருந்தபோது வருணன் அனுக்கிரகத்தால் விசுவசேனர் சுவற்கலைக்குப் பிறந்தார். காசியபரிடம் கல்வி கற்றுத் தவ வலிமையால் சேனை முதலியார் ஆயினர்.

**பூசை விபரம்**

அமாவாசை - தன்வந்திரி பூசை, பௌர்ணமி - சத்திய நாராயண பூசை, புரட்டாசி சனி, கடைசி சனி திருக்கல்யாண உற்சவம், சகடைத் தேர், மார்கழிப் பூசை, வைகுண்ட ஏகாதசி பரமபத வாசல் திறப்பு,



திருவோணம் - ஹயக்ரீவர் பூசை, சித்திரை சுவாதி - சக்கரத்தாழ்வார், இலட்சுமிநரசிம்மர் பூசை, தமிழ் மாதப் பிறப்பு பூசை. ஒரு கால பூசைக்கு இரண்டு கடைகள் உபயமளிக்கப்பட்டுள்ளன.

**வழிபாடு**

ஜய விஜயர் ஸ்ரீவைகுண்டத்தில் திருமால் சன்னதி முன் உள்ள துவாரபாலகர்கள், ஸ்ரீவைகுண்டத்தில் இவர்கள் அனுமதி பெற்றே விஷ்ணுமூர்த்தியைப் பெருமுனிவர், மற்ற தேவராயினும் தரிசிக்க வேண்டும்.

அவர்களை வணங்கி கருவறையில் நீலமேனி நெடியோனாக சங்கு சக்கரத்துடன் நின்று மூவுலகும் காக்கும் எம்பெருமான் ஆதி நாராயணப் பெருமாளைக் கண்குளிரக் கண்டு வணங்கலாம். கமலக் கண்ணனைக் கார்மேக வண்ணனை வணங்கி இம்மைப் பயனை அடையலாம். அலமேலுமங்கை நாச்சியார் என்னும் தலப் பெயரில் சீதேவி, பூதேவியரையும் தரிசித்து வணங்கலாம்.

விண்ணகரங்களில் பிரசாதமாக வழங்கப்பெறும் துளசி மிகப் புனிதமானது. திருமாலை அடைய விரும்பித் துளசி தவம் செய்தது. துளசி கார்ப்பு மணம் உடைய மிகச் சிறந்த மூலிகை. துளசியில் நல்ல துளசி, கருந்துளசி, செந்துளசி, கற்பூரத்துளசி, காட்டுத் துளசி, சிவத்துளசி, சிறு துளசி, பெருந்துளசி, நிலத்துளசி என்றும் பலவகை உண்டு.

துளசி பற்றித் திருமால் பின்வருமாறு கூறுகிறார்.

''துளசி எல்லோராலும் விரும்பப்படுவது, மூன்று உலகங்களிலும் சிறந்தது. என் சன்னதியில் எல்லா மலர்களைக் காட்டிலும் துளசியே சிறந்தது. துளசியின் சலத்தில் எல்லாப் புண்ணிய தீர்த்தங்களும் அடங்கியுள்ளன. துளசி இலையின் தீர்த்தம் ஒருவன் மேல் விழ அவனுக்கு எல்லாப் புண்ணியமும் ஏற்படும். தேவர்கள் அனைவரும் துளசியின் அடியில் வசிக்கின்றனர்.

துளசி தானம் பதினாயிரம் கோதானம் செய்த பலனைத் தரும். துளசி நீர் மரண காலத்தில் எவன் மேல் படுகிறதோ அவன் வைகுண்டம் அடைவான். எவன் ஒருவன் துளசிக் கட்டையால் செய்த மணிகளை அணிகிறானோ அவன் அசுவமேத யாகம் செய்த பலன் பெறுவான்''.

பிரசாதம் பெற்று வைகுண்டத்தில் பாகவதரும், வானவரும் சேவித்து நிற்கும் அருள்தரும் விஷ்ணு மூர்த்தியை சென்னிமலை மேலப்பாளையத்தில் வணங்கிப் பேறு பெற்று உய்யலாம்.

''பஞ்சவர்கள் தூதன்என வும்நடந்த பாதா
படியுலகை அடையவோர் அடியும்விஸ்த் தாரா
கஞ்சனுயிர் கொன்ற செங்கண்நெடு மாயா
கமலலட் சுமிமார்ப கருணைதன் உபாயா
வஞ்சனைசெய் பேயின் முலையுலைகள் வாயா
வாதகோ விந்தஅரி மாயதுரை நேயா
நஞ்சுலவு பணியின்மிசை துஞ்சும்நா ரணனே
நளினமுடன் சென்னிமலை ஆதிநாரா யணனே''

என்பது சென்னிமலை ஆதிநாராயணன் பற்றிய பாடலாகும்.

❁❁❁



# 17. வெங்கடேசப் பெருமாள் கோயில்



வெங்கடேசப் பெருமாள் கோயில்

சென்னிமலையில் உள்ள மற்றொரு பெருமாள் கோயில் வெங்கடேசப் பெருமாள் கோயில் ஆகும். காங்கயம் சாலையில் பேருந்து நிலையத்தின் அருகில் சாலையின் மேற்குப் புறம் இக்கோயில் உள்ளது. சாலையை ஒட்டியே இக்கோயில் உள்ளது.

தாயார் சன்னதி இல்லாமல் வெங்கடேசப் பெருமாள் தனியாக இருப்பதால் இவர் ''ஏகாந்த வெங்கடேசப் பெருமாள்'' என்று அழைக்கப் பெறுகிறார். பெருமாள் திருஉருவம் சுதையால் ஆனது.

இக்கோயிலைக் கட்டியவர் நெட்டை சென்னியப்ப முதலியார் என்பவர். குடி தண்ணீர்க் கிணறு ஒன்றையும், தண்ணீர்ப் பந்தலையும் இவர் ஏற்படுத்தினார்.

வெங்கடேசப் பெருமாள் தன் வலப் பக்கம் சிவபெருமானை வைத்துள்ளார் என்பது பண்டைய மரபு.

''பிறைதவழும் சடையானை வலத்தே வைத்து
பிரமனைத்தன் உந்தியிலே தோற்று வித்து''

என்பது திருமங்கையாழ்வார் பாடலாகும்.

பேயாழ்வார் வெங்கடேசப் பெருமான் சிவன்-விஷ்ணு இரு தெய்வங்களும் இணைந்த உருவம் என்கிறார்.

''தாழ்சடையும் நீள்முடியும் தண்மழுவும் சக்கரமும்
சூழ்அரவும் பொன்னூலும் தோன்றுமால் - சூழும்
திரண்டருவி பாயும் திருமலைமேல் எந்தைக்கு
இரண்டுருவும் ஒன்றாய் இசைந்து''

என்பது பேயாழ்வார் பாசுரம்.

எனவே, வெங்கடேசப் பெருமாளை வணங்கினால் சிவபெரு மானை வணங்கியதாகவும் கருதப்படும்.

❁❁❁



# 18. பிறகோயில்கள்

**அ. மகா முனியப்பன் கோயில்**

பிராட்டியம்மன் கோயில், எல்லை மாகாளியம்மன் கோயில் களில் முனி உருவங்கள் இருப்பினும் சென்னிமலையில் தனி முனியப்பன் கோயில்கள் இரண்டு உள்ளன.



மகா முனியப்ப சுவாமி கோயில்

மேலப்பாளையத்தில் சாலையின் வடபுறம் மகா முனியப்பன் கோயில் உள்ளது. கோயில் நுழைவாயில் இருபுறமும் பெரிய முனி உருவங்கள் உபயமாகச் செய்து வைக்கப்பட்டுள்ளன. பண்டாரம் பூசை, கொங்கு வேளாளர் கோயில் எனக் கூறப்பட்டாலும் ஊர்ப் பொதுக் கோயிலாகவே உள்ளது. சுமார் 200 ஆண்டுகட்கு முன்பு சென்னிமலையில் ஏற்பட்ட கொடிய நோயை இம்மகாமுனியே தீர்த்து வைத்ததாக மக்கள் கூறுகின்றனர். இங்கு வந்த ஆங்கிலப் பயணி புக்கானனும் இதைக் கூறுகிறார் (1800).

இவரை

''மட்டுக்கு அடங்காத மகாமுனி''

''வீர வெற்றி மகாமுனி''

''மந்திரவாள் கைக்கொண்ட மகாமுனி''

என்றெல்லாம் புகழ்வர். இவர் மந்திரம் உச்சரித்து மண்ணுக்கும் விண்ணுக்கும் வளர்வாராம். ''மலையில் பிறந்த மகாமுனி வல்லமைகள் கொண்ட மகா முனி'' என்று கூறுகிறது அண்ணன்மார் காவியம். ''கண்ட கோடாரி கனதுண்டு தடி'' ''எடுக்கவொண்ணாப் புத்தகமும் இழுக்க வொண்ணாச் சங்கிலியும்'' கொண்டு இரவில் இவர் வேட்டைக்குச் செல்வார் என்பர்.

**ஆ. காசி முனியப்பன் கோயில்**

இக்கோயில் உள்ள தெருவிற்கே காசி முனியப்பன் கோயில் தெரு என்று பெயர் வழங்குகிறது. கருவறையில் பெரிய வாள் உள்ளது. கோயில் சன்னதி எதிரில் வேலும், சன்னதி வடபுறம் தூரியும் உள்ளது. கோயிலில் பெரிய வேப்ப மரம் உள்ளது. பண்டாரம் சமூகத்தினர் பூசை செய்கின்றனர். ஆடி மாதம் திருவிழா.



காசி முனியப்பன் கோயில்



**இ. கருப்பண சுவாமி கோயில்**

சென்னிமலை பிராட்டியம்மன் கோயில் கருப்பண சுவாமி பரிவார தெய்வமாக உள்ளார். இக்கோயிலின் வடபுறம் அர்த்தனாரி பாளையம் பகுதியில் சாலையின் மேல்புறம் தனிக் கருப்பண சுவாமி கோயில் உள்ளது. இக்கோயிலைக் கொத்துக் கருப்பராயசுவாமி கோயில் என்றும் அழைப்பர்.

பூமியில் நாகத்திற்குப் பிறந்த பெரிய அக்காண்டியம்மனுக்குப் பணிவிடைபுரிய சிவபெருமான் கன்னியர் எழுவரை அனுப்புகிறார். ஏழு கன்னியர்க்குப் பாதுகாப்பாக ஒருவரை அனுப்ப திருமால் கேட்டுக் கொள்ளப்படுகிறார். திருமால் சமுத்திரத்தைத் தயிர்ப் பானையாக வைத்து கருமலையை மத்தாகக் கொண்டு நாகபாசக் கயிற்றால் கடையும் போது தினையளவு ஒரு கருப்புத் தோன்றியது. அந்தக் கருப்பை வழித்தெரிய அக்கருப்பு கருப்பண சுவாமியாகத் தோன்றியது என்று அண்ணன்மார் காவியம் கூறுகிறது.

பண்டாரம் பூசை, பண்டாரம் பூசை செய்ய இயலாத போது கவுண்டர்கள் பூசை செய்கின்றனர். இக்கோயிலுக்கு வடபுறம் உள்ள தன்னாசியப்பன் கோயில் இக்கோயிலோடு தொடர்புடையது.

''சட்டமொடு பாதசரம் மிக்ககன கொலுசு
தளதளென சிலம்பொலிக்க கலகலெனும் பாதா
வட்டமிடு சந்திரநுதல் வதனமருள் சீலா
மணிமவுலி பளபளென மருவுமுடி சீரா
வெட்டுகொடு வாள்கள்தடி வீச்சரிவாள் கரமும்
விளங்குமணி ஆபரணம் துலங்கும் பூரணனே
மட்டுலவும் சென்னிமலை கருப்பண்ண ராயன்
மனதிலே உனதுபதம் தினமும்பணி வோமே''

என்று பாடி கருப்பண்ண சுவாமியை வணங்கலாம்.

**ஈ. அய்யப்பன் கோயில்**

சேரன் வீதியில் அய்யப்பன் கோயில் உள்ளது. சபரிமலை அய்யப்பன் என்பது பிற்கால வழக்கு. தமிழ்நாடு எங்கணும் அய்யனார்,

அய்யனாரப்பன் கோயில்கள் பற்பல உள்ளன. ஈரோட்டில் பள்ளு நாடகம் பெற்ற அய்யனாரப்பன் கோயில் உள்ளது. சாத்தன், சாதவாகனன் கோயில் என்றும் அழைப்பர். அரி-அரன் மைந்தன் ஆகையால் 'அரிகரன்' ஆனார். அய்யனார் (சாத்தன்) சிவன் மைந்தன் என்பது சைவ மரபு.

''சாத்தனை மகனா வைத்தார்
சாமுண்டி ஈசனார்''

என்பது தேவாரம். அய்யனாருக்கு குதிரை, யானை வாகனம் உண்டு. ''அறம் வளர்க்கும்'' அய்யனாரை பூரணை, புஷ்கலை என இரு தேவியரோடு வழிபடும் மரபும் உண்டு.

## உ. மதுரை வீரன் கோயில்

சென்னிமலையில் துப்புரவுத் தொழிலாளர் காலனியில் 'மதுரை வீரன் கோயில்' உள்ளது. ஒப்பாரும் மிக்காரும் இல்லாத வீரர் வழிபாடே மதுரை வீரன் வழிபாடாகும்.

காசிராசன் மகனாகப் பிறந்து கழுத்தில் மாலை இருந்ததால் அரச வம்சத்துக்கு ஆகாது என்று காட்டில் விடப்பட்டார். ஒரு சக்கிலியர் பெருமகன் எடுத்து வளர்த்தார். இறையருளால் பல ஆற்றல் பெற்றார். மதுரை விசயரங்க நாயக்கரிடம் பணியாற்றினார். மதுரை வீரன் எனப்பட்டார். பாண்டி நாட்டில் கள்ளர் பயத்தை ஒழித்தார். பொம்மண நாயக்கர் மகள் பொம்மியையும், மாதரசி வெள்ளச்சி என்ற வெள்ளை யம்மானையும் மணந்தார். தவறாகக் கை, கால் வெட்டப்பட்ட நிலை யில் மதுரை மீனாட்சியம்மன் சன்னதியில் உயிர் விட்டார். தேவியர் இருவரும் தீப்பாய்ந்து இறந்து எல்லோரும் தெய்வநிலை அடைந்தனர்.

## ஊ. சுன்னத் ஜாமியா பள்ளிவாசல்

இப்பள்ளிவாசல் உள்ள வீதியே மசூதி வீதி என்று அழைக்கப்படு கிறது.

இவ்வூர் இஸ்லாமியப் பெருமக்களும், வாணிகம் தொழில், நிருவாகத்தின் பொருட்டு சென்னிமலையில் வாழ் இஸ்லாமியப் பெருமக்களும் தொழுகை நடத்தும் பள்ளி வாசல். விசேடப் பண்டிகை நாட்களில் கூட்டுத் தொழுகை நடைபெறுகிறது.



இஸ்லாமியப் பெருமக்களுக்காகத் தனி அடக்கத் தலம் வழங்கப் பட்டுள்ளது.

## எ. சி.எஸ்.ஐ. மேசியா தேவாலயம்

19ஆம் நூற்றாண்டின் தொடக்கப் பகுதியில்தான் பிராட்டஸ்டன்ட் (சீர்திருத்த) கிறிஸ்தவ சபையினர் கொங்கு நாட்டில் சமயம் பரப்ப வந்தனர். 1827ல் ஹென்றிகிரிப்ஸ் சேலத்துக்கும், 1830இல் வில்லியம் ஆடிஸ் கோவைக்கும் லண்டன் மிஷனரியால் அனுப்பப்பட்டனர்.

அந்தோணி வாட்சன் பிரப், எச்.ஏ.பாப்லி போன்றோர் சென்னிமலைப் பகுதியில் சமயப் பணிபுரிந்தனர். பிரப் முதல் உலகப் போரில் மரணமடைந்த தன் மகன் ஹெர்பர்ட் பிரப் நினைவாக 08.09.1929ல் சென்னிமலையில் தொடங்கிய மருத்துவமனை வளாகத்தில் இந்தத் தேவாலயம் உள்ளது. விடுதலைக்குப் பின் லண்டன் மிஷன் தென்னிந்தியத் திருச்சபையாக மாற்றம் பெற்றது. 1950ல் கோயம்புத்தூர்த் திருமண்டலம் அமைக்கப்பட்டது.

## ஏ. ரோமன் கத்தோலிக்கர் தேவாலயம்

17 ஆம் நூற்றாண்டுத் தொடக்கத்திலேயே ஆர்.சி. எனப்படும் ரோமன் கத்தோலிக்கர் திருச்சபை கோவை மாவட்டப் பகுதியில் தன் பணியைத் தொடங்கியது 1608 ஆம் ஆண்டே தாராபுரத்தில் இயேசு சபையைச் சேர்ந்த இராயந்து என்ற குரு ஒரு தேவாலயம் கட்டினார்.

தன்னை மேற்கத்திய அந்தணன் என்று அழைத்துக் கொண்ட இராபர்ட் டி நொபிலி இப்பகுதியில் பணியாற்றினார். பின் ஈரோடு மாவட்டப் பகுதியில் சமயப் பணியாற்றியவர் பல்தாசர் த கோஸ்ட்டா என்பவர்.

சென்னிமலை வாழ் ரோமன் கத்தோலிக்க சமயத்தினருக்கு இங்கு தேவாலயம் இல்லை. சென்னிமலை அருகில் உள்ள கே.ஜி. வலசு என்னும் கந்தப்ப கவுண்டர் வலசில் உள்ள புனித சூசையப்பர் தேவாலயத்தில் வழிபாடு செய்கின்றனர்.

❀❀❀

# 19. அம்மன் கோயில்கள்

உலகில் அன்னை சக்தி தாய்த் தெய்வ வழிபாடே தொன்மை யானதாகும். சுமேரியா, அசிரியா, எகிப்து போன்ற தொன்மையான பிற நாடுகளிலும், சிந்துவெளியிலும் தாய்த் தெய்வ வழிபாட்டின் தொன்மைப் படிமங்கள் பல கிடைத்துள்ளன.

சங்க இலக்கியத்திலும், சிலப்பதிகாரத்திலும், மணிமேகலை யிலும், பெருங்கதையிலும் தாய்த் தெய்வம் பற்றிய பல குறிப்புகள் காணப்படுகின்றன. கொற்றவை என்று சங்க இலக்கியத்தில் குறிக்கப் பட்ட தாய்த் தெய்வம் பிற்காலத்தில் காளி என்றும், இன்னும் பல்வேறு பெயர்களையுடைய அம்மன் அவதாரங்களாகவும் உருவகிக்கப்பட்டன.

தாய்த் தெய்வமே உலக மக்கள் அனைவருக்கும் தாயாகக் கருதப் படுகின்றார். அத்தாய்த் தெய்வம் உலகங்கள் அனைத்தையும் ஈன்று இன்னும் கன்னியாகவே உள்ளார் என்பர்.

''அகிலாண்ட கோடி ஈன்ற அன்னையே
பின்னையும் கன்னிஎன மறைபேசும்''

என்று தாயுமானவர் கூறுகின்றார்.

''உலகம் முழுதும் ஈன்ற பெருங்கன்னி''

என்று திருவாரூர்ப் புராணம் கூறும்.

'மாயோன் மேய காடுறை உலகம்' என்று காடுகட்குத் திருமால் தெய்வமாகத் தொல்காப்பியம் கூறினாலும், மாயோனுக்கு முற்பட்ட 'காடுறை தெய்வம்'' என்று தாய்த் தெய்வத்தையே கூறினர்.

'கானமர் செல்வி' என அகநானூற்றிலும், 'காடுறை கடவுள்' எனப் பொருநராற்றுப் படையிலும், 'காடு கிழவோள்' என்று தனிப் பாடல்களிலும் குறிக்கப்படுகிறார். 'வனவாசினி' என்று வடமொழியில்



லலிதா சகஸ்ரநாமம் கூறும். தாய்த் தெய்வம் வடமுகமாக இருப்பதே பெரும் சிறப்பு என்று கருதி 'வடவாயிற்செல்வி' என்று அழைப்பர். கொற்றி, சூலி, மலைமகள், பழையோள், துணங்கை என்றும் தாய்த் தெய்வம் அழைக்கப்பட்டார்.

நம் நாட்டு மக்கள் தாம் பேசும் மொழியை, தேடிய பெரும் செல்வத்தை, பெற்ற கல்வியை, போர்க்களத்தில் பெற்ற வெற்றியை, வாழும் நாட்டை, பேரண்டமாகிய உலகத்தை, ஆறுகளை, இயற்கை எழில் பொங்கும் காட்சியைப் பெண்மையாகவே உருவகம் செய்தனர். பெண்மைக்கும் தாய்மைக்கும் மிகவும் ஏற்றம் கொடுத்த நாடு நம்முடைய தமிழ்நாடு.

## பிராட்டியம்மன் கோயில்

வெள்ளோடு, பெருந்துறை சாலை பிரியும் இடத்தில் வடக்கு நோக்கிப் பிராட்டி அம்மன் கோயில் உள்ளது. தொன்மையான கிராமக் கோயில். தைப்பூச விழாத் தொடக்கத்தில் இக்கோயில் வழிபாடு நடத்தப்படுவதால் பூர்வீகக் கோயில் என்பது பெறப்படும்.

ஈங்கூர்க் கல்வெட்டு மூலம் அங்குள்ள பிராட்டியம்மனின் பழம் பெயரும் பிடாரி என்று அறிகிறோம். தானே வளர்ந்த தம்பிராட்டி என்பர்.



பிராட்டியம்மன் கோயில்

சென்னிமலையாண்டவர் காதல் இயற்றிய புலவர் அங்கண்ண செட்டியார்.

''காளிநகர்க் காங்கயன்மேல் காதல்சொல்ல மேவுபத்ர
காளிப் பிராட்டி கஞ்சமலர் கைதொழுவாம்''

என்று கூறுகிறார்.

புதிய திருப்பணியில் பொலிவு பெற்றுக் கோயில் மிக அழகுடன் திகழ்கிறது. தூரி, பலிபீடம், சிங்கவாகனம் இவற்றைக் கடந்து சென்று கருவறையில் பிராட்டியம்மனை வழிபட்டு அருள் பெறலாம். பண்டாரம் சமூகத்தார் பூசை செய்கின்றனர்.

வலம்புரி விநாயகர், கன்னிமார், கருப்பண சுவாமி சன்னதிகள் உள்ளன. கன்னிமாரைச் சப்த கன்னிமார் என்பர்.

பிராமி, மகேசுவரி, கௌமாரி, வைஷ்ணவி, வராகி, இந்திராணி, சாமுண்டி ஆகிய ஏழு பேரையே சப்த கன்னியர் என்பர். பிராமியை அபிராமி என்றும், வைஷ்ணவியை நாராயணி என்றும், சாமுண்டியைக் காளி என்றும் அழைப்பர்.

| | | |
|---|---|---|
| பிராமி | - | பிரம்மாவின் அம்சம் |
| மகேசுவரி | - | சிவபெருமான் அம்சம் |
| கௌமாரி | - | முருகன் அம்சம் |
| வைஷ்ணவி | - | விஷ்ணு அம்சம் |
| வராகி | - | பன்றி முகம் உடையவர் |
| இந்திராணி | - | இந்திரன் அம்சம் |
| சாமுண்டி | - | காளி, துர்க்கை அம்சம் |

என்றும் கூறுவர். இமயமலையில் பராசக்தி கொண்ட வடிவம் என்பர். சாமுண்டியை அறுவர்க்கு இளைய நங்கை என்பர்.

பிரகார வடமேற்கு மூலையில் கருப்பண்ணசாமி கோயில் உள்ளது. கருப்பண்ணசாமி தோற்றத்திற்குப் புராண வரலாறு ஒன்று கூறப்படுகிறது. முன்பொருமுறை மலையாள தேசத்திலிருந்து அழகர் கோயிலைக் கொள்ளையிட 18 கள்வர்கள் வந்தனர். அவர்களின் தலைவன்



கருப்பண்ணன் ஆவான். அழகர் ஆகிய திருமால் படிக்கு ஒருவராக 17 பேரைக் கொன்றார். 18 ஆம் படியில் இருந்த கள்வர் தலைவன் கருப் பண்ணனைக் கொல்லாமல் அருள்பாலித்துத் தன் அடியவனாக்கிக் காவல்காரனாக வைத்துக் கொண்டார். அதனால் கருப்பண்ணனைத் திருமாலின் அம்சம், 18 ஆம் படிக் கருப்பண்ணன் என்பர்.

கருப்பண்ணனைப் பற்றிப் பல தனிப் பாடல்கள் உள்ளன.

''வாங்குகைச் சூரிவாள் வல்லயம் கேடயம்
வல்லசமு தாடுதண்டம்
மருவுவில் அம்புகைக் கொண்டுவரு பகைவர்குடி
மாளவே சங்கரிக்கும்
ஓங்கு வெற்றிக் கருப்பண்ண ராயர்''

என்பது ஒரு பாடல் பகுதி.

இக்கோயில் 'குருகுலர்', 'வாளரச மணவாளர்' என்று இலக்கியம் கூறும் வேட்டுவர் சமுதாய நிர்வாகத்தில் உள்ளது. பிடாரியூர்ச் செப்பேடு குடுமிவேட்டுவர் நிர்வாகத்தில் இப்பகுதி இருந்ததெனக் கூறுகிறது. அதற்கேற்ப இன்றும் குடுமி வேட்டுவர் ஆதீனமாக இக்கோயில் உள்ளது. கரிகாலன் சென்னிமலைக் காவல் அதிகாரத்திற்கு 'அமரமன்னாடி' என்றும் வேட்டுவர் சமூகத்தவரை நியமித்ததாகச் சோழன் பூர்வ பட்டயம் கூறுகிறது.

கோயிலின் வெளிப்புறம் நான்கு கால் மண்டபம் ஒன்று அம்மன் உருவம் தாங்கிய விதானத்துடன் உள்ளது.

**மாரியம்மன் கோயில்**

சென்னிமலை நகரில் காங்கயம் செல்லும் சாலையின் மேல்புறம் வடக்கு நோக்கி அமைந்துள்ளது மாரியம்மன் கோயில். அழகிய முறையில் திருப்பணிகள் மேற்கொள்ளப்பட்டு 31.08.2006 அன்று குடமுழுக்கு விழா மிகவும் சிறப்பாக நடைபெற்றது. அருள்மிகு சுப்பிரமணியசுவாமி கோயில் நிர்வாகத்திற்கு உட்பட்ட உப கோயிலாக இது உள்ளது.

கோயில்முன் குறிஞ்சி உள்ளது. முகப்பில் தூரி, பலிபீடம், சிங்க வாகனம் உள்ளது. கோயிலின் இருபுறமும் இரு குதிரை வாகனங்கள்



மாரியம்மன் கோயில்

மிகவும் அரிய வேலைப்பாடுகளைக் கொண்டுள்ளது. பிரகாரத் தென் மேற்கில் மகாகணபதி சன்னதி உள்ளது. காவல் பூத கணங்கள் ஆண், பெண் உள்ளனர். பேய்ச்சி, சடைச்சி சன்னதிகள் உள்ளன. சிலர் பேய்ச்சியை காரைக்கால் அம்மையின் அம்சம் என்பர். சடைச்சியை பார்வதி தேவியின் உருவ பேதங்களில் ஒன்று என்பர்.

ஐப்பசி மாதம் முதல் புதன்கிழமை பூச்சாட்டி, இரண்டாம் புதன் கிழமை கம்பம் நட்டு மூன்றாம் புதன்கிழமை மாவிளக்கு எடுப்பர். வியாழன் பொங்கல் விழா, வெள்ளி மறுபூசை. விழாவன்று ஊஞ்சலில் அம்மன் திருஉருவத்தை வைத்து இசை வேளாளர் மரபைச் சேர்ந்த நாட்டாண்மைக் காரர் ஊஞ்சல் பாட்டுப் பாடுவார். அம்மன் சிங்க வாகனத்தில் திருவீதி உலா வருவார். மாரியம்மனின் உற்சவமூர்த்தி கைலாசநாதர் கோயிலில் பாதுகாக்கப்படுகிறது. வடபுறம் தீர்த்தக் கிணறு உள்ளது.

சென்னிமலையாண்டவர் காதல் இலக்கிய ஆசிரியர் புலவர் அங்கண்ணன் செட்டியார்,

''சொன்மாறி லாதகாதல் சொல்புகலத் தென்கமலை
பொன்மாரி யம்மைதிருப் பொன்னடியைப் போற்றிசெய்வாம்''

என்று மாரியம்மனுக்கு வணக்கம் கூறுகிறார்.



கருவறையில் வேண்டியார்க்கு வேண்டிய வரம் தரும் மாரியம் மனைக் கண்டு வழிப்பட்டுப் பேறு பெறலாம்.

மாரியம்மன் தமிழ்நாட்டின் புகழ்மிக்க கிராமத் தெய்வங்களுள் ஒன்று. மாரியம்மன் கோயில்கள் அநேகமாக அனைத்து ஊர்களிலும் விளங்குகின்றன. ஊர்ப் புறங்களில் மிக எளிதாகச் சென்றடையும் வண்ணம் ஊருக்குள்ளேயே அவைகள் அமைந்திருக்கின்றன. மாரியம்மன் தோற்றத்திற்குப் பல்வேறு வகையான காரணங்கள் கூறப்படுகின்றன.

மாரி என்பதற்கு 'மழை' என்பது பொருள். மழை என்பது குளிர்ச்சி பொருந்தியது. அம்மை என்பது தாய்த் தெய்வத்தைக் குறிக்கும் பெயராக இருந்தாலும், அம்மை-அம்மா என்பதற்கு அம்மை நோய் என்றும் பொருள் உண்டு. அம்மை நோய் வெப்பத் தன்மையால் ஏற்படுவது. மாரியம்மை குளிர்ச்சியும், தன்மையும் நிறைந்த தெய்வம் ஆகும். குளிர்ச்சியைத் தருகின்ற தெய்வம். வெப்பத்தால் ஏற்படும் அம்மை நோயைத் தடுக்கின்ற தெய்வம். வெப்பத்தால் நாட்டில் ஏற்படும் வறட்சிக்குப் பின்னர் மழையைத் தந்து மீண்டும் செழிக்கச் செய்யும் தெய்வம் மாரியம்மன் என்று தமிழக மக்கள் பெரிதும் நம்புகின்றனர். அந்த நம்பிக்கையின் அடிப்படையிலேயே ஊர்கள் தோறும் பற்பல மாரியம்மன் கோயில்களை ''அங்கு இங்கு எனாதபடி'' எங்கும் தோற்று வித்தனர். பக்தியுடன் வழிபடுகின்றனர்.

''மாரி என்றால் மழை பொழியும்'' என்று மாரியம்மன் கதைப் பாடல் கூறுகிறது.

மேற்கண்ட காரணம் அன்றி மற்றொரு புராணக் கருத்தும் கூறப்படுகிறது. உலகில் சிவபெருமான் 'சமதக்கினி' முனிவர் என்றும் பார்வதி 'ரேணுகாதேவி' என்ற பெயரிலும் பிறப்பெடுத்து வாழ்ந்தனர். அவர்களுக்கு நான்கு ஆண் மக்கள் பிறந்தனர். ஒருசமயம் ரேணுகா தேவி கற்பில் ஐயம் கொண்ட சமதக்கினி முனிவர் தன் மக்களைத் தாயின் தலையைத் துண்டித்துக் கொல்லுமாறு வேண்டினார். முதல் மூன்று மக்களும் தாயைக் கொல்ல மறுத்து விடுகின்றனர். கடைசி மகனான பரசுராமன் தன் பரசு (கோடரி) என்ற ஆயுதத்தால் தன் தாய் ரேணுகா

தேவியின் தலையை 'தந்தை சொல்மிக்க மந்திரமில்லை' என்பதற் கேற்பத் துண்டித்தான்.

பரசுராமன் செயல் கண்டு மகிழ்ந்த தந்தை சமதக்கினி முனிவர் 'மகனே நீ வேண்டிய வரம் கேள்' என்றார். பரசுராமனும், 'தாயிற் சிறந்த தொரு கோயிலுமில்லை' என்பதற்கேற்பத் தன் தாய் ரேணுகாதேவியை உயிர்ப்பிக்க வேண்டும் என்று வரம் கேட்டான். தாயைப் பிழைக்க வைக்கும் முயற்சியில் பரசுராமன் ஈடுபட்டான். தாயின் தலை கிடைத்தது. உடல் கிடைக்கவில்லை. ஓரிடத்தில் கிடந்த வேறு தலையற்ற உடலோடு தன் தாயின் தலையைப் பொருத்தி உயிர்ப் பித்தான். தாய் உயிர் பெற்றாள். ரேணுகாதேவி உடல் மாறிய காரணத் தால் உடல் 'மாறியம்மன்' என்று மக்களால் வழிபடப்பட்டாள். மாறிய அம்மன் 'மாரியம்மன்' ஆயிற்று என்பது புராணக் கருத்து. இதன்படி ரேணுகா தேவி வழிபாடே மாரியம்மன் வழிபாடாயிற்று என்பது புராணக் கருத்தாகும். சில ஊர்களில் தலையை மட்டுமே வைத்து வழிபடுகின்றனர்.

**மாரி - அம்மை - முத்துமாரி - கருமாரி**

கணவர் சமதக்கினி முனிவர் கார்த்த வீரியார்ச்சுனனால் இறக்கவே ரேணுகாதேவி தீப்புகுந்தாள். ரேணுகாதேவி உடல் முழுவதும் எரியும் முன் இந்திரன் வருணனைக் கொண்டு மழை பொழிவித்துத் தீயைத் தணித்தார். ரேணுகாதேவி அணிந்திருந்த ஆடை முழுவதும் எரிந்து சாம்பலாயிற்று. உடலெங்கும் தீக்கொப்புளங்கள் அரும்பின. உடனே அவள் எழுந்து அவ்வனத்திலிருந்த வேப்ப இலையை இடுப்பில் ஆடையாக அணிந்து கொண்டு அருகில் இருந்த புலைச்சேரியை அடைந்து தன் பசிக்கு உணவு தருமாறு கேட்டாள். புலையர்கள் ரேணுகாதேவியை வேதியப் பெண் என்று கருதித் தங்கள் உணவைக் கொடுக்காமல் பச்சரிசி மாவு, இளநீர், பானக்கம், வெல்லம் முதலியன தந்து உபசரித்தனர்.

பின் சமதக்கினி முனிவரின் உடல் முன் வந்து அழுது துயரமுற்ற அவளைத் தேவர்கள் தோன்றித் தேற்றினர். சிவமூர்த்தியும் அங்கு



தோன்றி, 'நீ சக்தியின் அம்சம் ஆதலால் பூமியிலேயே தங்கிக் கிராமங் களில் உண்டாகும் தீமையை விலக்கு' என ஆணையிட்டார். அவள் உடம்பில் ஏற்பட்ட தீக்கொப்புளங்கள் உலகத்து மக்களுக்கு ஏற்படும் அம்மை நோய் ஆயிற்று. அதனால் ஏற்படும் துன்பம் நீங்க அவள் உடுத்தி யிருந்த வேப்பிலையே மருந்தாகும். அவள் உண்ட பச்சரிசி மாவு, இளநீர், பானக்கம், வெல்லம் ஆகியவையே அம்மைக்குப் படையல் ஆயிற்று. அன்று முதல் மாரி-முத்துமாரி என்று அழைக்கப்பட்டாள். பாரதியார் 'எங்கள் முத்து மாரி' என்று பாடியதை நாம் அறிவோம்.

கணவனோடு தீப்பாய்ந்த நிலையில் வந்த காரணத்தால் ரேணுகாதேவி உடல் கருகிக் கருமைநிறம் கொண்டிருந்தது. அத னாலே மாரியம்மனுக்குக் 'கருமாரி' என்ற பெயரும் ஏற்பட்டது என்பர்.

போரில் ஏற்பட்ட விழுப்புண்களைப் போக்குவதற்கு வீட்டில் வேப்ப இலையைச் செருக வேண்டும். அதனால் வீரனின் நோய் குணமாகும் என்று புறநானூறு கூறுகிறது. இன்னும் சில மாரியம்மன் கோயில்களில் வேப்ப இலையை இடுப்பில் சுற்றிக் கொண்டு மக்கள் வழிபடுகின்றனர். மந்திரித்துப் பாடம் போடுவோர் வேப்ப இலை யையே பயன்படுத்துகின்றனர்.

மாரியம்மன் கதைப்பாடல்,

''மாரி இடுப்பில் முளைத்த வேம்பு
மரமும் கற்பக மரமாமே
தழைத்த இலையை விழுங்கி விட்டால்
சாகாது இருக்கலாம் வெகுகாலம்
காம்பில் பிடிக்கின்ற கனியைத் தின்றால்
காட்டுப் பறவையும் தேவர் ஆவர்
கண்ணனூர் மாரி வேம்பு தன்னில்
கதலி வருக்கைப் பழம் பழுக்கும்''

''வேப்பிலைக்குள் இருக்கும் வித்தைகளை யார் அறிவார்
வேப்பிலை பட்ட இடம் வினைகள் பறந்தோடும் அம்மா''

என்று மாரியம்மனின் தல விருட்சமாகிய வேம்பைப் புகழுகிறது.

''மாரியம்மன் கதைப் பாடல்'' என்ற இலக்கியத்தில் மாரியம்மன் பற்றிய பல செய்திகள் உள்ளன.

''மலைகள் எட்டும் அசைந்தாலும்
மாரி திருமேனி அசையாது
சந்திரன் சூரியன் மறைந்தாலும்
கண்ணனூர் மாரிக்கு இருட்டாது
மழைகள் வெகுகோடி பெய்தாலும்
மாரி திருமேனி நனையாது
குழையும் வடவாசல் சுட்டாலும்
மங்கை திருமேனி வேகாது
ஊழிக் கடல்பொங்கி வந்தாலும்
உடுத்த துகிலாடை நனையாது''

என்று மாரியம்மனின் அளப்பரிய பேராற்றலையும், பெருமையையும் மாரியம்மன் கதைப் பாடல் கூறுகிறது.

''திங்கள்சேர் நுதலழகி செல்விசிங் காரி
செகதலத்தி லேவிளங்கும் சிந்தஅவு தாரி
கங்கைபுனல் அழகியெனும் கனகமய மாரி
கரகம்எடுத்து ஆடிவரும் கன்னிதிரி சூலி
கொங்குலவும் கருவலூர் கோதைகண்ண னூரு
குமரிதிருச் சமயபுரம் குவலயங்கள் தோறும்
மாங்களம்புவி தானமணி கெழுத்திநடம் ஆடும்
வல்லியே சென்னிமலை மாரியுமைத் தாயே''.

என்பது சென்னிமலை மாரியம்மனைப் பற்றிய பாடலாகும்.

**மாகாளியம்மன் கோயில்கள்**

காளியின் தோற்றம் பற்றி 'அபிதான சிந்தாமணி' என்னும் நூல் விளக்கமாகக் கூறுகிறது. தாருகன் என்ற அசுரன் தவமிருந்து பெண்ணால் அன்றி வேறொருவராலும் மரணம் அடையா வரம் பெற்றான். அதனால் கர்வம் கொண்டு தேவர்கள் பலரையும் துன்புறுத்தினான்.



தேவர்கள் சிவபெருமானிடம் முறையிட்டனர். தாருகனை அழிக்குமாறு சிவபெருமான் சக்தியிடம் வேண்டிக் கொண்டார். சக்தியாகிய பார்வதியின் கலை ஒன்று சிவபெருமானின் விஷங்கலந்த கறையில் படிந்து நெற்றிக்கண் கனலில் பிறந்து வெளிப்பட்டது. அந்த உரு காளம் ஆகிய விஷத்தில் படிந்து வெளிப்பட்டதால் காளி எனப் பெயர் பெற்றது.

இவ்வகையில் பிறந்த காளி தன் கோபக் கனலால் தாருகனை அழித்தார்.

காளி வணக்கத்திற்கு உரியவர் ஆனதால் பொன்காளி, கரிய காளி, ஓங்காளி, மகாகாளி, மாகாளி, பத்ரகாளி, மதுரகாளி என்று பல பெயரில் வணங்கலாயினர்.

சென்னிமலையில் மூன்று மாகாளியம்மன் கோயில்கள் உள்ளன. வெள்ளோடு-பெருந்துறை பிரிவு பாதையில் அர்த்தனாரிபாளையம் பகுதியில் பிராட்டியம்மன் கோயிலுக்குச் சற்றுத் தொலைவில் வட கிழக்கில் மாகாளியம்மன் கோயில் உள்ளது. திருப்பணியை எதிர்பார்க்கும் கோயில். அறநிலையத்துறை, மக்கள் ஆதரவில் காலை 7 மணி முதல் 9 மணி வரை ஒரு கால பூசை சிறப்புடன் நடைபெறுகிறது.



மாகாளியம்மன் கோயில்



எல்லை மாகாளியம்மன் கோயில்

அடிவாரம் சன்னதித் தெருவில் இந்திர விநாயகர் கோயிலின் வடபுறம் சாலையின் மேல்புறம் கிழக்கு நோக்கி ஒரு மாகாளியம்மன் கோயில் உள்ளது.

காங்கயம் சாலையில் ஊர் எல்லையில் சாலையின் கிழபுறம் எல்லை மாகாளியம்மன் கோயில் உள்ளது. ஊர் எல்லையை - ஊரைக் காக்கும் காவல் தெய்வம். கரிகாலன் ''சென்னிமாகாளி'', ''கோயில் திருப்பணி செய்தான்'' என்று சோழன்பூர்வ பட்டயம் கூறுகிறது.

இக்கோயிலில் மகா முனி, கெடா முனி உருவங்கள் பெரிய அளவில் உள்ளன. துர்க்கையம்மன், கருப்பராயன், மதுரை வீரன் சன்னதிகள் உள்ளன. பண்டாரம் பூசை, மார்கழி மாதம் உற்சவம் இவ்வழியாகச் செல்லும் வாகனங்கள் பூசை செய்வது சிறப்பாகும்.

**காமாட்சியம்மன் கோயில்**

சென்னிமலை நகரின் வடகிழக்குப் பகுதியில் அறச்சலூர் செல்லும் வழியின் வடபுறம் காமாட்சியம்மன் கோயில் உள்ளது. செங்குந்த முதலியார்கள் கோயில் உரிமையுடன் வழிபடும் கோயில்.



சுமார் 160 ஆண்டுகட்கு முன் நெசவாளர்களான செங்குந்த முதலியார்கள் கஞ்சி தோய்த்து பாவு இடும் பாவடியில் பிள்ளையார் கோயில் ஒன்று அமைத்தனர். காலப்போக்கில் தங்கள் குலதெய்வமான காமாட்சியம்மனையும் வணங்கி வந்தனர். பிள்ளையார் கோயில் அருகே சிறிய ஓட்டுவில்லைக் கட்டிடத்தில் கோயில் அமைத்துக் காமாட்சி யம்மனை வணங்கினர்.

சமூகத்தில் உள்ள பெரியதனக்காரர், நாட்டாண்மைக்காரர், தர்மகர்த்தா ஆகிய மூவரும் மேற்படி கோயிலை நிர்வகித்து வந்தனர். புதிய கோயில் அமைக்க பத்மஸ்ரீ எம்.பி. நாச்சிமுத்து முதலியார் அவர்கள் தலைமையில் திருப்பணிக்குழு அமைக்கப்பட்டது. காஞ்சிபுரம் சென்று அங்குள்ள காமாட்சியம்மன் கோயிலில் பிடிமண் கொண்டு வந்து 03.12.1984 அன்று கால்கோள் செய்து கோயில் கட்டி 07.09.1990 அன்று குடமுழுக்கு விழா நிகழ்த்தப்பட்டது. இரு நிகழ்வுகளில் திருமுருக கிருபானந்த வாரியார் கலந்து கொண்டார்.

கன்னிமூலை எனப்படும் தென்மேற்கு மூலையில் விநாயகர் சன்னதி உள்ளது. 'கன்னி மூலைக் கணபதி' என்றே இவர் அழைக்கப் படுகிறார்.



காமாட்சியம்மன் கோயில்

எட்டுத் திக்கு பாலகர்களில் தென்மேற்குத் திசை நிருதி அல்லது நைருதி என்ற அழைக்கப்படும்.

பிங்கலாட்சகன் என்னும் வேடன் ஒருவன் இருந்தான். பிற பறவை, விலங்கு உயிர்களைக் கொல்லுதல் வேடர் குலத் தொழில் என்றாலும் பிங்கலாட்சகன் அன்பு, ஒழுக்கம், வாய்மை, நேர்மை இவற்றில் சிறந்து விளங்கினான். தவறு செய்யும் பிற வேடர்களைக் கண்டித்தான். தண்டித்தான். தல யாத்திரை செல்லும் அன்பர்கட்கு இடையூறு செய்யும் வேடர்களை அழித்தான். தவம் மேற்கொண்டு நிருதி எனப்படும் தென்மேற்குத் திசைக்கு அதிபதியாகி அவனும் நிருதி-நைருதி எனப் பெயர் பெற்றான். அவன் பெயராலேயே தென்மேற்குத் திசை நிருதி மூலை எனப்பட்டது.

தென்மேற்குத் திசையில் உள்ள விநாயகரை வணங்கி நிருதியை மகிழ்வித்தால் கோயில் வழிபாடு எந்த இடையூறும் இல்லாமல் நடைபெறும் என்ற நம்பிக்கை அடியார்கட்கு உண்டு. அதனால் சிலர் கோயிலில் உள்ள கன்னி மூலைக் கணபதியை முதல் முதலில் வழிபட்டே கோயில் வழிபாட்டைத் தொடங்குவர்.

கன்னிமூலைக் கணபதியை வணங்கி வலம் வரும்போது எழுந் தருளியுள்ள முருகனையும் வழிபடலாம். கருவறைக் கோஷ்டங்களில் மகேசுவரி, வைஷ்ணவி, துர்க்கை உள்ளனர்.

திருக்கோயில் மண்டபத்தில் ஈசான்யம் எனப்படும் வடகிழக்கு மூலையில் நவக்கிரக சன்னதி உள்ளது.

சூரியன் (ஞாயிறு), சந்திரன் (திங்கள்), அங்காரகன் (செவ்வாய்), புதன், குரு (வியாழன்), சுக்கிரன் (வெள்ளி), சனி, இராகு, கேது ஆகி யோர் நவக்கிரகங்கள் எனப்படுவர். பழந்தமிழர் கோள்களை இவ்வாறு ஒன்பதாக வகுத்தனர். உலகம் முழுவதும் இது ஏற்றுக் கொண்ட கொள்கை. வாரத்தின் ஏழு நாட்களும் இராகு, கேது இவைகளே நவக் கிரகங்கள் ஆகும்.

துவார சக்திகள் காவல் காக்க எழுந்தருளியுள்ள காமாட்சியம்ம னைக் கண்குளிரக் கண்டு வணங்கி இம்மை மறுமைப் பேறுகளை



அடையலாம். கம்பீரமான தீபஸ்தம்பத்துடன் விளங்கும் கோயில் செல்லுமுன் அரசமரத்தடி விநாயகரை வணங்கிச் செல்லலாம்.

கருவறை வடபுறம் உள்ள விஷ்ணு துர்க்கைக்குச் செவ்வாய், வெள்ளிக்கிழமை இராகு வேளையில் சிறப்புப் பூசை நடைபெறும். வைகாசி மாதம் பொங்கல் திருவிழா. பௌர்ணமி இரவு சிறப்புப் பூசை, புரட்டாசி சனிதோறும் ராமபிரான் பஜனை, தைப்பூசம் 5 நாள் அன்னதானம், ஆவணியில் குடமுழுக்கு ஆண்டுவிழா பூசை, ஆகஸ்ட் 15 சமபந்தி போசனம், நவராத்திரி விழா இவைகள் சிறப்பாக நடைபெறும்.

செங்குந்தமுதலியார்க்கே உரிய கோயில் என நீதிமன்றத் தீர்ப்பு உள்ளதால் அச்சமூகம் சார்ந்த பெருமக்களே பரம்பரை அறங்காவலர் களாக உள்ளனர்.

இந்து சமய அறநிலையத்துறை ஆட்சிக்கு உட்பட்ட கோயில். அருகில் உள்ள சிறப்பான திருமண மண்டபம் தனி நிர்வாகத்திற்கு உட்பட்டது.

## சடைச்சியம்மன் கோயில்

மேலப்பாளையத்தின் மேற்கில் நகர எல்லையில் சடைச்சியம்மன் கோயில் உள்ளது. பல அம்மன் கோயில்களில் பரிவார தெய்வங்களுள் ஒன்றாகச் சடைச்சியம்மனை எழுந்தருளச் செய்வதுண்டு. சென்னிமலை மாரியம்மன் கோயிலில் சடைச்சி சன்னதி உண்டு.

சடையன், சடையப்பர் என்ற பெயர்கள் சிவபெருமானுக்கு உண்டு. 'நீண்ட சடையான் ஆடும் என்ப' என்பது ஒரு இலக்கியத் தொடர். 'அப்பார் சடையப்பர்' என்பார் மாணிக்கவாசகர். அதனால் சிலர் 'சடைச்சி' என்ற பெயர் பார்வதி தேவியைக் குறிக்கும் என்றும் பார்வதியின் பல்வேறு உருவ பேதங்களில் 'சடைச்சி' என்பதும் ஒன்று என்பர். 'சடைய நாயனார்' சைவ நாயன்மாருள் ஒருவர். வள்ளல் சடையப்பர் பெயரும் சிவபெருமான் பெயரே.

சடைமுடி தரித்த பெண் துறவியரையும் 'சடைச்சி' என்பர். அருகில் உள்ள சிவன்மலையில் அரிய பல சமயப் பணியாற்றிய பெண் துறவியின் பெயரும் சடைச்சி என்பதே. சிவன்மலையாண்டவரோடு ஐக்கியம் ஆன சடைச்சி உருவத்தை சிவன்மலையாண்டவர் பாதம் அருகே வைத்தனர்.

''பக்தி பிடித்த சடைச்சியம்மாளைத் - தன்
பாதத்தில் வைத்துள்ள சிவன்மலையாண்டவர்''

என்று சிவன்மலைக் குறவஞ்சியில் மடவளாகம இலட்சுமணபாரதி பாடியுள்ளார். இன்றும் அங்கு 18 ஆம் படியில் சடைச்சியம்மாள் குடியிருப்பதாகக் கூறுவர்.

இவ்வகையில் சடைச்சியம்மன் கோயில் வரலாற்றுச் சிறப்பு மிக்கதாகத் திகழ்கிறது.

✿✿✿



# 20. இரு பெரும் அருளாளர்கள்

## 1. செங்கத்துறைத் தம்பிரான் சுவாமிகள்

**கா**ங்கய நாட்டுப் பரஞ்சேர்வழிக் காணியாளர்கள் கொங்கு வேளாளரில் பயிரன், செம்பன், ஓதாளன், வண்ணக்கன், ஈஞ்சன் விழியன் என ஆறு குலத்தினர். அவர்களில் பயிரன் குலத்தைச் சேர்ந்த ஒரு குடும்பத்தினர் வாழ்வு தேடி அன்னூர் அருகில் உள்ள கணுவக்கரை அடைந்தனர். அப்பயிரன் குலப் பெற்றோர் ஒரு பெண், இரண்டு ஆண் குழந்தைகளைப் பெற்று இயற்கை எய்தினர்.

கணுவக்கரை இராசியில்லை என்று எண்ணிய பாட்டன், பாட்டி இருவரும் மூன்று குழந்தைகளையும் கூட்டிக் கொண்டு உடன் கருப்பணசுவாமியையும் எடுத்துக் கொண்டு பல்லடம் வட்டம் சேர்ந்த செங்கத்துறைக்கு வந்தனர். பாட்டி உடையாத்தாள் கண்ணும்



செங்கத்துறை சென்னியாண்டவர் கோயிலும்,
செங்கத்துறைத் தம்பிரான் சுவாமிகளும்

கருத்துமாகக் குழந்தைகளை வளர்த்து உரிய காலத்தில் திருமணமும் செய்து வைத்தார்.

மூத்த பையனுக்குக் காடை குலத்தில் பெண்ணெடுத்தார்கள். அவர் ஊர்க்கவுண்டர் ஆனார். இளைய பையன் பெயர் கந்தப்ப கவுண்டர். அவருக்குச் செம்பன் குலத்தில் பெண் எடுத்துக் கோயில் பூசை உரிமை கொடுத்தார்கள். கோயில் பூசாரி கந்தப்ப கவுண்டருக்கு ஒரு மகன் பிறந்தான். பையன் பெயர் ஆயித்துரை. ஆயித்துரைதான் முருகன் அருள்பெற்று முருகனுடன் நேருக்கு நேர் பேசிய அருளாளர் செங்கத் துறைத் தம்பிரான் சுவாமிகள் ஆனார். இவர் தந்தை கோயில் பூசாரியாக இருந்தது இவர் பக்தி வலைப்பட்டதற்கு ஒரு காரணமாக இருக்கலாம்.

சிறுவன் ஆயித்துரை ஒரு பண்ணையத்தில் மாடு மேய்க்கும் பணியில் சேர்ந்தார். மரத்தில் ஏறித் தூங்குதல், அந்தரத்தில் தொங்குதல் போன்ற இளமைச் சித்து விளையாட்டில் ஈடுபட்டார். மாடு மேய்ப்பதில் கவனம் இல்லையே என்று பண்ணையக்காரர் கோபிக்கவே எவரிடமும் சொல்லாமல் சென்னிமலைக்குப் புறப்பட்டு விட்டார்.

சென்னிமலை அருகில் உள்ள அய்யம்பாளையம் சென்று ஒரு பண்ணையாரிடம் வேலை கேட்டார். பண்ணையார் எந்த ஊர் என்று கேட்க செங்கத்துறை என்றார். என்ன வேலை தெரியும் என்று கேட்க மாடு மேய்ப்பேன் என்றார். பண்ணையார் உட்பட எல்லோரும் ஆயித்துரை என்று அழைக்காமல் செங்கத்துறையான் என்றே அவரை அழைத்தனர். அப்பெயரே நிலைத்து 'செங்கத்துறைத் தம்பிரான்' எனப்பட்டார்.

வயது இருபதைக் கடந்தார். குடும்பத் தெய்வம் கருப்பணசாமி, அப்பா செய்த சுவாமி பூசை, அருகில் கண்ணுக்குத் தெரியும் சென்னிமலை இதே நினைவில் இருந்தார்.

மாடு மேய்க்கும் காட்டில் ஒருநாள் சுழல் காற்று சுழன்று சுழன்று பனைமரம் உயர வீசியது. சுழல்காற்று இவரை மையம் கொண்டது. உடனே ''பேய்க் காற்று வீசுதே சென்னிமலையாண்டவா காப்பாற்று'' என்று பயந்து அலறினார். உடன் காற்று நின்று விட்டது.



அடுத்த கணமே ஒரு குரல் ''செங்கத்துறையா, நீ சாப்பிட்டுப் பசியாறிட்டே இப்போ எனக்குப் பசிக்குதே'' என்று கேட்டது.

ஆயித்துரை ''யார் பேசறது பேயா?'' என்றார். ''இல்லே நான் சென்னிமலையாண்டவன்'' என்று பதில் வந்தது.

''ஆமாமா, நீ தானே என்னைப் பேய்க் காத்திலிருந்து காப்பாற்றி விட்டாய். முந்தியே சோறு கேட்டிருக்கலாமில்லே. கொடுத்திருப்பேனே. நான் சாப்பிட்டு விட்டேனே. இரு இரு உன் பசிக்குப் பால் தருகிறேன் என்று கூறிப் பால் கறக்கும் பசுவாகிய காராம் பசுவிடம் சென்று ஒரு செம்பு நிறையப் பால் கறந்து ஒரு பாறை அருகில் வைத்து ''பால் சாப்பிடு'' என்று கூறி மறைந்திருந்து சென்னிமலையாண்டவர் பால் குடிக்கிறாரா என்று பார்த்தார். சென்னிமலையாண்டவர் வரவில்லை என்று எண்ணிப் பால் செம்பைப் பார்த்தார். செம்பில் பால் இல்லை. விபூதி மணம் வீசியது.

''ஹை! நான் கொடுத்த பாலை சென்னிமலையாண்டவர் சாப்பிட்டு விட்டார்'' என்று கூத்தாடி மகிழ்ந்தார். இவ்வாறு தொடர்ந்து பல நாட்கள் சென்னிமலையாண்டவர் பால் குடிக்கும் சம்பவம் நடைபெற்றது.

ஒருநாள் ''ஆமா சாமி, உனக்கு நாள் தவறாமல் பால் கொடுக் கிறேன். நீயும் சாப்பிடுகிறாய். எங்கண்ணுக்குத் தெரிய மாட்டேங்கறயே'' என்று செங்கத்துறையான் கேட்டார்.

அப்போது... ஒரு மின்னல் மின்னியது. ஒரு பாறை மேல் ஒளிக்கதிர் வீசியது. சென்னிமலையாண்டவர் தன் வேலுடன் காட்சி தந்தார். செங்கத்துறையான் உடல் சிலிர்த்தது. உடம்பில் மின்சாரம் பாய்ந்தது போன்ற புதிய உணர்ச்சி தோன்றியது.

'நீ சென்னிமலையில் திருப்பணி செய். மண்டபம் கட்டு'' என்ற அசரீரி கேட்டது. ''நானே சோத்துக்காகப் பாடுபடுகிறேன், நான் எப்படி ஆலயத் திருப்பணி செய்வது'' என்றார்.

''நான் உன்பின் இருக்கிறேனே'' என்றார் சென்னிமலையாண் டவர். அன்று இரவு உண்ணவும் இல்லை. செங்கத்துறையானுக்குத் தூக்கமும் இல்லை.

அடுத்தநாள் அய்யம்பாளையம் பண்ணையாரிடம் ''நான் இனிமேல் மாடு மேய்க்க மாட்டேன். சென்னிமலையாண்டவருக்குத் திருப்பணி செய்யப் போகிறேன்'' என்றார். எல்லோரும் கேலி செய்தனர்.

அப்போது பண்ணையார் வீட்டருகே ஒருவரைப் பாம்பு கடித்து விஷம் தலைக்கு ஏறி மயக்கமடைந்து விட்டார். அவசர அவசரமாக பாம்புக்கடி வைத்தியரிடம் விரைந்து கொண்டு செல்ல முற்பட்டனர்.

''வைத்தியர் இங்கேயே இருக்கிறான்'' என்று சொன்ன செங்கத்துறையான் சென்னிமலையாண்டவரை நினைத்து வேப்பிலை யால் பாடம் போட்டு வேப்பிலையால் உடல் முழுவதையும் நீவினார். ஒரு மூலிகையைப் பறித்து மூக்கருகே காட்டினார். பாம்பு கடித்து விஷம் ஏறி மயக்கமுற்றவன் தூங்கி எழுந்தது போல் நலமாக எழுந்தான். கூடியிருந்தவர்கள் மிகவும் ஆச்சரியப்பட்டனர். ''எல்லாம் சென்னிமலை யாண்டவர் செயல்'' என்றார் செங்கத்துறையான்.

பண்ணையார் வீட்டுக்குள் சென்றார். இருந்த பணம் அத்துணை யையும் மூட்டை கட்டி, ''செங்கத்துறையாரே! சென்னிமலைத் திருப்பணிக்கு என் காணிக்கை'' என்று கொண்டு வந்து கொடுத்தார். செய்தி பரவ பலரும் நோய் நீக்கம் பெற்றனர். பலரும் திருப்பணிக்குப் பணம் உதவினர்.

ஒருமுறை சென்னிமலை கைலாசநாதர் கோயில் திருப்பணிக்காக பொள்ளாச்சி அருகே மரம் வெட்டினார். அனுமதியில்லாமல் மரம் வெட்டுவதாகக் கூறிய அதிகாரி ஆட்களிடம் ''இவரைக் கட்டிப் போடுங்கள்'' என்றார். செங்கத்துறையார் ''என்னை ஏன் கட்டுகிறாய். உன் வீட்டில் உன் மனைவி பைத்தியம் பிடித்து அலைகிறாளே அவளைக் கட்டிப் போடு போ'' என்றார். அது உண்மையாகவே அதிகாரி இவரிடம் மன்னிப்புக் கேட்டு வருந்தினான். சென்னிமலையாண்டவர் பெயரால்



விபூதி போடவே அதிகாரி மனைவியின் பைத்தியம் நீங்கியது. அந்த அதிகாரியே தன் ஆட்களைக் கொண்டு மரங்களை வெட்டி அனுப்பினார்.

ஒருமுறை வெளியூர்களில் பணம் வசூல் செய்து எருதின் மீது பொதியாகப் போட்டு வந்து கொண்டிருந்தார். முன்னிரவு நேரம் வழிமறித்த வலையர்கள் ''தாசனைப் பிடியுங்கடா. எருத்துப் பொதியைப் பிடுங்குங்கடா'' என்றனர். செங்கத்துறையார் ''சென்னியாண்டவன் பணத்தை ஏன் பிடுங்குகிறீர்கள். கொழுஞ்சியைப் பிடுங்குங்கள்'' என்று கூறினார். வலையர்கள் கொழுஞ்சியைப் பிடுங்க ஆரம்பித்தனர். காலையில் மக்கள் பார்க்கும் வரை கொழுஞ்சியைப் பிடுங்கிக் கொண்டிருந்தார்கள்.

இப்படி வாழ்வில் நடைபெற்ற அதிசய சம்பவங்கள் பலப்பல.

சென்னிமலை கைலாசநாதர் கோயில் உள் மண்டபம், வெளி மண்டபம், மதில்சுவர், 5 நிலை ராஜ கோபுரம் இவைகளைக் கட்டினார். பல தீர்த்தங்களைச் செப்பனிட்டுப் புதுப்பித்தார். தான் பிறந்த செங்கத் துறையைச் ''சென்னிப்பட்டி'' என்றே அழைத்தார். செங்கத்துறை யில் சென்னியாண்டவர் கோயில் உள்ளது. அக்கோயிலில் செங்கத் துறைத் தம்பிரான் சுவாமிகள் திருவுருவம் வணங்கிய நிலையில் உள்ளது.



சென்னியங்கிரிவலசு கருப்பணசாமி கோயிலில் செங்கத்துறைத் தம்பிரான் சுவாமிகள் உருவம்

சென்னிமலை அருகிலுள்ள கவுண்டனூரில் கருப்பணசாமி கோயில் திருப்பணியை மேற் கொண்டார். அக்கோயில் தீபத்தம்ப மேல்புறம் இவர் உருவம் உள்ளது.



செங்கத்துறைத் தம்பிரான் சுவாமிகள் கோயில்

கவுண்டனூருக்குச் ''சென்னியங்கிரி வலசு'' என்று பெயரிட்டார். அப்பெயர் 1973இல் அதிகாரபூர்வமாக மாற்றப்பட்டது.

சென்னிமலைக் கோயில் மண்டபம் கட்டினார். மண்டபம் கட்டிய சிற்பி இவருக்குத் தெரியாமலேயே ஒரு தூணில் இவரது உருவத்தைச் செதுக்கியிருந்தார். அதைப் பார்த்தவுடன் ''கல் பூசாரி'' வந்து விட்டான். இனி இந்த மனிதப் பூசாரிக்கு வேலையில்லை'' என குடமுழுக்கு விழா அன்றே இறைவன் திருவடி அடைந்தார் என்பர்.

குடமுழுக்கு விழாவிற்குப் பின் செங்கத்துறை சென்று ஊரார் அனைவரையும் கோயில் தீபஸ்தம்பம் அருகே வரவழைத்து வாக்குச் சொல்லி ஆசி கூறி விட்டுச் சென்னிமலை வந்தார். சென்னிமலையைச் சேர்ந்த 18 பட்டிக்கும் தகவல் கொடுத்து எல்லோரையும் வரவழைத்து விபூதி கொடுத்து ஆசி வழங்கிக் குடமுழுக்கு விழா முடிந்து 48 ஆம் நாள் ஜீவசமாதி அடைந்தார் என்றும் கூறுவர்.

சென்னிமலை செங்கத்துறைத் தம்பிரான் சமாதிக் கோயில் அடிவாரத்தில் உள்ளது. அகன்ற இடத்தில் மடம் உள்ளது. சமாதிக்



கோயிலில் முருகன் உருவம் வைக்கப்பட்டுள்ளது. திருச்சுற்றில் தென்மேல் பக்கம் விநாயகர் கோயில் உள்ளது. சமாதிக் கோயில் அருகே தென்புறம் நந்தவனம் போன்ற பகுதியில் ஒரு கல்வெட்டின் முன்பகுதி மட்டும் உள்ளது. 'சர்வதாரி வருடம் பங்குனி மாதம் 16 ம் தேதி 29.03.1949 கோயமுத்தூர் ஜில்லா குனியமுத்தூர்'' என்று மட்டும் உள்ளது. கீழ்ப்பகுதி அழிக்கப்பட்டுள்ளது. அவர்கள் ஏதோ கொடை கொடுத்திருக்கலாம்.

''செங்கத்துறைப் பூசாரி ஐயன் ஆலயம்'' என்று எழுதப்பட்டுள்ளது. அமாவாசை தோறும் பகல் 1 மணி முதல் 3 மணி வரை அன்னதானம் செய்யப்படுகிறது.

**செங்கத்துறைத் தம்பிரான் சுவாமிகள் அளித்த உரிமை**

செங்கத்துறைத் தம்பிரான் சுவாமிகள் சென்னிமலை மகாமண்டபம் பணிகள் உட்படத் திருப்பணி செய்யும் போது தேவையான தொகை வசூல் செய்ய அடிக்கடி வெளியூர் செல்ல வேண்டியிருந்தது. தான் சென்னிமலையில் இல்லாதபோது திருப்பணி வேலைகளை முன்னின்று கவனிக்கவும், வேலை செய்யும் ஆட்களுக்குச் சம்பளம் கொடுக்கவும் நம்பிக்கையான ஒரு நபரை நியமிக்க விருப்பம் கொண்டார்.

அசரீரி வாக்காகக் கவுண்டனூர் (சென்னியங்கிரிவலசு) பொருள் தந்த குலக் கந்தசாமிக் கவுண்டரை நியமிக்க உத்தரவு ஆகியிருந்தது. அதன்படி கந்தசாமிக் கவுண்டரைப் பொறுப்பில் நியமித்தார். அவர் ஏற்கனவே செங்கத்துறையார் மீது அளவற்ற பக்தி கொண்டிருந்தார். பயபக்தியுடன் தனக்கு ஒப்படைத்த பணியைச் சிறப்பாகக் கந்தசாமிக் கவுண்டர் செய்து முடித்தார்.

கந்தசாமிக் கவுண்டர் ஊராகிய சென்னியங்கிரிவலசில் கருப்பணசாமி கோயில் கட்டச் செங்கத்துறையார் பேருதவி செய்தார். அதனால் அக்கோயில் தீபஸ்தம்ப மேற்குப்புறம் செங்கத்துறைத் தம்பிரான் கருப்பணசாமியை கை உயர்த்தி வணங்கும் நிலையில்

சிற்பம் வடிக்கப்பட்டுள்ளது. இன்றும் அக்கோயிலின் உள்ளே உயிர்ப்பலி கொடுப்பதில்லை. அசைவ பூசைகளும் இல்லை.

செங்கத்துறைத் தம்பிரான் தன் இறுதிக் காலத்தில் கந்தசாமிக் கவுண்டரை அழைத்து அவர் மிகச் சிறப்பாகப் பணிகள் ஆற்றியதைப் பாராட்டினார். நன்றி கூறினார். அதற்காகக் கந்தசாமிக் கவுண்டருக்கு தைப்பூசத் தேர் உற்சவத்தில் ஒரு முக்கியமான உரிமை அளித்து அவரும் அவருக்குப் பின் அவர் வாரிசுதாரர்களும் தொடர்ந்து செய்து வர வேண்டிக் கொண்டார்.

தைப்பூசத் தேரின் போது சுவாமி கொடியேற்றத்திற்கு மலைக்குப் போகும்போது அடிவாரத்தில் மண்டபக் கட்டளை நடத்திப் பாணக்கம் கொடுக்கவும், கைலாசநாதர் கோயிலில் கார்த்திகை தீபத்தின்போது ஐந்து நிலைகளிலும் தீபம் ஏற்றவும் உரிமை கொடுத்தார். கந்தசாமிக் கவுண்டருக்குப் பிறகு அவர் வாரிசுகள் தொடர்ந்து இவைகளைச் செய்து வருகின்றனர். இப்போது செய்து வருபவர் வி.எம். சுப்பிரமணியக் கவுண்டரின் இரண்டாவது மகன் டாக்டர். எஸ். கோவிந்தசாமி ஆவார்.

## 2. வேளாளத் தம்பிரான் சுவாமிகள்

'படிக்காத மேதைகளும் பாரினில் உண்டு' என்ற பாடல் அடிக்குச் சிறந்த எடுத்துக்காட்டாகத் திகழ்ந்த மகான் வேளாளத் தம்பிரான் சுவாமிகள்.

பெருந்துறைக் கிராமத்தைச் சேர்ந்த சின்ன வேட்டுவபாளையம்-தாளக்கரைப் புதூரில் கொங்கு வேளாளர் ஈஞ்சகுல நல்லாக் கவுண்டரின் திருமகனாக அவதாரம் செய்தவர் சென்னிமலை. இதுதான் அவரது இயற்பெயர். பெரிய வசதியான குடும்பமாக இருக்கவில்லை போலும். அதனால் இள வயதில் அஞ்சல்துறைப் பணியாளராகச் சேர்ந்தார்.

ஈங்கூர் இரயில் நிலையத்தில் அஞ்சல் பையைப் பெற்று ஓடி வந்து பெருந்துறை அஞ்சல் நிலையத்தில் அளிக்க வேண்டும். அப்பதவிக்கு ''ரன்னர்'' என்று பெயர். மிக விரைந்து வந்து அஞ்சல் பையைக் கொடுத்து நற்பெயர் பெற்றார்.



பெற்றோர்கள் காமாட்சி என்ற பெண்ணைத் திருமணம் செய்து வைத்தனர். மகப்பேறு இன்மையால் வள்ளியம்மாள் என்ற பெண்ணை மறுமணம் செய்து வைத்தனர். ஒரு பெண் குழந்தை பிறந்தது. வைத்த பெயர் சென்னியம்மாள்.

வரவர குடும்ப வாழ்வில் சென்னிமலைக்கு நாட்டம் குறைந்தது. தன் பெயர் அமைப்பினாலோ என்னவோ சதா சென்னிமலை யாண்டவரையே நினைத்து வாழ்ந்தார். ஏறக்குறைய 40 ஆம் வயதில் சென்னிமலையாண்டவரிடம் சரணாகதி அடைந்தார். சென்னிமலை யாண்டவர் அருள் அவருக்குப் பரிபூரணமாகக் கிடைத்தது. இதை சென்னிமலை நன்கு உணர்ந்தார்.

உடல் நோய் - மன நோய் உள்ளவர்கட்கு சென்னிமலையாண்ட வரை நினைத்து வேப்பிலைப் பாடம் போடுவார். வந்தவர்கள் நலம் பெற்றனர். செய்தி பரவவே ஏராளமான பேர் வந்து சுகம் பெற்றனர். நலம் பெற்றவர்கள் விரும்பி அளிக்கும் தொகை குவிந்தது. வந்த அன்பர்களுக் கெல்லாம் உணவளித்தார். ஆலயப் பணிகள் பல மேற் கொண்டார். பொருள் குறைய வில்லை வளர்ந்தது.

அவரே சொல்கிறார்.

''நான் சென்னிமலை என்னும் தலத்தில் மலையின் பேரில் பழமையாகவும், உலகப் பிரசித்தியாயும் இருக் கிற ஆலயத்தில் வணங்கும் சுப்பிரமணிய சுவாமியாகிய தெய்வத்தினிடத்தில் அனேக



வேளாளத் தம்பிரான் சுவாமிகள்

வருடமாகப் பக்தி செலுத்தி வருவதினாலும், அந்தக் காரணத்தினால் என்னிடம் வரும் ஜனங்களுக்கு வேப்பிலையினால் பாடம் அடித்து அனேக வியாதிகளைத் தீர்த்திருப்பதாலும் அந்தக் காரணத்தினால் என்னிடத்தில் ஜனங்களுக்குள்ள நம்பிக்கையின் பேரிலும், விசுவாசத்தின் பேரிலும் அவர்கள் செய்த திரவிய சகாயத்தைக் கொண்டும் நான் சொத்துக்களைக் கிரயத்துக்கு வாங்கியிருக்கிறேன்'' (07.06.1922). மக்கள் அன்புடன் வேளாளத் தம்பிரான் என அழைத்தனர்.

சென்னிமலையில் மடம் கட்டினார். பக்தர்கள் தங்கவும், உணவுண்ணவும் தக்க ஏற்பாடுகள் செய்தார். மலைப்படிகள் பல அமைத்தார். இரவு நேரத்தில் மக்கள் மலைப் படியில் ஏறி-இறங்க வசதியாக தூண்கள் நட்டு விளக்கு வசதி செய்யச் செய்தார். மலைமேல் அம்மன் கோயிலுக்குச் சுற்றுச் சுவர் கட்டினார். அர்த்தஜாம பூசைக் கட்டளை ஏற்படுத்தினார். மடத்தில் அன்னமிட்டார். அடிவாரத்தில் அடியார்கள் வசதிக்காகப் பெரிய கிணறு வெட்டினார். பெரிய மடம் ஒன்றும், தெப்பக்குளப் படிகளும் அமைத்தார். அவினாசிக்குப் பெரிய தேரைச் செய்து கொடுத்தார். பழனியில் மடம் கட்டினார். அவினாசித் தேர்ப்பணியை அவர் முக்கியம் வாய்ந்ததாகக் கருதினார். சென்னிமலையாண்டவரே கேட்டுக் கொள்ள பங்குனித் தேர் செய்த ளித்தார். வரடிகுளம் தெருவிலும், மேல ரத வீதியிலும் இரண்டு சத்திரங்கள் கட்டினார்.

தன்னைப் பற்றிக் குறிப்பிடும்போது,

''ஈரோடு தாலூக்கா, பெருந்துறைக் கிராமம், மஜரா சின்ன வேட்டுவபாளையம் என்கிற தாளக்கரைப்புதூரிலிருக்கும் வேளாள ஜாதி, ஈஞ்சன் குலம் குடித்தனம் நல்லாக் கவுண்டர் குமாரர் அவினாசித் தேர் செய்து வைத்த வேளாளத் தம்பிரான் என்கிற பூசாரி சென்னிமலைக் கவுண்டர்'' என்கிறார்.

வாங்கிய சொத்துக்கள் பெருந்துறை, அட்டவணை பிடாரியூர், சென்னிமலை, மேலப்பாளையம், அவினாசி அருகில் மசக்கவுண்டன் செட்டிபாளையம், நாரணாபுரம் ஆகிய ஊர்களில் இருந்தன. நன்செய்,



புன்செய், வில்லை வீடு, வில்லைச் சாலை, காலி நிலம், மண்டபங்கள் ஆகியவை. பல இடங்களில் கிணறுகள் ஏராளமான மரங்கள் இருந்தன.

ஐம்பது ஏக்கருக்கு மேல் பூமிகள் இருந்தன. அப்போது அதனுடைய மதிப்பு 21 ஆயிரம் ரூபாய்.

1922 ஆம் வருடம் பிறந்தது. தன் வயோதிக நிலையில் எதிர் காலத்தில் அபரிமிதமான இந்தச் சொத்துக்களை என்ன செய்வது என்று யோசித்தார்.

அவருடைய கிரயப் பத்திரங்களில் அவர் 'தற்குறி' 'கீரல்' என்ற அடைமொழியுடன் குறிக்கப்படுகிறார். தான் வாங்கிய சொத்துக்கள் முழுவதும் குடும்பச் சொத்தில் வாங்கியவை அல்ல. முழுவதும் தன் அன்பர்கள் அளித்தது. அதனால் ஜனநாயக முறைப்படி முடிவெடுக்க விரும்பினார். நிதி கொடுத்தவர்கள் எல்லோருக்கும் பெருந்துறை ஈஸ்வரன் கோயிலுக்கு 19.05.1922 அன்று வருமாறு அழைப்பு விடுத்தார். 'இது இரண்டாம் நெம்பர் மீட்டிங்' எனப்படுகிறது.

பெருவாரியானவர்கள் சென்னிமலைக் கோயில் உட்பட்ட பெரிய கோயில்களை நிர்வாகம் செய்யும் ''ஈரோடு தாலூக்கா கவர்ன்மெண்ட் இந்துதஸ்திக் தேவஸ்தானங்களின் கமிட்டி'' வசம் சொத்துக்களை ஒப்படைக்கலாம் என்றனர் (சிலர் வேறு யோசனை களும் கூறியிருக்கக் கூடும்).

கூட்டத் தீர்மானப்படி என் பெயரில் உள்ள சொத்துக்களை ஏற்றுக் கொள்கிறீர்களா? என்று கமிட்டியாரிடம் கேட்கிறார். அவர்களும் கூடி ஏற்றுக் கொள்வதாக ஒப்புதல் அளித்தனர்.

1922 ஆம் வருடம் ஜூன் மாதம் 7 ஆம் தேதி துந்துமி வருடம் வைகாசி மாதம் 25 ஆம் தேதி பெருந்துறை சப் ரிஜிஸ்திரார் அலுவல கத்தில் (மாலை 5 மணி முதல் 6 மணி வரை) செட்டில்மெண்ட் பத்திரத்தைத் தாக்கல் செய்தனர். சப் ரிஜிஸ்திரார் கே. குப்புசாமி சாஸ்திரி 09.06.1922-ல் பதிவு செய்தார். பதிவு எண்.1411. புத்தகம் 298இல் 202 ஆம் பக்கம் முதல் 207 பக்கங்களில் எழுதப்பட்டது.



வேளாளத் தம்பிரான் சுவாமிகள் கோயில்

வேளாளத் தம்பிரான் சுவாமிகளின் சொத்துக்களை ஏற்றுக் கொண்ட தேவஸ்தானக் கமிட்டியின் தலைவர் ஈங்கூர் ஆர். ராமசாமிக் கவுண்டர் (பல ஆண்டுகள் சென்னிமலை அறங்காவலர் குழுத் தலைவராகவும், திருப்பணிக் குழுத் தலைவராகவும் விளங்கிச் சென்னிமலைக்கு அளப்பரிய பணிகள் செய்த ஈ.ஆர். கந்தசாமிக் கவுண்டர் அவர்களின் தந்தையார்).

பிற உறுப்பினர்கள்,

1. கொடுமுடி ஏ. சுந்தரம் அய்யர்
2. ஈரோடு மண்டி அ. கோவிந்த நாயக்கர்
3. ஈரோடு அ. சுந்தர முதலியார்
4. ஈரோடு மண்டி ஈ.வே. இராமசாமி நாயக்கர்
5. பாசூர் கே. ஆறுமுகக் கவுண்டர்
6. ஈரோடு கி.மு.பா.பழ. முத்துராமன் செட்டியார்
7. பூந்துறை துரைச்சாமிக் கவுண்டர்
8. கம்புளியம்பட்டி கே.எஸ். ரங்கைய கவுண்டர்

ஆகியோர்.



இந்து சமய அறநிலையத்துறை ஏற்படுத்தப்பட்ட பின்னர் வேளாளத் தம்பிரான் சொத்துக்கள் அனைத்தும் சென்னிமலைக் கோயிலுக்கு உரித்தானது.

வேளாளத் தம்பிரான் சுவாமிகள் 1924ஆம் ஆண்டு ஆடி மாதம் அனுஷ நட்சத்திரத்தில் சென்னிமலையாண்டவர் திருவடியை அடைந்தார் (29.08.1924). அவர் கோயில் வேட்டுவபாளையத்தில் உள்ளது.

தான் அளிக்கும் சொத்துக்களை ''அடைமானம், போக்கியம், கிரயம் முதலிய எவ்விதப் பராதீனங்களுக்கும் உட்படுத்தாமல் குத்தகைக்குக் கொடுத்து வருமானத்தில் சர்க்கார் கந்தாயம் செலுத்தி மீதியில் 1) என் முயற்சியால் செய்து வைக்கப்பட்டிருக்கிற பங்குனித் தேர் உற்சவம் விமரிசையாக நடத்த வேண்டும். 2) சென்னிமலை அடிவாரத்திலிருந்து மேலே சாமி சன்னதி வரை போகும் வழி நடைப்படிகளில் ஓரத்தில் சாசுவதமாக ராந்தல் கம்பம் நட்டு தீபம் வைக்க வேண்டும்.

மீதித் தொகையில் வருஷா வருஷம் தேர் ரிப்பேர், பூமிகள் ரிப்பேர், கட்டிடங்களின் ரிப்பேர் செய்யலாம். சில புதுக்கட்டிடங்கள் கட்டி அதிகமாய் வரும்படி உற்பத்தி செய்யலாம்.

''உங்களுக்குப் பின் மேற்படி ஸ்தானத்துக்கு வருகிறவர்கள் மேலே கண்ட மேற்படி தர்ம காரியங்களை பரிபாலனம் செய்து வரத் தக்க தென்ற நிபந்தனையின் பேரில்'' தன் சொத்துக்களை ஒப்படைத்தார்.

**வாரிசுகள் அளித்த கொடை**

தம்பிரான் சுவாமிகளின் அந்திம காலத்தில் அவருடைய மனைவி, மகள் சென்னியம்மாள், மருமகன், பேரன்மார் ஆகியோரிடம் மீதியுள்ள நிலம், வீடு, கடன், அடைமான, போக்கியப் பத்திரங்கள் அனைத்தையும் தேவஸ்தானக் கமிட்டி வசம் ஒப்படைக்கச் சொல்லி யிருந்தார்.

அவர் மனைவி வள்ளியம்மாள், மகள் சென்னியம்மாள், மருமகன் பழனிக் கவுண்டர், பேரன்மார்கள் சென்னிமலைக் கவுண்டர், செல்லி யப்பகவுண்டர், (மைனர்) ராமசாமிக் கவுண்டர் ஆகியோர் வேளாளத்

தம்பிரான் கூறியபடி 07.05.1925 அன்று சொத்துக்களை ஒப்படைத்தனர். அதன் வருவாய் கொண்டு,

1. சென்னிமலையின் பேரிலிருக்கும் தெண்டாயுதபாணி சுவாமிக்கு திருமஞ்சனம் கொண்டு போக வேண்டும். தினமும் ஒருபடி அரிசி தெண்டாயுதபாணிக்கு நிவேதனமாகக் கொடுக்க வேண்டும். (வருடம் ரூபாய் 400)
2. மகாசிவராத்திரி 4 காலப் பூசைக்குப் பணம் கொடுக்க வேண்டும் (ரூபாய் 10).
3. மேற்கு வீதியில் இருக்கும் வேளாளத் தம்பிரான் மடத்தில் தை, பங்குனி ரத உற்சவ காலங்களில் மண்டபக் கட்டளை நடத்த வேண்டும் (ரூபாய் 50).
4. திருவண்ணாமலை கார்த்திகை தீபத்துக்கு 6 ரூபாய் அனுப்ப வேண்டும்.
5. அவினாசி ரத உற்சவ காலத்தில் ஏழைகட்கு அன்னமிட ரூபாய் 12 புக்கொளியூர் மட ஏஜெண்டிடம் கொடுக்க வேண்டும்.

வேளாளத் தம்பிரான் சுவாமிகளின் வாரிசுதாரர்கள் கோபி வட்டம் மேட்டுப்பாளையம் நன்செய் நிலம், சென்னிமலை வேளாளத் தம்பிரான் சத்திரத்திற்கு வடபுற வீடு, பெருந்துறை பணிக்கம்பாளையத்து நிலங்கள் அடைமானப் பத்திரம், கடன்பாண்டு, ராமக்கல் பாளையம் நிலம் அடைமானப் பத்திரம் ஆகியவற்றைக் கொடுத்தனர்.

| | |
|---|---|
| லேவாதேவி மொத்தம் | 4018.00 |
| சென்னிமலை வீடு மதிப்பு | 424.00 |
| நன்செய் நில மதிப்பு | 4000.00 |

இவற்றை அளித்தனர். எல்லாச் சொத்துக்களையும் கொடுத்து விட்டு சென்னிமலையில் உள்ள 5 அங்கண வீட்டில் மட்டும் குடியிருக்க அனுமதி கேட்டனர்.

வேளாளத் தம்பிரான் மூத்த மனைவியார் காமாட்சியம்மாள் துறவியாகிச் சாமியார் ஆகி விட்டார். சாமியார் ஆகி அவர் தங்கிய இடத்தில் வேளாளத் தம்பிரான் வழிபட்டு வந்தார். இவ்விடத்திற்கு



அருகே வேளாளத் தம்பிரானின் இரண்டாம் மனைவி வள்ளியம்மாள், மகள் சென்னியம்மாள் சமாதிகள் ஒரே இடத்தில் உள்ளன. அப்பகுதியே காமாட்சியாங்காடு என்று வழங்கப்படுகிறது. நாள்தோறும் வழிபாடும் மாதத்தில் முதல் ஞாயிறு யாக பூசையும் நடைபெறுகிறது.

**வேளாளத் தம்பிரான் சுவாமிகள் அளித்த உரிமை**

இன்று சென்னிமலையில் நடைபெறும் பங்குனி உத்திரத் திருவிழாவில் ஓட்டப்படும் தேர் வேளாளத் தம்பிரான் சுவாமிகள் செய்தளித்த தேராகும்.

தம்பிரான் சுவாமிகள் பங்குனித் தேர் செய்ய இடம் அளித்தவர்கள் கொளத்துப்பாளையம் சுப்பராயக் கவுண்டர் ஆவார். அவருக்குரிய காட்டில் தேர் செய்யும் பணி நடைபெற்றது. தேர் செய்த காடு கைலாசநாதர் கோயிலுக்கு எதிரே இருந்த காடாகும். அதனால் அந்தக் காடு தேர்க்காடு என்றே அழைக்கப்பட்டது. இன்று தேர்கள் நிற்கும் இடமும், அதன் கிழக்குப் பகுதியும்தான் தேர்க்காடாகும்.

தெற்கு, மேற்கு, வடக்கு வீதிகளைக் காட்டிலும் கிழக்கு வீதி அதிக அகலம் உள்ளதாகக் காணப்படும். தேர்க் காட்டின் ஒரு பகுதியில் தான் இன்று தேர்கள் நிற்கின்றன. தேர் செய்ய இடம் கொடுத்தது மட்டுமல்ல பல்வேறு உதவிகள் செய்ததுடன் தம்பிரான் அவர்கள் இல்லாத போது தேர் செய்யும் பணியையும் மேற்பார்வையிட்டும் கவனித்த சுப்பராயக் கவுண்டருக்கு ஒரு உரிமை வேளாளத் தம்பிரான் சுவாமிகளால் அளிக்கப்பட்டது.

பங்குனி உத்திரத் தேர்த்திருவிழாவின் போது கொடியேற்ற சுவாமி மலைக்குச் செல்லும் போது அடிவாரத்தில் மண்டபக் கட்டளை நடத்திப் பாணக்கம் கொடுக்கும் உரிமை சுப்பராயக் கவுண்டருக்கு அளித்தார். சுப்பராயக் கவுண்டருக்குப் பின் அவரது வாரிசுகள் நடத்தி வருகின்றனர். இப்போது அக்கட்டளை நடத்துபவர்கள் சுப்பராயக் கவுண்டர் பேரன்மார்களும் கந்தசாமிக் கவுண்டர் மக்களுமாகிய கே. சுப்பிரமணியம், கே. கருப்புச்சாமி ஆகியோர் ஆவர்.

✿✿✿

# 21. சென்னிமலை மும்மணிகள்

## 1. சென்னிமலை தந்த குமரன்

சென்னிமலை நாச்சிமுத்து முதலியார் - கருப்பாயி அம்மாள் தம்பதியினர்க்கு மூன்றாவது மகனாக 04.10.1904 அன்று பிறந்தவர் குமரசாமி. உள்ளூர்ப் பள்ளியில் 5 ஆம் வகுப்பு வரை படித்தார். பள்ளிபாளையம் மாமா வீட்டில் நெசவு கற்றார்.

ஈரோட்டில் நூல் பெற்று வந்து பாவோடி சேலை நெய்து சென்று கொடுத்து வந்தார். வறுமையில் உறவினர் வீட்டு விசேடங்களில் ஒரு ரூபாய் மொய் கொடுக்கக் கூட வசதியில்லை. திருப்பூர் சென்று ஈங்கூர் ஈ.ஆர். ரங்கசாமிக் கவுண்டர் - சென்னிமலை ஓ.கே. சென்னியப்ப முதலியார் கூட்டாக நடத்திய பஞ்சுத் தரகு மண்டியில் கணக்க ராகப் பணியில் சேர்ந்தார்.



தியாகி
சென்னிமலைக் குமரன்

திருப்பூரில் இருந்த தேச பந்து வாலிபர் சங்கத்தில் சேர்ந் தார். 19 வயது குமரசாமிக்கும் 14 வயதான இராமாயிக்கும் திருமணம் நடந்தது. கதர்த் தலைநகர் திருப்பூருக்கு 19.03.1925இல் காந்தியடிகள் வந்தபோது தொண்டர் படை யுடன் வரவேற்றார்.

1932ல் காந்தியடிகள் கைதானார். காங்கிரசிற்குத் தடை விதிக்கப்பட்டது. தடையை மீறி 10.01.1932இல் ஊர்வலம் நடத்தத் தீர்மானிக்கப்பட்டது. கே.ஆர். ஈசுவர மூர்த்திக் கவுண்டர் தலைமை என அறிவிக்கப்பட்டது. அவருக்கு உடல் நலமில்லை. பி.எஸ். சுந்தரம் தலைமை தாங்கினார். கே.எஸ். இராமசாமிக் கவுண்டர் மனைவியும், மகளும் ஆரத்தி எடுத்து அனுப்பினர். ஊர்வலம் செல்ல எல்லோரும் விரும்பினாலும் குமரசாமி உட்பட 9 பேர் தேர்ந்தெடுக்கப் பட்டனர்.

ஊர்வலம் காவல் நிலையத்தைக் கடக்கும் போது போலீசார் மிகக் கடுமையாகத் தாக்கினர். குமரசாமியை உதைத்து மிதித்துத் தாக்கினர். நினைவிழந்த குமரசாமியை மருத்துவமனைக்கு எடுத்துப் போய் தாழ்வாரத்தில் வீசினர். மருத்துவர் கோபாலமேனன் நன்கு கவனித்தும் காப்பாற்ற முடியவில்லை. சென்னிமலைச் செம்மல் திருப்பூர் மண்ணில் 11.01.1932 அன்று அமரர் ஆனார்.06.10.1988 அன்று சென்னிமலையில் குமரன் சிலை நிறுவப்பட்டது.

## 2. சைவச் செம்மல் ஈசான சிவாச்சாரியார்

சென்னிமலையில் சைவமேதை காவேரிக் குருக்கள் மகனாக மார்க்கண்டேய கோத்திர சிவமறையோர் மரபில் 1901 ஆம் ஆண்டு அவதாரம் செய்தவர் சுப்புரத்தினம். இளமையிலேயே சைவ ஆகம சாத்திர வேட்கையால் தேவகோட்டை சென்று சைவ ஆகம சங்க பொ. முத்தையா பிள்ளையிடம் சைவ சாத்திரம் அனைத்தையும் கற்றார். தமிழ் வடமொழியில் வல்லவரானார். சென்னிமலை சைவ மறையோர்கட்குக் குரு ஸ்தானம் உடைய கூனம்பட்டி மாணிக்கவாசக பண்டிதரிடம் சிவதீட்சை பெற்றார்.

காசியில் சில காலம் தங்கினார். ஈசான சிவாச்சாரியார் எனப் பெயர் பெற்றார். காசியில் பல புலவர் பெருமக்களுடன் பல நூல்களை ஆராய்ந்தார். வேதாகம மகா பண்டிதர் எனப் போற்றப்பட்டார். சென்னிமலை மீது பெரும் பக்தி கொண்டவர். சென்னிமலை இலக்கியம், வரலாறு இவை நன்கு அறிந்து வெளியிடவும் விரும்பினார்.

சென்னிமலையில் சரவண முனிவர் வேதாகப் பாடசாலை தொடங்கி ஆதி சைவ குலச் சிறார்கள் பயிற்சி பெறச் செய்தார்.


ஈசான சிவாச்சாரியார்

இமயம் வரை பயணம் செய்து எங்கும் தாம் அறிந்ததைப் பிறர்க்கு உரைத்தார். எண்ணற்ற வர்கட்கு சிவதீட்சை அளித்தார். பெருமக்கள் பலர் இவர்க்குச் சீடர் ஆயினர். தமிழக ஆதீனங்கள் இவரை அழைத்துச் சிறப்பித் தன. சிலேடை நயமும், நகைச் சுவையும், அணி நலனும் கொண்டு ஒலி பிறழாத உச்சரிப்புடன் கம்பீரத் தொனியுடன் உரை யாற்றுவார். அவர் பாணியை எவரும் பின்பற்ற முடியாது. முன்பு வாழ்ந்த சமயப் பெரியோர்களைப் போற்றிப் புகழுவார்.

அருள் வைத்தியநாத சிவாச்சாரியாரைத் தலைமைச் சீடராகப் பெற்றார். முடிவாகப் பழனிப் பதியில் தங்கினார். எல்லாத் திக்கு களிலும் சமய திக்விஜயம் செய்தார்.

திருநெல்வேலியில் 10.04.1963 அன்று காரைக்காலம்மையார் திருநட்சத்திரத்தன்று சுந்தரமூர்த்திகள் வரலாற்றுடன் இருவரும் கயிலை சென்றதை உள்ளமுருக உரையாற்றினார். உடல் நலக்குறை வால் மயக்கமுற்றார். சிகிச்சை பலனின்றி அன்றே சிவபதம் அடைந் தார்.

### 3. பத்மஸ்ரீ எம்.பி. நாச்சிமுத்து முதலியார்

28.04.1913 அன்று சென்னிமலை மு. பழனியப்ப முதலியாருக்கும், சடையம்மாளுக்கும் மகனாகப் பிறந்தார்.



தொடக்கக் கல்வியைச் சென்னிமலையிலும், உயர்நிலைப் பள்ளிக் கல்வியைத் திருப்பூரிலும், பட்டப் படிப்பைத் திருச்சியிலும், சட்டப் படிப்பைச் சென்னையிலும் பயின்று ஈரோட்டில் 4 ஆண்டுகள் வழக்கறிஞராகப் பணிபுரிந்தார். கருணாம்பாள் என்ற மங்கை நல்லாள் இவர் வாழ்க்கைத் துணை ஆனார்.

தறித்தொழிலில் சிக்கி நலிந்து கிடந்த நெசவாளர்களைக் கூட்டுறவு அமைப்பில் கொண்டு வர நாட்டம் கொண்டார். சென்னிமலை நெசவாளர் கூட்டுறவுச் சங்கம் 07.04.1941 இல் பதிவு செய்யப்பட்டு 14.04.1941 முதல் இயங்கியது (இன்றைய சென்டெக்ஸ்). 46 ஆண்டுகள் அதன் தலைவராக விளங்கி நெசவுத் தொழிலுக்கும், நெசவாளர் நலனுக்கும் அவர் செய்த பெரும் பணிகள் அளவில் அடங்கா.


பத்மஸ்ரீ எம்.பி. நாச்சிமுத்து முதலியார்

நாடா ஓசையே நமசிவாய மந்திரம் ஆயின. நெசவாளர் குடி யிருப்புக்களே அவர் தரிசிக்கும் புண்ணியத் தலங்கள் ஆயின. நெசவுத் துறைக்கு அவர் ஆற்றிய பணிக்காக 1983 இல் பத்மஸ்ரீ விருது பெற்றார். பெற்ற பதக்கங்கள் பலப்பல.

1952 முதல் 1969 வரை 17 ஆண்டுகள் ''கோ ஆப்டெக்ஸ்'' தலைவராக விளங்கினார். 1953 முதல் 1985 வரை 32 ஆண்டுகள் அகில இந்தியக் கைத்தறி வாரியத்தின் உறுப்பினராக இருந்தார். வெளிநாடு சென்ற கைத்தறிக் குழுக்களில் இடம் பெற்றார். ரிசர்வ் வங்கி ஆலோசகராக, இந்தியன் வங்கி இயக்குனராக இருந்தார். பல பள்ளிகள், கல்லூரிகள் நிர்வாகத்தில் இடம் பெற்றார்.

தென்னிந்திய செங்குந்த மகாஜன சங்கத் தலைவராக விளங்கி னார். நெசவாளர் வாழ்வில் ஒளியேற்றிய உத்தமர் எம்.பி.என். 27.06.1987ல் அமரர் ஆனார். அவர் உருவாக்கி வளர்த்த நிறுவனங்கள் அவர் புகழை என்றும் பாடும். சென்டெக்ஸ் நிறுவனத்தில் இவருக்குச் சிலை அமைக்கப்பட்டுள்ளது.

❁❁❁



## 22. ''தர்ம பரிபாலன சபை'' – ஒரு கிராமக் குடியரசு

மத ரீதியாகவும், தொழில் - வணிக ரீதியாகவும் வளர்ந்து வரும் சென்னிமலையின் தேவைகளைக் கவனிக்க ஒரு சபை இருக்க வேண்டும் என்று எண்ணியவர் சென்னிமலையில் சப் ரெஜிஸ்திரார் ஆகப் பணியாற்றிய இராமகிருஷ்ணம்பிள்ளை என்பவர். 1907 முதல் 1915 வரை இங்கு பணியாற்றிய அவர் தஞ்சை மாவட்டம் மன்னார்குடியைச் சேர்ந்தவர். சென்னிமலையின் ஊர் அழகு-கோயில் பெருமை ஆகியவைகளால் மகிழ்ந்த அவர் ஊரில் ஒற்றுமை ஏற்பட வழி வகுத்தவர்.

ஈரோடு மகாஜன உயர்நிலைப் பள்ளியில் பயின்று சென்னிமலை திரும்பிய எஸ்.கே. இராமசாமி முதலியார், வி.எஸ். செங்கோட்டைய முதலியார் ஆகிய இருவரும் தங்கள் ஆங்கிலப் புலமையை வளர்த்துக் கொள்ள இராமகிருஷ்ணம்பிள்ளையை நாடினர். அப்பணியை மகிழ்வுடன் ஏற்றுக் கொண்டார். அவர்கள் வீட்டுப் பெரியவர்களுடன் பழகினார். ஊரில் பலர் பழக்கம் ஏற்பட இராமகிருஷ்ணம்பிள்ளையின் செல்வாக்கு உயர்ந்தது. இராம கிருஷ்ணம்பிள்ளை சென்னிமலைக்கு ஒரு சபை வேண்டும் என்பதை எல்லோரிடமும் கூறினார். சபை அமைந்தது.

சென்னிமலையின் முக்கியமானவர்களான த. குருமூர்த்தி செட்டியார், க. கிருஷ்ணமுதலியார், வா.செ. அருணாசல முதலியார், ஜி. செல்வப்பிள்ளை செட்டியார், சு. பாலசுப்பிரமணிய முதலியார். மு. பழனியப்ப முதலியார் ஆகியவர்களோடு இளைஞர்களான எஸ்.கே. இராமசாமி முதலியார், வி.எஸ். செங்கோட்டைய முதலியார் ஆகியவர் களைப் பொறுப்பாளர்கள் ஆக்கினார்.




தர்ம பரிபாலன சபைக் கட்டிடம்

சென்னிமலையில் இருந்த ஜின்னிங் பேக்டரிகள், மண்டிகள், ஜவுளிக் கடைகள் இவைகள் தர்ம பரிபாலன சபைக்கு மகமைப்பணம் சேர்த்துத் தர ஏற்பாடு செய்தார். ஆண்டுக்கு 5000 முதல் 7000 ரூபாய் வரை கிடைத்தது. அதனையும் வட்டிக்கு விட்டு வருமானம் பெருக்கினார். சபை பல நற்காரியங்கள் செய்தது.

1. எல்லா வீதிகளிலும் கல் தூண் நாட்டி இரவில் விளக்கேற்றினார்கள்.
2. ஆட்களை நியமித்து ஊரின் குப்பை கூளங்களை அப்புறப்படுத்தினர்.
3. குடிதண்ணீர்த் தட்டுப்பாடான காலங்களில் கிணறுகள் ஆழப் படுத்தப்பட்டன.
4. அப்போதிருந்த அன்னப்பையர், பாவடிச் சாமியார் ஆகியோருக்கு உதவி செய்து மக்களுக்கு இலவச வைத்தியம் செய்தனர்.
5. சிறந்த ஆசிரியர்களாக இருந்த கே. இராமகிருஷ்ண முதலியார், எஸ்.கே. சுப்பராய முதலியார் ஆகியோருக்குப் பொருள் உதவி செய்து கல்வியை அபிவிருத்தியடையச் செய்தார்கள்.



6. சிப்பந்திகளை நியமித்து இரவில் ரோந்து வரச் செய்து திருடர் பயத்தை ஒழித்தார்கள்.
7. சென்னிமலைத் தலபுராண ஏட்டுச் சுவடியைப் பெயர்த்து எழுதி, திருத்தமாக வைத்திருந்த தமிழ் வித்துவான் ந.மா.சி. கறுப்பண்ண முதலியாரிடமிருந்து பெற்று அச்சிட்டு வழங்கினர்.
8. மாரியம்மன் கோயில் மகாமண்டபத்தை ரூ.7,000/- செலவில் கருங்கல்லால் கட்டினர்.
9. சுப்பிரமணியர் கோயிலில் வெள்ளிவிமானம் ரூ.6,000/- செலவில் செய்தனர்.
10. வடக்கு ராஜ வீதியில் ஒரு கட்டிடத்தை விலைக்கு வாங்கி 'டவுன் ஹால்' மாதிரி பயன்படுத்த ஏற்பாடு செய்தனர். (இது இப்போது கொமரப்பா செங்குந்தர் பெண்கள் பள்ளியின் ஒரு பகுதியாக உள்ளது).

காலப்போக்கில் இந்த சபை மறைந்து விட்டாலும் அதன் பணிகள் இறவாப் புகழ் உடையவை.

✿✿✿

# 23. நிறுவனங்கள்

**சென்னிமலையில் இலக்கிய, சமய, விழா, வழிபாட்டு அமைப்புகள்**

அக்கினி நட்சத்திர அன்னதான வழிபாட்டு மன்றம்

அருணகிரி நாதர் மடம்

ஆதிசைவ அர்ச்சகர்கள் அறக்கட்டளை

இராம கிருஷ்ண சங்கம்

கந்தர் சஷ்டி கவசம் வழிபாட்டுக் குழு

கலாஞான சங்கம்

கலைச் சங்கம்

கிருத்திகை விழாக் குழு

கொங்கு வேளாளர் இளைஞர் நற்பணி மன்றம்

சமய இலக்கியச் சங்கம்

சஷ்டி விழாக் குழு

செங்குந்தர் அறக்கட்டளை

செங்குந்தர் இளைஞர் நற்பணி மன்றம்

தமிழ்ச் சங்கம்

திருக்குறள் பேரவை

தைப்பூச இசைவிழாக் குழு

நந்தவன அறக்கட்டளை

பவுணர்மி கிரிவல விழாக்குழு

பாலாபிஷேக விழாக் குழு

புரட்டாசி வழிபாட்டு மன்றம்

மங்களவார காலை விழாக்குழு

மணிவாசகர் மன்றம்



மார்கழி மாத விழாக்குழு

முத்தமிழ் மன்றம்

லாடகுரு அய்யன் தன்னாசியப்பர் வழிபாட்டு மன்றம்

விடியல் பொதுநல இயக்கம்.

பல சமூகங்கள், ஊர்கள் பெயரில் உள்ள மடங்கள் தைப்பூசத் தேர்த்திருவிழாப் பகுதியில் கூறப்பட்டுள்ளன.

முன்பு சரவண முனிவர் வேதாகமப் பாடசாலை, சென்னிமலை தர்ம பரிபாலன சபை, சைவ சமய சன்மார்க்க சங்கம், யுவர் சங்கம், பசுமடம் ஆகியவை இருந்தன. அரிமா, சுழற்குழு, ஜே.சி. போன்ற அமைப்புகளும் சேவை புரிகின்றன.

✿✿✿

# 24. இலக்கியங்கள்

## சென்னிமலைத் தல புராணம்

மூர்த்தி, தலம், தீர்த்தம் என்பவற்றின் மகிமை பொருந்திய பழமையாகிய வரலாற்றை அறிவிப்பன தல புராணங்கள். ஆதலின் தல புராணம் என்பது இன்றியமையாதது ஆயிற்று. தல புராணச் செய்தி அறிந்தவர்களே அத்தல வழிபாட்டில் மிகவும் ஊக்கம் உடையவர் ஆவர். ஆதலின் நமது முன்னோர்கள் தலங்கள்தோறும் தலபுராணம் இயற்றினர். அங்ஙனம் இயற்றி வைக்கப் பெற்ற தல புராணங்களில் நம் சென்னிமலைத் தலபுராணமும் ஒன்றாகும்.

சென்னிமலையின் தோற்றம், மகிமை ஆகிய தலச் சிறப்பும், இத்தலத்திலுள்ள தீர்த்த விசேடம், இம்மலைமேற் கோயில் கொண் டுள்ள முருகக் கடவுளாகிய மூர்த்தியின் சிறப்பு ஆகியவற்றைக் கூறுவது சென்னிமலைத் தலபுராணம். இத்தல புராணத்தை இயற்றியவர் சரவண முனிவர். இவர் சரவண விரத முனிவர் என்றும் அழைக்கப் பெறுவார்.

சரவண முனிவர் சென்னிமலையை அடுத்துள்ள திருவிருந்தபுரம் என்னும் பிடாரியூரில் மார்க்கண்டேய கோத்திர சிவமறையோர் குலத்தில் தோன்றி சத்திய ஞானியைக் குருவாகக் கொண்டார். பிரம்மச்சரிய முதலிய நிலைகளில் நின்று பின்பு துறவியாய்ச் சென்னிமலைச் சார்பில் தவம் புரிந்தார்.

சென்னிமலையின் பண்டைய வரலாற்றை அறிய விரும்பி திருவாவிநன்குடியை அடைந்து மலையை வலம் வந்து முருகப் பெருமானை வணங்கினார். முருகப் பெருமான் கனவில் தோன்றி அருளியவாறு காஞ்சிபுரம் சென்று சிவபெருமானை வழிபட்டு குமரக் கோட்டத்தில் முருகனையும் வழிபட்டார்.



காஞ்சிபுரம் மறையவர்கள் பூர்வீகச் செப்பேடுகள் இருந்த அறை யைத் திறந்து அங்கிருந்த செப்பேடுகளைப் படித்தனர். தொடர்ந்து படிக்கையில் சென்னிமலை தொடர்புடைய பகுதியை வாசிக்கும் போது சென்னிமலைச் செய்தியைக் கேட்டதும் மிகுந்த பரவச நிலை யடைந்தார். இவர் மகிழ்ச்சிக்குக் காரணம் கேட்ட மறையவர்கட்குத் தான் வந்த நோக்கம் கூறினார். அவர்கள் தொடர்ந்து சென்னிமலையின் மகிமை, அற்புதம், தீர்த்த விசேடம் ஆகியவற்றைப் படித்தனர். அவற்றையெல்லாம் மீண்டும் ஒரு செப்பேட்டில் எழுதிக் கொண்டு சென்னிமலையை அடைந்தார். செப்பேட்டில் கண்டவை அனைத்தும் சென்னிமலையில் இருக்கக் கண்டு மகிழ்ந்தார்.

பழனியில் கூறியவாறு சென்னிமலையில் முருகப் பெருமான் தமது ஆறுமுக வடிவிலும், அறுமுகம் மறைந்த ஒருமுக வடிவிலும் காட்சியளித்தார். வணங்கி மகிழ்ந்தார். சென்னிமலை மேல் முருகனுக்குக் கோயில் எடுத்தார். சரவண முனிவர் வேண்டியவாறு கோயிலில் முருகன் எழுந்தருளினார்.

பின்னர் சென்னிமலை அடிவாரத்தில் கைலாசநாதர் கோயில் கட்டினார். அக்கோயில் சித்திர மண்டபம் ஒன்றில் வள்ளிதெய்வானையுடன் முருகப் பெருமானை எழுந்தருளச் செய்தார். முருகனுக்குத் திருத்தேர் செய்து தேரோட்டம் நிகழ்த்தினார். தாம் கண்ட செய்திகளைத் தல புராணமாகச் செய்தார். பின் சில காலம் வாழ்ந்திருந்து முருகப் பெருமான் திருவடியை அடைந்தார்.

பழனி அடிவாரத் திருவாவிநன் குடியிலும், பழனிமலை மீதும் முருகப் பெருமான் எழுந்தருளியிருப்பது போல் சென்னிமலை மீதும், அடிவாரக் கோயிலிலும் முருகப் பெருமான் எழுந்தருளியுள்ளார்.

சென்னிமலை மேல் சரவண முனிவர் ஒருமுக வடிவாய் தண்டபாணிக் கோலத்தில் முருகனைக் கண்ட போது வணங்கிப் போற்றிப் பாடிய பாடல்கள் வழிபாட்டுக்கு உரியவை.

கந்தா உயர்சம் பந்தா சரணம்
கலையாய் சிவமா மலையாய் சரணம்

மந்தா கினிதன் மைந்தா சரணம்

மஞ்சார் குழலாள் மைந்தா சரணம்

நந்தா கெழுமா னந்தா சரணம்

நாமா துறைபன் னாமா சரணம்

சிந்தா மணியாய் வந்தாய் சரணம்

சிகரா சலனே சரணம் சரணம்

என்பது அவற்றில் ஒரு பாடல்.

சென்னிமலைத் தல புராணம். ஆறு மான்மியங்களையும், 207 பாடல்களையும் உடையது.

1. செப்பேடு கண்ட மான்மியம்
2. சிரகிரி மான்மியம்
3. புட்பகிரி மான்மியம்
4. இடும்பனுக்கு வழி காட்டிய மான்மியம்
5. காட்சி மான்மியம்
6. ஆலயங் கண்ட மான்மியம்

என்பன அவை. இந்நூல் ''சிரகிரி மான்மியம்'' என்றும் கூறப்பெறும்.

**பதிப்புக்கள்**

207 பாடல்கள் கொண்ட சென்னிமலைத் தல புராணம் நெடுநாள் அச்சாகாமல் ஓலைச் சுவடியாகவே இருந்தது. சென்னிமலைத் தமிழாசிரியரும், நட்டுவனார் மரபில் வந்தவரும் ஆகிய ந.மா.சி. கறுப்பண்ண முதலியார் ஏடு தேடிப் பெயர்த்து எழுதி வைத்திருந்ததை சென்னிமலை தர்ம பரிபாலன சபை 1923 ஆம் ஆண்டு வெளியிட்டது மூலம் மட்டுமே உள்ள பதிப்பாகும். சென்னை மவுண்ட் ரோடு வெஸ்ட் & கோ அச்சகத்தில் அச்சிட்டனர்.

இப்பதிப்பைப் பற்றி 1936 ஆம் வருடம் விளாங்குறிச்சி நா. மருதாசலக் கவுண்டர் தன் சென்னிமலைப் பிரபந்தம் என்னும் நூல்



முன்னுரையில் 'இத்தலபுராணம் சரவண முனிவர் திருவாய் மலர்ந் தருளியபடி சிற்சில சீர்திருத்தங்களுடன் 1923 ஆம் ஆண்டு வெளியிடப் பட்டுள்ளது' என்று எழுதியுள்ளார்.

1953 ஆம் வருடம் சென்னிமலை பஞ்சாயத்து போர்டின் வெள்ளி விழாவில் உரையாற்றிய அதன் தலைவர் ஜி. ராஜமன்னார் செட்டியார் ''இற்றுப் போன சென்னிமலைத் தல புராண ஏட்டுப் பிரதியைப் பிழையறச் சோதித்து, விட்டுப் போன பாடல் அடிகளைச் சந்தர்ப்பம் நோக்கித் தானே அமைத்துக் கோர்வை செய்தும் திருத்தமுற எழுதித் தன்னிடம் வைத்திருந்த கையெழுத்துப் பிரதியை இவ்வூர்த் தமிழ் வித்துவான் ந.மா.சி. கறுப்பண்ண முதலியாரிடமிருந்து பெற்று அதை புத்தக ரூபமாக அச்சிட்டு வழங்கினார்கள்' என்று கூறினார்.

1981 ஆம் ஆண்டு தவத்திரு. ஈசான சிவாச்சாரியார் அவர்கள் வரலாற்றை எழுதிய சென்னிமலை செ.கு. சிங்காரவேலு ''1923 ஆம் ஆண்டில் சென்னிமலைத் தல புராணம் ஒருவாறு அச்சுப் பிழைகளோ டாவது நூல் வடிவு பெற்றது'' என்று கூறியுள்ளார்.

தவத்திரு ஈசான சிவாச்சாரியார் திருத்தமுற இத்தல புராணத்தை வெளியிட விரும்பினார். அவர் விருப்பம் நிறைவேறவில்லை என்றும் கூறியுள்ளார்.

கொங்கு நாட்டு ஏட்டுச் சுவடிகள் தேடித் தொகுத்த புலவர் வே.ரா. தெய்வசிகாமணிக் கவுண்டர் 1927ல் சென்னிமலைத் தல புராண ஏட்டுச் சுவடி ஒன்றைப் பெற்றார். ஏடு பெயர்த்து எழுதி உரையும் இயற்றி வைத்திருந்தார்.

தெய்வசிகாமணிக் கவுண்டருக்குக் கிடைத்த ஏட்டுச் சுவடி,

''சென்னியங்கிரி வேலாயுதர் கிருபையினாலே
முகாசிப் பிடாரியூர் கிராமத்தைச் சேர்ந்த அர்த்தனாரி
பாளையத்திலே இருக்கும் பழனியப்ப பிள்ளை மகன்
சண்முகம் பிள்ளை எழுதியது''

ஆகும்.

பூந்துறை - குமாரவலசு மணியம் க. சண்முக ராமசாமிக் கவுண்டர் தலைமையில் சென்னிமலைத் தலபுராணம் வெளியிட ஒரு குழு அமைக்கப்பட்டது. அவர்கள் வேண்டுகோளுக்கு இணங்க எழுமாத்தூர் வேலம்பாளையம் பெரும்புலவர் வே.ரா. தெய்வ சிகாமணிக் கவுண்டர் விரிவான உரையுடன் 07.01.1967இல் வெளியிட்டார். சென்னிமலை சிவாஜி அச்சகத்தல் அச்சிடப்பட்டது.

1998 ஆம் ஆண்டு தேவஸ்தான சார்பில் தலபுராணம் மீண்டும் மறுபதிப்புச் செய்யப்பட்டது. அதில் முதல் பதிப்பு ஆண்டு குறிக்கப் பெறவில்லை. தெய்வசிகாமணிக் கவுண்டர் முன்னுரையும் முழுமை யாக இல்லை.

## சென்னிமலைத் தல புராணத்தில் சென்னிமலை மகிமை

சென்னிமலைத் தல புராணம் சிரகிரி மான்மியப் படலத்தில் சென்னிமலை மகிமை விவரித்துக் கூறப்படுகிறது.

1. ''சிந்துஉயிர் உய்க்கும் சஞ்சீ வனிஒரு பாலில்; துண்டம்
   சந்துசெய்து உறுப்புக் கூட்டும் சந்தான கரணி ஓர்பால்
   உந்தும்அம்பு உறைப்புத் தீர்க்கும் சல்லிய கரணி ஓர்பால்
   நந்துஉறு இரணம் தீர்க்கும் சமனிய கரணி ஓர்பால்''

   சஞ்சீவனி - இறந்துபோன உயிரைத் தருவது
   சந்தான கரணி - துண்டாகிய உறுப்பைப் பொருந்தச் செய்வது
   சல்லிய கரணி - அம்பு தைத்தலால் ஏற்பட்ட புண்ணைத் தீர்ப்பது
   சமனிய கரணி - மிகுந்த காயங்களைத் தீர்ப்பது

   ''சல்லிய கரணி சந்தான கரணி
   சமனிய கரணி முதலில் உதித்த
   மிருத சஞ்சீவனி மருந்து நால்வகையே'' என்பது பிங்கல நிகண்டு.

2. மூப்புவெம் பிணிசாக் காடு முதலன தீர்க்கும் கைப்பு
   யாப்புறு தலைத்தீர் எட்டி அரும்கரு நொச்சி ஓர்பால்
   பாப்பினுள் சுதைவெண் சாரைப் பாப்பினம் ஓர்பால்; அப்பால்
   காப்புறு மருந்தின் ஈட்டம் கணக்கிலை கணிக்கற் பாற்றோ''

   கசப்பு இல்லா எட்டி - முதுமை, கொடிய நோய், மரணம் இவை களைத் தீர்ப்பது.
   கருநொச்சி - இதன் வாசனை வீசும் இடமெல்லாம் பாம்பு முதலிய விஷப் பிராணிகள் வராது. மிகுந்த வாசனை உடையது.

   வெண்சாரை - வெண்மை நிறம் உடைய சாரைப் பாம்பு. இது அறுந்த உடல் கூடிச் செல்லும் இயல்பு டையது. இது கடிக்கப் பெற்றவர் சகல சித்திகளையும் அடைவர்.

3. திருக்கிளர் திருவை நல்கும் தெய்வஐந் தருக்கள் ஓர்பால்
   பொருக்குமா மகத்தில் பொங்கிப் பெருகிடும் தீர்த்தம் ஓர்பால்
   பொருக்கெனக் கண்டு காணாது இருக்குமோர் பொய்கை ஓர்பால்
   பருப்பதச் சிகரக் குன்றின் பான்மையார் அளக்க வல்லார்''.

   ஐந்தரு - சந்தானம், தேவதாரம், கற்பகம், மந்தாரம், பாரிசாதம் என்னும் தெய்வத்தன்மை பொருந்திய மரங்கள், இவை செல்வம் தரும்.

   மாமாங்கத் தீர்த்தம் - மலையின்மேல் தென்மேற்குத் திசையில் உள்ள விநாயகர் கோயிலை அடுத்துள்ளது. மழை வறட்சியுற்ற காலத்திலும் மக நட்சத்திரத்தில் கல் தவளையும் வெண்சாரையும் குரல் எழுப்ப நீர் பொங்கி வழியும். இதில் நீராடுவோரும் உட் கொள்ளுவோரும் உடல் பிணியும் கிரக பீடையும் நீங்கப் பெறுவர். பன்னிரண்டு ஆண்டுகட்கு ஒருமுறை நீர் பொங்கக் கூடியது.

## புலவர் ந.மா.சி. கறுப்பண்ண முதலியார் பதிப்புப் புராணம்

சென்னிமலைத் தல புராணம் வே.ரா. தெய்வசிகாமணிக் கவுண்டர் 1967ல் பதிப்பித்தது 6 மான்மியங்களையும் 207 பாடல்களை யும் உடையது. புலவர் கறுப்பண்ண முதலியார் இதே புராணத்தை 28

பகுதிகளையும் 668 பாடல்களையும் உடையதாகப் பதிப்பித்துள்ளார். தாம் எழுதிய புராணத்தில் சரவண முனிவர் செய்த புராணப் பாடல் களையும் சேர்த்துள்ளார் என்றுதான் கூற வேண்டும். அவர் பதிப்பில் கடவுள் வாழ்த்து, அவையடக்கம், நூல்வரலாறு இல்லாமல் கீழ்க்கண்ட 28 பகுதிகள் உள்ளன.

1. செப்பேடு கண்ட மான்மியம்
2. வான் சிறப்பு
3. நாட்டுச் சிறப்பு
4. திரு நகரச் சருக்கம்
5. கமலாலயப்பதிச் சருக்கம்
6. சிகரகிரிச் சருக்கம்
7. சத்தியஞான தவமூர்த்திச் சருக்கம்
8. தவச் சருக்கம்
9. சென்னிமலைக்குச் செந் நிமலை வந்த சருக்கம்
10. சத்திமுனிவர் கண்கட்சி மான்மியம்
11. திருவிருந்தாவனப் பிராட்டி தவ மான்மியம்
12. சும்பன், நிசும்பன் சம்மார மான்மியம்
13. இரத்த பீஷன் சம்மார மான்மியம்
14. மாகாளி தோற்றம்
15. அகமார்க்க தாண்டவ மான்மியம்
16. மயூர தாண்டவ மான்மியம்
17. புட்பவனச் சிறப்பு
18. கைலாசநாதர் காரணம்
19. மார்க்கண்டேசுர மான்மியம்
20. புட்பகிரி மான்மியம்
21. இடும்பனுக்கு வழிகாட்டிய மான்மியம்
22. தீர்த்த மான்மியம்



23. வள்ளியம்மை சந்நதி மான்மியம்
24. முசுகுந்தச் சோழன் தவ மான்மியம்
25. பானுகோபன் வதைப் படலம்
26. முத்துக்குமார மான்மியம்
27. காட்சி மான்மியம்
28. ஆலயங்கண்ட மான்மியம்

## இந்நூலில் உள்ள செய்திகள்

திருக்குறளில் 'வான் சிறப்பு' இரண்டாவது அதிகாரம். இந்நூலிலும் இரண்டாவது பகுதியாக வான் சிறப்புக் கூறப்படுகிறது. பொதுவாகத் தல புராணங்களில், நாட்டுப் படலம், நகரப் படலம் கூறப்படும். அதுபோல் இந்நூலில், நாட்டுச் சிறப்பும், நகரச் சருக்கமும் கூறப்படு கிறது.

பதிப்பாசிரியர் (நூலாசிரியர்) தமிழ்ப் புலவர், தம் புலமை தோன்றப் பல புதுப் பகுதிகள் சேர்த்துள்ளார். இவர் நட்டுவனார் மரபில் தோன்றியவர். நாட்டிய சாஸ்திரம் தெரிந்தவர். அதனால்

அகமார்க்க தாண்டவ மான்மியம் (சிவன்)
மயூர தாண்டவ மான்மியம் (முருகன்)

என்ற இரு பகுதிகளை 63 பாடல்களில் (33+30) இயற்றிச் சேர்த்ததுடன், தேசி, வடுகு, சிங்களம் அவற்றின் பல உட்பிரிவுகளை 5 பக்கங்களில் உரைநடையாகவும் எழுதியுள்ளார்.

மார்க்கண்டன் வரலாற்றை 83 பாடல்களிலும், முசுகுந்தச் சோழன் வரலாற்றை 53 பாடல்களிலும் மிக விரிவாகப் பாடிச் சேர்த்துள்ளார். சென்னிமலை ஆதி சைவ சிவப் பிராமணக் குருக்கள்மார் மார்க்கண்டேய கேத்திரத்தார் ஆனதால் இவ்வரலாறு எழுதப்பட் டிருக்கலாம்.

முசுகுந்தச் சோழன் குரங்கு வழிவந்தவன் என்பது புராணம். நூலாசிரியர் சில இடங்களில் செங்குந்தர்களைக் 'குந்தர்' என்று

குறிப்பிடுகின்றார். குந்தம் என்பது ஒரு வகை வேல் (திவாகர நிகண்டு 1151). அவ்வேல் ஆயுதம் பெற்றதால் 'செங்குந்தர்' எனப் பெயர் வந்தது. குந்தம் உடையவர் குந்தர் எனப்படுவர். இப்பெயர்த் தொடர்பால் 'முசுகுந்தன்' வரலாறு எழுதப்பட்டிருக்கலாம். இன்னும் விரிவாக இயற்றி வைத்திருந்துள்ளார். ஒரு கட்டுரையில் 'தடாதகைப் பிராட்டி தவச் சருக்கம்' புராணத்தில் இருப்பதாகக் கூறப்பட்டுள்ளது. ஆனால் அது அச்சிட்ட நூலில் இல்லை. இவ்வரலாற்றில் சென்னிமலை தொடர்பாக பல புதிய செய்தி கூறப்படுகிறது.

**தனித் தனிச் சன்னதிகள் ஏன்?**

வள்ளி, தெய்வயானை, இருவரும் சுந்தரவல்லி, அமிர்தவல்லி என்ற பெயரில் முருகப் பெருமானை அடையத் தவமிருப்பதாலும், இத்தலத்தில் முருகன் பாலகுமரனாக எழுந்தருளியுள்ள காரணத்தாலும் முருகப் பெருமானுக்கும், தேவியருக்கும் தனித்தனிச் சன்னதிகள் உள்ளன என்பர்.

ஆனால்1923 ஆம் ஆண்டு சென்னிமலைத் தல புராணத்தை விரிவுபடுத்திப் பதிப்பித்த புலவர் ந.மா.சி. கறுப்பண்ண முதலியார் இதற்கொரு வேறு காரணமும் கூறுகிறார்.

முருகப் பெருமானும், தேவியர் இருவரும் ஒன்றாக இருந்தால் அடியார்கள் அவர்கள் முன்வரத் தயங்குவார்களாம். முருகப் பெருமான் ''நான் தனியனாக சேவல் கொடியும், தண்டும் ஏந்திச் சிறப்புடன் வேறொரு ஆலயத்தில் அமர்ந்து பகலில் அடியவர் அனைவருக்கும் அருள்பாலித்த பின் இரவில் அழகுடன் உங்களிடம் வருவேன்'' என்று தேவியரிடம் கூறி அவர்களைத் தனிக் கோயிலுக்கு அனுப்பினாராம். தேவியரும் உங்கள் உள்ளக் கருத்தின்படியே செய்யுங்கள் என்று ஒப்புக் கொண்டார்களாம்.

வள்ளியம்மன் சன்னதி மான்மியம்' என்ற பகுதியில் 25 ஆம் பாடலில்,

''மூவரும் ஒருமித்து இருந்திட அடியார்
முன்வரத் தயங்குவர் தனியாய்ச்



சேவலங் கொடியும் தண்டொரு கரத்தில்
சிறக்க வேறால யத்தில் அமர்ந்து
யாவர்க்கும் கிருபை பகல்அளித்து அந்தி
அழகொடு வருகுவன் என்ன
காவலர் கருத்தின்படி செயும் என்றார்
கனிந்துகீழ்க் கோட்டத்தில் அமர்ந்தார்''

என்று புலவர் கூறியுள்ளார்.

**மணிமலை**

சென்னிமலை வந்த முசுகுந்தச் சோழன் மலை மீதேறி முருகப் பெருமானை வணங்கியபின் கீழிறங்கி வந்து இந்திர தீர்த்தத்தில் நீராடி சென்னிமலையின் கிழக்கேயுள்ள மணிமலை மீதேறி முருகன் அருள் வேண்டித் தவம் செய்து, முருகன் மயில்வாகனம் ஏறி மணிமலை வந்து அருள் செய்யப் பெற்றான் என்று கூறப்படுகிறது.

மணிமலை நிமி மலை என்றும், குறும்பொறை என்றும் கூறப்படு கிறது.

''இடம்வலம் வந்து கந்தன் இணையடி பணிந்து சென்னித்
தடவரை அடுத்த கீழ்சார் தழைத்துவான் உயர்ந்து நிற்கும்
திடநிமி மலைகண்டு இந்திர தீர்த்தத்துள் முழுகிச் சென்று
படிதடம் இல்லாக் கல்லில் பாய்ந்துமன் உச்சி சென்று''

முசுகுந்தன் தவம் செய்தானாம்.

''சென்னியங் கிரியை விட்டு
கந்தவேள் மயிலில் ஏறிக்
காவலன் முன்னின் றாரால்''

என்றும் கூறப்படுகிறது.

சென்னிமலையும், மணிமலையும் 'இரட்டைக் குன்று' என்று கூறப்படுகிறது. மணிமலையில் படி - தடம் அமைத்துக் கோயில் அமைக்கலாம். ஒரு அன்பர் பெருமாள் கோயில் கட்ட முற்பட்டார்.

இயலவில்லை. பழனிமலையின் அருகில் இதுபோல் உள்ள குன்று 'இடும்பன் மலை' என்று அறிவிக்கப்பட்டு அங்கு காலிங்கன் பாறை சுப்பிரமணியர் கோயில் உள்ளது. 1974 ஆம் ஆண்டு வனத் துறை யிடமிருந்து பழனி தேவஸ்தானம் விலைக்கு இடும்பன் மலையை வாங்கியது. பழனிமலையை சிவகிரி என்றும், இடும்பன் மலையை சத்திகிரி என்றும் கூறுவர்.

**சென்னிமலைக்கு ஓர் அறுபடை வீடு**

பூந்துறை, வெள்ளோடு, நசியனூர், எழுமாத்தூர், பிடாரியூர், பூந்துறை நாட்டின் ஏனைய 27 ஊர்கள் ஆகியவை சென்னிமலைப் படைவீடு என்கிறார்.

''பூந்துறை வெள்ளோடு நசையனூர் எழுமாது பொன்பிராட்டி
ஏய்ந்தபதி முதல்நகர் ஐந்து இருபத்தேழ் நகர் ஒன்றாய்ச்
சேர்ந்த அறுபடை வீடாம் சென்னிமலைச் செவ்வேட்கு என
ஆய்ந்த மறையாளர் செப்புவது''

என்கிறார்.

**செந் நிமலை**

சென்னிமலை என்பதற்கு ஒரு புதிய காரணமும் கூறுகிறார். இரத்த பீஷன் ஒரு அரக்கன். தேவர்கட்குத் தொல்லைகள் பல கொடுப்பவன். போரிடும்போது அவன் சிந்தும் ஒவ்வொரு துளி இரத்தத்திலும் ஒரு இரத்த பீஷன் தோன்றுவர். அதனால் அவனை வெல்ல முடியவில்லை.

சிவபெருமான் ஏவலால் காளி தன் கபாலத்தில் கீழே விழாமல் இரத்த பீஷன் இரத்தத்தையெல்லாம் பிடித்துக் குடித்ததனால் இரத்த பீஷன் கொல்லப் பட்டான். இரத்தம் நிரம்பிய கபாலம் செம்மையானது. காளிக்கு நிமலி, நிமலை என்ற பெயரும் உண்டு. கபாலம் சிவப்பான நிமலை தன் பெயரை மலைக்கு வைக்க வேண்டும் எனக் கேட்டுக் கொண்டாள். அதனால் 'செந் நிமலை' ஆயிற்றாம்.



**கைலை நாதர்**

கை லிங்கமாக அமைந்ததால் 'கைலை' நாதர் ஆனாராம்.

''கங்கை யாடியோர் கைக்கம லாலயம் எனவே
அங்கை சேர்த்தியோர் கையினை லிங்கமாய் அமர்த்தி''

என்கிறார்.

**ஊடல் மான்மியம்**

கங்கை காரணமாக உமாதேவி சிவபெருமானிடம் ஊடல் கொண்டதாகப் பல சிவாலயங்களில் 'ஊடல் திருவிழா' நடைபெறு கிறது.

'வள்ளியம்மன் சந்நிதி மான்மியம்' என்பதை ஆசிரியர் ஊடல் மான்மியம் என்றே கூறுகிறார். நாரதரால் வள்ளியம்மை ஓவியம் கண்ட முருகன் சென்று வள்ளியுடன் களவு மணம் புரிந்து வருகிறார். தெய்வயானை ஊடல் கொண்டு கதவைத் தாளிட்டுக் கொள்கிறார். ஊடல் தீர்க்கச் சென்ற நாரதரைத் தோழிப் பெண்கள் அடித்துத் துரத்தி விடுகின்றனர். வீரபாகுவால் ஊடல் தீர்கிறது. இருப்பினும் தெய்வயானை முருகனைக் கிண்டல் செய்கிறார். அதை சுவையான பாடலில் ஆசிரியர் கூறுகிறார்.

''வேட்டையாடி வந்த மானை வெளியில் விட்டு வந்தீரோ
காட்டில் விட்டு வந்தீரோ கைகழுவி விட்டீரோ
வேட்டுவர்கள் கண்டு கள்ளனென்று வில்லம்பு ஏந்தநீர்
ஓட்டமாக வந்தீரோ ஓ உண்மையை உரைப்பீரேல்''

என்பது தெய்வயானையின் கூற்றாம்.

முருகன்

''தேனும் மாவும் தந்த மானை தெருவில் விட்டு வருவனோ''

என்று வள்ளியை அழைத்து வருகிறார். எல்லோரும் மங்களகரமாக வள்ளியை வரவேற்கின்றனர். வள்ளி தமக்கையாகிய தெய்வ யானையை வணங்குகிறார். தெய்வயானை வள்ளிக்கு ஆசி கூறுகிறார்.

# கந்தர் சஷ்டி கவசம்

சஷ்டி என்பது ஆறு என்று பொருள்படும். வளர்பிறை, தேய் பிறை இரண்டிலும் ஆறாவது நாளை சஷ்டி திதி எனச் சொல்லுகிறோம்.

ஒரு சஷ்டி தினத்தில்தான் முருகப் பெருமான் அசுரன் சூரபதுமன் முதலியவர்களைக் கொன்று தேவர்களைக் காத்தார். அது ஐப்பசி மாதம் வளர்பிறை ஆறாவது நாளான சஷ்டி திதி ஆகும். அதனால் சைவ உலகம் ஐப்பசி வளர்பிறை ஆறாவது நாளை ''கந்தர் சஷ்டி'' என்று சிறப்பாகக் கொண்டாடும்.

சைவர்கள், குறிப்பாக முருகப் பக்தர்கள் கந்தர் சஷ்டியன்று விரதம் இருப்பர். பெண்கள் கந்தர் சஷ்டி விரதம் இருந்தால் மகப்பேறு வாய்க்கப் பெறுவர் என்பது ஒரு நம்பிக்கை. இதை நயமாக,

''சட்டியில் இருந்தால் அகப்பையில் வரும்'' என்று கூறுவர். சட்டி என்பது சஷ்டி. அகப்பை என்பது பெண்கள் கர்ப்பப்பையாகும்.

இறுதியில் மாமரம் வடிவாக நின்ற சூரபதுமனை முருகன் கொன்றார். மாமரத்துக்குக் கொக்கு என்ற பெயரும் உண்டு. ஒரு புலவர்,

''ஆறுநாள் படுத்தொரு கொக்குப் பிடித்தனர்
அகப்பட்ட கொக்கதைச் சட்டியில் இட்டனர்
வேதப் பிராமணர் தாமும் உண்டார்
சைவர் தாமும் உண்டார்''

என்று நயமாகக் கூறுகிறார்.

சஷ்டி விரதம் இருப்போர் ஓதவும், முருகப் பெருமானை ஓதி வழிபடவும் 'கந்தர் சஷ்டி கவசம்' என்ற உயரிய பக்தி இலக்கியத்தைப் பாலன் தேவராயன் என்பார் இயற்றினார். அவர் அரங்கேற்றிய இடம் சென்னிமலை என்பது குறிப்பிடத்தக்கது. இதற்கு அந்நூலில் அகச்சான்று உள்ளது. பாலன் தேவராயன் காங்கய நாட்டைச் சேர்ந்த பாப்பினியின் ஒரு பகுதியாகிய மடவளாகத்தைச் சேர்ந்தவர் என்பர்.

''சிரகிரி வேலவன் சீக்கிரம் வருக''



என்பது கந்தர் சஷ்டிக் கவசத்தில் ஒரு தொடர். முருகனை எண்ணிப் பாராயணம் செய்யும் நூல்களில் ''கந்தர் சஷ்டி கவசம்'' தலையாயது.

கந்தர் சஷ்டி கவசத்தைப் பாராயணம் செய்வதால் பக்தர்கள் அடையும் பயனை ஒரு வெண்பா கூறுகிறது.

''துதிப்போர்க்கு வல்வினைபோம் துன்பம்போம் நெஞ்சில்
பதிப்போர்க்குச் செல்வம் பலித்துக் - கதித்தோங்கும்
நிஷ்டையும் கைகூடும் நிமலர் அருள்கந்தர்
சஷ்டி கவசம் தனை''

என்பது அப்பாடலாகும்.

ஆசிரியர் பெயர் குறிக்கப் பெறாத மற்றொரு அகவல்பா எப்பொழுது எப்படிக் கந்தர் சஷ்டி கவசத்தை ஓத வேண்டும். அதனால் அடையும் பயன் ஆகியவைகளை விவரிக்கிறது.

''கந்தர் சஷ்டி கவசம் விரும்பிய
பாலன் தேவ ராயன் பகர்ந்ததை
காலையில் மாலையில் கருத்துடன் நாளும்
ஆசா ரத்துடன் அங்கம் துலக்கி
நேச முடன்ஒரு நினைவது ஆகி
கந்தர் சஷ்டிக் கவசம் இதனைச்
சிந்தை கலங்காது தியானிப் பவர்கள்
ஒருநாள் முப்பத்து ஆறுருக் கொண்டு
ஓதியே செபித்து உவந்து நீறணிய
அஷ்டதிக்கு உள்ளோர் அடங்கலும் வசமாய்த்
திசைமன்னர் எண்மர் சேர்ந்தங்கு அருளுவர்''

என்பது சிறப்புமிகும் அந்த அகவலாகும்.

**கந்தர் சஷ்டி கவசத்தில் முதல் - இறுதி சில தொடர்கள்**

''சஷ்டியை நோக்கச் சரவண பவனார்
சிஷ்டருக்கு உதவும் செங்கதிர் வேலோன்
பாதம் இரண்டில் பன்மணிச் சதங்கை
கீதம் பாடக் கிண்கிணி யாட

மையல் நடஞ்செயும் மயில்வா கனனார்
கையில்வே லால்எனைக் காக்கவென்று உவந்து
வரவர வேலா யுதனார் வருக
வருக வருக மயிலோன் வருக
..........................................
..........................................
''திறமிகு திவ்ய தேகா போற்றி
இடும்பா யுதனே இடும்பா போன்றி
கடம்பா போற்றி கந்தா போற்றி
வெட்சி புனையும் வேலா போற்றி
உயர்கிரி கனக சபைக்கோர் அரசே
மயில்நடம் இடுவோய் மலரடி சரணம்
சரணம் சரணம் சரவண பவஓம்
சரணம் சரணம் சண்முகா சரணம்!''

## திருப்புகழ்

விசயநகர மன்னர் பிரபுடதேவ மகாராயர் காலத்தில் அருண கிரிநாதர் திருவண்ணாமலையில் வாழ்ந்தவர். முருகன் அருள்பெற்று முருகன் தலங்கள் தோறும் சென்று சென்று சந்தப் பாடல்கள் பாடியவர். வாக்குக்கு அருணகிரியென்பர். ''படிக்கும் திருப்புகழ்'' என்று இவரே பாடியிருப்ப தால் இவர் பாடிய தொகுதி திருப்புகழ் என்றே பெயர் பெற்றது.

தொடக்கப் பதிப்புகளில் சென்னிமலைக்குப் பாடலே இல்லை. சென்னிமலைப் பாடல்கள் அனைத்தும் திருச்சிராப்பள்ளிப் பாடல் களோடு சேர்க்கப்பட்டன. 'பகலிரவினில்' என்று தொடங்கும் பாடல் மட்டும் சென்னிமலைக்கு உரியதாகச் சில பதிப்புகளில் உள்ளன. உண்மையில் சென்னிமலைக்கு ஐந்து திருப்புகழ்ப் பாடல்கள் உள்ளன.

'சென்னிமலையாண்டவர் காதல்'' இலக்கியம் அருணகிரிநாதர் சென்னிமலை முருகப் பெருமானைப் பாடிப் படிக்காசு பெற்றதாகக் கூறுகிறது.



''நாட்டில் அருணகிரி நாதன் திருப்புகழ்சொல்
பாட்டில் உவந்து படிக்காசு அளித்தபிரான்
தாலமிகும் சென்னிமலை தன்னில்வளர் கல்யாண
வாலசுப்ப ராயன்என்று வாணர்புகழ் வாசலினான்''

என்பது காதல் பகுதியாகும். இதன்மூலம் சுப்பராயன் என்ற பெயரும் முருகன் பெயர் என்பதை அறிகிறோம்.

1. ''பகலிரவினில் தடுமாறா
பதிகுருவெனத் தெளிபோத
ரகசியமுரைத் தநுபூதி
ரதநிலைதனைத் தருவாயே
இகபரமதற்கு இறையோனே
இயலிசையின்முத் தமிழோனே
சகசிரகிரிப் பதிவேளே
சரவணபவப் பெருமானே''

2. அமுதமு தாசார நேசமு
முடையவர் போலேபொய் சூழ்வுறும்
அசடிகள் மாலான காமுகர் பொன்கொடாநாள்
அவருடன் வாய்பேசி டாமையு
முனிதலு மாறாத தோஷிகள்
அறுதியில் காசாசை வேசைகள் நஞ்சுதோயும்
விழிகளி னால்மாட வீதியில்
முலைகளை யோராம லாரொடும்
விலையிடு மாமாய ரூபிகள் பண்பிலாத
விரகிகள் வேதாள மோவென
முறையிடு கோமாள மூளிகள்
வினைசெய லாலேயெ னாவியு யங்கலாமோ
வழியினில் வாழ்ஞான போதக
பரமசு வாமீவ ரோதய
வயலியில் வேலாயு தாவரை யெங்குமானாய்

மதுரையின் மீதால வாயினில்
எதிரம ணாரோரெ ணாயிரர்
மறிகழு மீதேற நீறுப ரந்துலாவச்
செழியனு மாளாக வாதுசெய்
கவிமத சீகாழி மாமுனி
சிவசிவ மாதேவ காவென வந்துபாடுந்
திருவுடை யாய்தீதி லாதவர்
உமையொரு பாலான மேனியர்
சிரகிரி வாழ்வான தேவர்கள் தம்பிரானே.

3. பகலவ னொக்குங் கனவிய ரத்னம்
பவளவெண் முத்தந் திரமாகப்
பயிலமு லைக்குன் றுடையவர் சுற்றம்
பரிவென வைக்கும் பணவாசை
அகமகிழ் துட்டன் பகிடிம ருட்கொண்
டழியும வத்தன் குணவீனன்
அறிவிலி சற்றும் பொறையிலி பெற்றுண்
டலைதலொ ழித்தென் றருள்வாயே
சகலரு மெச்சும் பரிமள பத்மந்
தருணப தத்திண் சுரலோகத்
தலைவர்ம கட்குங் குறவர்ம கட்குந்
தழுவ அணைக்குந் திருமார்பா
செகதல மெச்சும் புகழ்வய லிக்குந்
திகுதிகெ னப்பொங் கியவோசை
திமிலைத விற்றுந் துமிகள்மு ழக்குஞ்
சிரகிரி யிற்கும் பெருமாளே.

4. சத்தி பாணீ நமோநம முத்தி ஞானீ நமோநம
தத்வ வாதீ நமோநம விந்துநாத
சத்து ரூபா நமோநம ரத்ன தீபா நமோநம
தற்பர தாபா நமோநம என்றுபாடும்



பத்தி பூணா மலேயுல கத்தின் மானார் சவாதகில்
பச்சை பாடீர பூஷித கொங்கைமேல்வீழ்
பட்டி மாடான நானுனை விட்டி ராமே யுலோகித
பத்ம சீர்பாத நீயினி வந்துதாராய்
அத்ர தேவா யுதாசுர ருக்ர சேனா பதீசுசி
யர்க்ய சோமாசி யாகுரு சம்ப்ரதாயா
அர்ச்ச னாவாக னாவய லிக்குள் வாழ்நாய காபுய
அக்ஷ மாலா தராகுற மங்கைகோவே
சித்ர கோலா கலாவிர லக்ஷ்மி சாதார தாபல
திக்கு பாலா சிவாகம தந்த்ரபோதா
சிட்ட நாதா சிராமலை யப்பர் ஸ்வாமீ மகாவ்ருத
தெர்ப்பை யாசார வேதியர் தம்பிரானே.

5. வாசித்துக் காணொ ணாதது
பூசித்துக் கூடொ ணாதது
வாய்விட்டுப் பேசொ ணாதது நெஞ்சினாலே
மாசர்க்குத் தோணொ ணாதது
நேசர்க்குப் பேரொணாதது
மாயைக்குச் சூழொ ணாதது விந்துநாத
ஓசைக்குத் தூர மானது
மாகத்துக் கீற தானது
லோகத்துக் காதி யானது கண்டுநாயேன்
யோகத்தைச் சேரு மாறுமெய்ஞ்
ஞானத்தைப் போதி யாயினி
யூனத்தைப் போடி டாதும யங்கலாமோ
ஆசைப்பட் டேனல் காவல்செய்
வேடிச்சிக் காக மாமய
லாகிப்பொற் பாத மேபணி கந்தவேளே
ஆலித்துச் சேல்கள் பாய்வய
லூரத்திற் காள மோடட
ராரத்தைப் பூண்ம யூரது ரங்கவீரா

நாசிக்குட் ப்ராண வாயுவை
    ரேசித்தெட் டாத யோகிகள்
நாடிற்றுக் காணொ ணாதென          நின்றநாதா
நாகத்துச் சாகை போயுயர்
    மேகத்தைச் சேர்சி ராமலை
நாதர்க்குச் சாமி யேசுரர்          தம்பிரானே.

**திருப்புகழ் - தலப் பாடல்**

புகழ்பரவு செஞ்சொல் வேதம்
    முதன்மொழி புகன்ற போது
புகலெனவு மஞ்சு வேதம்          அறியாத
பொறிசிறை யடங்கு வாய்மை
    அமரர்சிறை முன்பு கூறும்
பொழுதினில் அறிந்த வாறு          மதலாய்நீர்
மகிழ்வுடன் விளம்ப வேணும்
    எனுமினி யகந்தை கூற
வகையினி விதங்க ளோதும்          குருநாதா
வனிதைகுற தெய்வ மங்கை
    நிறையருள்செய் தெய்வ யானை
மருவுபுய கந்த சாமி          எனும்வேலா
இகலரவின் நின்ப தாகை
    புனைவன மறஞ்சு வாளி
யினிவிரவு கங்கு லாவு          முனைதானோ
மிதமுலவும் ஐந்து பேர்கள்
    தனதுபுரி சங்க பாணி
இலகுதிரு மங்கை மார்பன்          முருகோனே
திகழ்பரவு கஞ்ச கோடை
    மதன்சிகர மும்பர் மேடை
செறியுமெழில் கொண்ட காளி நகராள்வோன்



திருமுக மலர்ந்த நாதர்
    அருள்புரி குழந்தை வேலர்
சிரகிரி யமர்ந்து வாழும் முருகோனே!

இந்தப் பாடல் எந்தத் திருப்புகழ்ப் பதிப்பிலும் இடம் பெறவில்லை. ஓலைச் சுவடி மூலம் கிடைத்த இப்பாடல் சென்னிமலையில் பல ஆண்டுகளாகப் பாடப்பட்டு வருகிறது.

## சென்னிமலையாண்டவர் பிள்ளைத் தமிழ்

தெய்வம், மன்னர், பெருமக்கள் ஆகியோரைக் குழந்தையாக உருவகம் செய்து பத்துப் பருவங்களைக் கொண்டதாகப் பாடப்படும் ஒரு சிற்றிலக்கியம் பிள்ளைத் தமிழ். அப்பருவங்கள் காப்பு, செங்கீரை, தால், சப்பாணி, முத்தம், வருகை, அம்புலி, சிற்றில், சிறுபறை, சிறுதேர் என்பன.

பெண்பாலர் மீது பாடப்படும் பிள்ளைத் தமிழுக்குச் சிற்றில், சிறுபறை, சிறுதேர் மூன்றையும் நீக்கி கழங்கு, அம்மானை, ஊசல் என்று பருவம் அமைத்துப் பாடப்படும். ''குழவி மருங்கினும் கிழவதாகும்'' என்ற தொல்காப்பியச் சூத்திரப் பகுதி இதனைக் குறிக்கும் என்பர்.

மீனாட்சியம்மை பிள்ளைத் தமிழ், அமுதாம்பிகை பிள்ளைத் தமிழ், சிவமலைப் பிள்ளைத் தமிழ், திருச்செங்கோட்டுப் பிள்ளைத் தமிழ், பழனிப் பிள்ளைத் தமிழ் எனப் பலவகைப்படும்.

சென்னிமலைப் பிள்ளைத் தமிழைப் பாடியவர் வெள்ளோடு குந்தாணி சாமிநாதப் புலவர். பல வரலாற்றுச் செய்திகளையும் அமைத்து நூலைப் பாடியுள்ளார். இதன் ஏட்டுச் சுவடியைத் தேடிப் பெற்றவர் புலவர் வே.ரா. தெய்வசிகாமணிக் கவுண்டர்.

சிறுவர்கள் மணல் வீடு கட்டுகிறார்கள். குழந்தை முருகன் தன் காலால் சிதைக்கின்றார். புலவர் நயமாகப் பாடுகிறார்.

''கையால் யாங்கள் மெய்வருந்திக்

கருதிக் கொழிக்கும் மணற்குவையைக்

காலிற் சிதைக்க மெல்லவந்தால்

காலிற் புழுதி தோயாதோ சொல்

பையா பரணன் எடுத்தணைத்துப்

பண்பாய் முத்தம் கொளும்போது

பரமன் திருமே னியிற் புழுதி

படராதோ சொல்

ஐயா நாங்கள் உமக்கு எதிரோ''

என்பது ஒரு பாடல் பகுதி.

விரிந்து பரந்து செல்லுகின்ற காவிரியாற்றின் புகழ் உலகில் மேன்மேலோங்க, சிறந்து விளங்கும்படியாகத் தவமிருந்து தெய்வத் தன்மை பொருந்திய பவானியாற்றில காலிங்கராயன் அணை தேக்கிக் கால்வாய் வெட்டியதாகக் கூறுகின்றார் சாமிநாதக் கவிஞர். அவர் கூறும் சுவையான பாடலைப் பாருங்கள்!

''பாரில் பவம்விட் டொழிந்தகலப்

பலகால் நியமம் பண்பிலங்கப்

படரும் தென்கா விரிப்பெருமை

படைக்கக் கொங்கு மிகச்செழிக்கச்

சீரில் பொலியும் தவமிருந்து

தெய்வ வானி அணைதேக்கிச்

சிறுகால் வீச வானுறங்கச்

சில்லை ஒலிக்கத் தண்டலைகள்

பூரித் தெழுந்த செழுந்தீம்பால்

போதமுனிவர் சிவபோக

புனிதஞ் செய்ய நீதிசெயும்

புகழோன் குலம்பேர் பெறவிளங்கும்

சாரித் திரப்பூந் துறைநாடாள்

சைவா தாலோ தாலேலோ



சதுமா மறைசூழ் சிரகிரிவாழ்

தலைவா தாலோ தாலேலோ!''

காலிங்கராயன் கால்வாய் விளங்குவதால் புகழ் பெற்றது பூந்துறை நாடு. அப்பூந்துறை நாட்டில் அருளாட்சி செய்பவன் சென்னிமலை முருகப் பெருமான் என்று பாடிப் பரவுகிறார் புலவர்.

பூந்துறை நாட்டில் பூந்துறை வெள்ளோடு, நசியனூர், எழுமாத்தூர் ஆகிய நான்கு ஊர்கள் தலைநகரங்கள். பிற 28 ஊர்கள் இவற்றைச் சார்ந்தவை. இதனைக் கீழ்வரும் சென்னிமலை ஆண்டவர் பிள்ளைத் தமிழ்ப் பாடல் நன்கு விளக்கும்.

''நற்கா விரிக்குமேல் கரைதனில் பூந்துறைசை

நளிர்கொண்ட வெள்ளோடையூர்

நசையனூர் எழுமாதை எனுமுயர் புகழ்பெரிய

நகரமொடு நான்கதாகச்

சொற்சேர வேவகுத் துப்பின்னும் அவைதனைச்

சூழ்பதிகள் நாலேழ்எனத்

தூய்தாக்கி யாகமுப் பத்திரண் டதன்மிசைத்

தொல்பதிகள் சிறப்பதல்லால்

பொற்பான கீழ்க்கரையில் நாலெட்டு நகரம்

புரப்பதற் காகமுன்னம்

புரிதரு சிரகிரியில் வீற்றிருந் தழகுதிகழ்

பூந்துறைநன் னாடனாகிச்

சிற்சோதி யாகிச் செகச்சோதி ஆனவா

சிறுதேர் உருட்டியருளே

சிகரா சலத்தில்வளர் தெண்டாயு தக்கரா

சிறுதேர் உருட்டியருளே.

முருகப் பெருமான் மீது புலவர் கொண்ட பக்தி ஒரு பாடலாக வெளிப்படுகிறது.

''கண்ணிற் காணப் படுவதுஎல்லாம்

கடவுளேஉன் தோற்றங்கள்

காதிற் கேட்கப் படுவதுஎல்லாம்
கந்தா உன்தன் தோத்திரங்கள்

நண்ணு நாக்கிற் படுவதுஎல்லாம்
நாதா உன்றன் மந்திரங்கள்
நாசி வீசப் படுவது எல்லாம்
நளிர்நின் பூசை வாசங்கள்
மண்ணில் சிறப்பை மிகப்படைத்த
வரிசைக் கமலை நகரில்வளர்
வாழ்வே தெய்வக் குலம்விளங்க
வந்து தோன்றும் மணிவிளக்கே

விண்ணில் பொருதும் சிரகிரிசசெவ்
வேளே வருக வருகவே
வேலா வலயம் தழைக்கவரும்
வேலா வருக வருகவே.

## சென்னிமலையாண்டவர் காதல்

காதல் இலக்கியம் என்பது தமிழில் உள்ள 96 வகைச் சிறு பிரபந்த வகைகளில் ஒன்று.

ஒப்பாரும், மிக்காரும் இல்லாத ஒரு தலைவன் மக்களுக்குத் தொல்லை தரும் விலங்குகளை வேட்டையாடி ஒழித்தல் பொருட்டுத் தன் பரிவாரங்களோடு வேட்டைக்குச் செல்வான். பரிவாரம் எல்லாம் வேட்டையில் ஈடுபட்டுள்ளபோது பாட்டுடைத் தலைமகன் மட்டும் ஒரு விலங்கை வேட்டையாடிக் கொண்டு தனித்துச் செல்வான். சென்ற இடத்தில் அழகிய ஒரு பெண்ணைச் சந்திப்பான். அப்பெண்ணும் தலைவன் அழகில் மயங்கி அவன்பால் அன்பு கொள்வாள். இருவரும் மகிழ்வாக இருந்தபின் தலைவன் தன் பரிவாரம் நோக்கிச் செல்வான்.

தலைவன் பிரிவை ஆற்றாத தலைவி மிக வருந்துவாள். தலைவியின் வேண்டுகோளுக்கு இணங்கத் தோழி சென்று தலைவனிடம் மாலை வாங்கி வருவாள். பின்னர் தலைவனும், தலைவியும் மகிழ்ந் திருப்பார்கள்.



இது காதல் இலக்கியத்தின் பொதுச் செய்தியாகும்.

நல்லதம்பிச் சர்க்கரையார் காதல், கந்தசாமி காதல், பொன்னையன் காதல் போன்ற பல காதல் இலக்கியங்கள் கொங்கு நாட்டில் உண்டு.

இறைவன் மீதும் காதல் இலக்கியங்கள் பாடப்படுவதுண்டு. பழனியாண்டவர் காதல்போல. சென்னிமலையாண்டவர் காதல் இலக்கியம் இயற்றியவர் புலவர் அங்கண்ண செட்டியார். சென்னிமலை வரலாற்றுக் குறிப்புகள் பல இந்நூலில் உண்டு.

சென்னிமலையாண்டவர் காதலுக்குத் ''தைப்பூசக் கதை'' என்ற பெயரும் உண்டு.

16.04.1924 அன்று இந்நூலைப் பதிப்பித்த ஈரோடு, கச்சேரி வீதி, B.P. சாம்பசிவ அய்யர் பின்வருமாறு எழுதியுள்ளார்.

''இக்காதற் பாக்களைப் பிரதி வருஷமும் தைப்பூசத்திற்கு சுமார் ஒரு மாதத்திற்கு முந்தியோ அல்லது அதற்கு முன்னாடியோ இருந்து சென்னிமலைக் கோயில் தாசிச் சிறுமிகட்குப் பாடம் செய்வித்து, தைப்பூச உற்சவ காலத்தில் சுவாமிக்கு முன்னால் அச்சிறுமிகளைச் சொல்லிக் கொண்டு போகச் செய்வது வழக்கம். ஆனால் இப்போது அது நின்று விட்டது என்று சொல்லலாம். ஏனெனில் நான் ஒரு வருஷம் தைப்பூச உற்சவத்திற்குச் சென்றிருக்கையில் நான் கவனித்தவரை சுவாமிக்கு முன்னால் இவை சொல்லிக் கொண்டு போகப்படவில்லை. ஆனால் இவற்றின் மூலப் பிரதிகள் தாசிகள் வீட்டிலிருந்து வாங்க நேர்ந் தாலும் இவை எவ்விதமாயினவென்று யாருக்குமிப்போது அதிகமாய்த் தெரிந்திலதென்று நினைக்கிறேன்''.

''ஆனால் இவை அத்தாசிச் சிறுமிகளும், அவர்களுக்குக் கற்பித்த வர்களும் அறிந்திருப்பது போதுமானதன்று. அதனால் மறைந்து போகா வண்ணம் சென்னிமலை கோயிற் குடிகளும் தமிழறிந்தோர் யாவரும் படித்தறிந்திருப்பது நலமென்று தற்போது இரண்டு ஏட்டுப் பிரதிகளைக் கொண்டு எழுதி காலஞ்சென்ற வீராட்சிமங்கலம் கந்தசாமி அவர்களின்

மாணாக்கருள் ஒருவராகிய ஜி. ஜகநாத அய்யர் அவர்களைக் கொண்டு எழுத்துப் பிழைகளைத் திருத்தி அச்சிடப்பட்டது.

இப்படியாயுள்ள பாக்களை நன்றறியும் தமிழ்வித்துவான்கள் அடியில் காணும் மேல் விலாசத்திற்கு அனுப்பினால் இரண்டாம் பதிப்பில் அச்சிட ஏற்றுக் கொள்ளப்படும்''.

என்பது பதிப்பாசிரியர் வேண்டுகோள்.

சென்னிமலையும், சென்னிமலை முருகனும் பிடாரியூரைச் சேர்ந்ததாக இந்நூல் கூறுகிறது.

''காளிநகர் மின்மேவும் சென்னிமலை''

''காளிநகர்க் காங்கயன்''

என்பன அவற்றைக் குறிக்கும் தொடர்கள்.

''சாந்தமிகும் சென்னிமலைச் சண்முகன்''

''அண்டர் தொழும் சென்னிமலை யாண்டவர்''

போன்றவை முருகன் புகழ் மொழிகள்.

பிடாரியூர், சென்னிமலைத் தெய்வங்களுக்கு வாழ்த்துக் கூறிய நூலாசிரியர்,

''எல்லைக் கிராமம் துக்காச்சி செல்லக் குமாரர்''

''மாந்தை நகர் ஐயமார்''

ஆகியோருக்கும் வணக்கம் கூறியுள்ளார். இவை நூலாசிரியர் அங்கண்ண செட்டியாருடன் தொடர்புடைய ஊராக இருக்கலாம்.

''வேத முறை ஞான உபதேசகுரு தன்மசிவ ஆசாரியர்'' என்பவரைத் தன் குருவாகக் கூறுகிறார்.

அருணகிரிநாதர் சென்னிமலை முருகன் மீது திருப்புகழ் பாடிப் படிக்காசு பெற்ற விபரம் இந்நூல் மூலம்தான் தெரிகிறது.



முருகப் பெருமான் வேட்டைக்குக் காரணம் பல கூறும் போது வள்ளி, தெய்வயானை இருவரும் கூந்தல் முடிக்கக் கவரிமான் வால்மயிர் கொண்டு வருவதாகச் சொல்லுவது சுவையான செய்தி.

வேட்டையின் போது மானும், முயலும் ஓடுவது, சென்னிமலை வேலவரை வணங்குவோரின் தீவினைகள் ஓடுவது போல் உள்ளது என்கிறார்.

முருகனைச் சந்திக்கும் தலைவியின் பெயர் 'சிரோரத்னமணி' என்று கூறப்படுகிறது.

சுப்பராயன், முத்தையன் என்ற பெயர்களையும், சென்னிமலை முருகனுக்குக் கூறுகிறார்.

## சென்னிமலை முருகன் புலவராற்றுப்படை

சென்னிமலைத் தலபுராணத்தை உரையுடன் அச்சிட்ட எழுமாத்தூர் வேலம்பாளையம் பெரும்புலவர் வே.ரா. தெய்வசிகாமணிக் கவுண்டரால் இயற்றப்பட்ட நூல். 945 கண்ணிகளையுடையது. அவரால் 1966 ஆம் ஆண்டு சென்னிமலை சிவாஜி பிரஸ்ஸில் அச்சிடப்பட்டது.

இந்நூல் பெயர்க் காரணம், நூலில் உள்ள செய்திகள் குறித்து அவரே தன் முன்னுரையில் கூறியதைக் காணலாம்.

''சென்னிமலை முருகன் புலவராற்றுப்படை என்பது கொங்கில் முதன்மையாக விளங்கும் பூந்துறை நாட்டின்கண் உள்ள குன்று தோறாடல் திருப்பதிகளில் ஒன்றாய் விளங்கும் சென்னிமலையில் தண்டபாணியாய் வீற்றிருந்து தமது திருவடி நிழலில் உறையும் உயிர்களுக்கு இம்மை மறுமை என்னும் இருமை இன்பங்களைத் தந்து அருள்புரியும் முருகக் கடவுள் மீது பாடப்பட்ட புலவராற்றுப் படையாம்''.

''மேலான நூலறிவையும், முருகக் கடவுளின் அருளையும் பெற்ற புலவன் ஒருவன் வறுமையால் வாடித் தீர்வு காணாது வருந்திய லையும் புலவன் ஒருவனை எதிர்ப்பட்டு அவனது வறுமை நிலையை

அறிந்து அருள்வள்ளலாகிய சென்னிமலை செவ்வேட் பெருமான் இயல்பினை உபதேசித்து அவன்பாற் சென்று அறம் முதலாகிய நாற் பெரும் பயன்களையடையுமாறு வழிப்படுத்தல் இந்நூல் பொருளாகும்''.

''இந்நூலில் சென்னிமலையின் சிறப்பு, தீர்த்தங்கள், தெய் வீகங்கள், அருளாடிகளின் இயல்பு, தண்டபாணியின் திருஉருவச் சிறப்பு, வழிபாட்டு முறை, தலபுராணச் சிறப்பு, சென்னிமாநகர்ச் சிறப்பு, முருகக் கடவுள் புகழ், அவன் அருள் செய்யும் திறம் முதலிய தல சம்பந்தமான செய்திகள் கூறப்படுகின்றன''

சென்னிமலை முருகப் பெருமான் தோற்றத்தை இந்நூல்,

''அறுமுகம் கரந்த ஒருதிரு முகமும்
கடம்பணி மார்பும் கரந்தனில் தண்டும்
திகழவீற் றிருக்கும் திருமலைக் கந்தன்''

என்று கூறுகிறது. நூலாசிரியர் தத்துவநிதி என்ற நூலை மேற்கோள் காட்டுகிறார்.

''ஒரு முகமும் இரண்டு கரமும் வலக்கரத்தில் தண்டும் இடுப்பில்
இடது கரமும், கோவண உடையும் செந்தாமரை போன்ற நிறமும்
நின்ற கோலமும் உடையவராய்க் காட்சி தந்தருள்பவர்''.

சரவணப் பொய்கையை இந்நூல்,

''வீங்குநீர் அருவி வீழ்வுறும் தாழ்வரைப்
பரமா னந்தப் பழங்கடல் போன்ற
சீதப் புனலில் செழுமலர் நிறைந்த
சரவணப் பொய்கை''

என்று கூறுகிறது.

புலவர் இறைவன் முருகனை விளித்துக் கூறும் தொடர்கள்,

''சென்னிமா மலைவாழ் செம்பொருள் முருகா!
அடியவர் துயரம் அகற்றிடும் தீரா!
கடிமண மாலைக் கடம்பணி மார்பா!
மணிமயிற் குமரா! மலைகெழு வள்ளிக்



கொடிபடர் கொம்பே! குஞ்சரப் பிடிதோய்
வளர்புய மலையோய்! வளர்பிறை யணிந்த
செஞ்சடைப் பெருமான் திருநுதல் விழியில்
வெளிப்பட்டு உம்பர் விண்ணகம் புரந்தோய்!''

''கன்னி அம்பிகைசேய்! கார்த்திகை புதல்வ!
சென்னியங் கிரியில் சேர்திரு முருகா!
பொன்னியந் துறைசேர் பூந்துறை நாட!
ஆரம் திகழும் அணிகெழு மார்பில்
வீரவா குப்பேர் வீரனே முதலாம்
வீரர் தம்முடன் மேவிடும் தலைவா!''

சென்னிமலை முருகனை வணங்கும் பயன்,

''செம்பொன் வரையின் சிகரம் என்று உரைக்கும்
சென்னிமா மலையிற் சேர்ந்தனை யாதலின்
இல்வாழ்வு அதனின் இருந்துயர் கடந்து
நல்வாழ்வு அதனை நயமுறப் பெறுவாய்''

என்று கூறப்படுகிறது.

முருகப் பெருமானின் 16 பெயர்கள்,

1. சக்திதரன்
2. கந்தன்
3. ஆறுமுகத் தேவசேனாபதி
4. சுப்பிரமணியன்
5. கஜவாகனன்
6. சரவணபவன்
7. கார்த்திகேயன்
8. குமாரன்
9. சண்முகன்
10. தாரகாரி
11. சேனாபதி
12. பிரம்மசாத்தன்
13. வள்ளிகல்யாணசுந்தரர்
14. பாலசுவாமி
15. கிரவுஞ்சபேதனர்
16. சிகி வாகனர்

இவை ''குமாரதந்திரம்'' என்னும் நூலில் உள்ளது.

## தண்டபாணிக் கடவுள் தோத்திரப் பதிகம்

சென்ற நூற்றாண்டின் தொடக்கத்தில் சென்னிமலை போர்டு பாடசாலை உதவி ஆசிரியராக இருந்த பண்டிதர் எம். சபாபதி முதலியார்

அவர்களால் இயற்றப்பட்டது. அவர் கோயம்புத்தூர் - வடவழி வித்துவான் அருணாசலக் கவிராயர் அவர்களின் மாணாக்கர்.

'மாதப் பதிகம்' என்ற பெயரில் பன்னிரண்டு பாடல்களும், வாரப் பதிகம் என்ற பெயரில் ஏழு பாடல்களும் பாடியுள்ளார்.

இவர் நூலுக்கு இவர் ஆசிரியர் அருணாசலக் கவிராயர், தஞ்சாவூர் இந்தளூர் தவத்துறை அப்பாவுபிள்ளை, காங்கயம் அட்டாவதானி வி. சேஷாசல நாயுடு, லக்காபுரம் இ.எம்.ஸ்கூல் மாஸ்டர் நிமிடகவி வித்துவான் சையது முஸ்தபா சாகிப், ஈரோடு லண்டன் மிஷன் தமிழ்ப் பண்டிதர் என். சிவபாத இருதயப் பிள்ளை ஆகியோர் சாற்றுக்கவி பாடியளித்துள்ளனர்.

நூலாசிரியர ஆற்றுவிநாயகர், திருச்சந்தி விநாயகர், மார்க்கண்டேசுரர், உமையவல்லியம்மன், இடும்பக் குமாரர், மறையோர்,தம் ஆசிரியர் ஆகியோர்க்கு வணக்கப் பாடல்கள் பாடியுள்ளார். இந்நூல் ''சிவநேசச் செல்வர்கள் பொருள் உதவியால் 1910 ஆம் ஆண்டு ஈரோடு நித்திய கல்யாண சுந்தரம்'' அச்சுக் கூடத்தில் அச்சிடப்பட்டது. விலை 1 அணா.

இறுதியில் வாழிப் பாடல் பாடியுள்ளார். படிப்பவர் கேட்பவர்க்கும் வாழ்த்துக் கூறியுள்ளார்.

கட்டளைக் கலித்துறை யாப்பில் நூலைப் பாடியுள்ளார். சென்னி மலைத் தண்டபாணியை,

சிரகிரிச் சேவகன், சிரகிரி வாழ் குகன், சிரகிரி மாமணி, சிரகிரி யாண்டவன், சிரகிரிப் புங்கவன், சிரகிரித் தேசிகன், சிரகிரி அற்புதன், சிரகிரிச் சண்முகன், சிரகிரி வேலவன், சிரகிரிப் புண்ணியன், சிரகிரி மாணிக்கம், சிரகிரி ஆரியன், சிரகிரிப் பண்ணவன், சிரகிரிக் காவலன், சிரகிரி வேலவன் என்று பலவாறு விளித்துள்ளார்.

**மாதம்**

''மூர்த்தியும் தீர்த்தம் தலமெனும் மூன்றும் ஒருங்கமைந்து
பூர்த்திய தாகத் தினம்துதிப் போர்க்குப் பொருவில்இன்பம்
சேர்த்திடும் சென்னி மலைக்கும ராஅருள் சேர்ந்தகுகா
கார்த்திகை மாதம் வருவாய் சிரகிரிக் காவலனே''.



**வாரம்**

''பங்கமில் ஆச்ரமம் நான்கில் ஒன்றேனும் பகுப்பறியேன்
சங்கர சம்பு குமரா குகஎனச் சாற்றுகிலேன்
துங்க விசாலத் திருமுகம் ஆறும் துலங்கிடவே
திங்கள்நன் னாளில் வருவாய் சிரகிரித் தேசிகனே''.

## சென்னிமலைப் பிரபந்தங்கள்

1. தண்டபாணி சந்த சட்கம்
2. சுப்பிரமணிய தேசிகமாலை
3. வெண்பா அந்தாதி

என்ற மூன்று நூல்களையும் இயற்றி 1936 ஆம் வருடம் சென்னை கேசரி அச்சுக் கூடத்தில் அச்சிட்டு கோவைத் தமிழ்ச் சங்க வெளியீடாக வெளியிட்டவர் கோயம்புத்தூர் விளாங்குறிச்சியைச் சேர்ந்த வி.நா. மருதாசலக் கவுண்டர்.

நூலாசிரியர் இந்நூல்களைச் சென்னிமலைக் கோயிலில் யுவ ஆண்டு தை மாதம் 20 ஆம் தேதி (1935) அன்பர்கள் முன்னிலையில் அரங்கேற்றினார். இப்பிரபந்தங்களுக்கு சென்னை தி.அ. சுவாமிநாத ஐயர் ஆசி வழங்கியுள்ளார். திருவாமாத்தூர் கௌமார மடாலயம் தி.மு. செந்தில்நாயகம்பிள்ளை, கும்பகோணம் கல்லூரித் தமிழாசிரியர் அ. கந்தசாமிப்பிள்ளை, கும்பகோணம் தமிழ்ப் பண்டிதர் சி.ஆர். பத்மநாப ஐயர், சென்னை லுத்தரன் மிஷன் கலாசாலைத் தலைமைத் தமிழாசிரியர் மே.வீ. வேணுகோபாலப் பிள்ளை ஆகியோர் சாற்றுக் கவிகள் தந்துள்ளனர்.

**தண்டபாணி சந்த சட்கம்**

தமிழ்ப் பிரபந்த மரபில் 10 பாடல்கள் அடங்கியது பதிகம். ஒன்பது பாடல்கள் அடங்கியது நவகம். எட்டுப் பாடல்கள் அடங்கியது அட்ட மங்கலம். அதுபோல் ஆறு பாடல்கள் அடங்கியது சட்கம். ஐந்து பாடல்கள் பாடினால் பஞ்சகம்.

சந்த சட்கம் என்பதால் இதில அடங்கிய பாடல்கள் ''தனதனத் தந்தனா தனன' என்ற சந்தக் குழிப்பில் பாடப்பட்டுள்ளன.

''மலையினத் தங்கைவேல் அரசே
வருகமற் றென்றகா வடியோர்
அலைவறச் செங்கைநீறு இடுவோய்
அலர்கடப் பங்கொள்மார் பினனே
சிலைவளைத்து அம்பெய்சூர் அடுசேய்
செபதபக் கும்பனார் குருவே
சிலைகளெட் டும்கொள்நா யகமா
சிரகிரித் தண்டபா ணியனே''.

**சுப்பிரமணிய தேசிக மாலை**

இந்நூல் நூறு பாடல்கள் அடங்கியது. பிள்ளைத் தமிழ் போல காப்பு, செங்கீரை, தால், சப்பாணி, முத்தம், வருகை, அம்புலி, சிற்றில், சிறு பறை, சிறுதேர் என்ற பத்துப் பருவத் தலைப்பில் பாடல்கள் உள்ளன.

''அரகர முருகா அயின்மயில் அரசே
அமரனே குமரனே என்று
பரவுஅடி யவர்தோள் காவடி பலவும்
பரிந்துகொண்டு அன்புஅருள் சொரிவோய்
கரமலர் பனிரண்டு அணிகுணில் கொண்டு
கவின்சிறு பறைமுழக்கு இறைவா
சுரர்அருச் சிக்கும் சென்னியங் கிரிவாழ்
சுப்பிர மணியதே சிகனே''.

**வெண்பா அந்தாதி**

அந்தாதி என்பது ஒரு பாடலின் அந்தமாக வரும் சொல் அடுத்த பாடலின் ஆதியாக வைத்துப் பாடும் பிரபந்தம். இந்நூல் 100 பாடல்கள் அடங்கியது.

''சேர்ந்தாய் புனத்தைத் தினைமாவும் தேனும்உண்டாய்
தீர்ந்தாய் பசிகாமச் சேட்டைகொண்டு - நேர்ந்தாயென்று



ஏசும் குறக்கொடியை ஏத்திக்கொண் டாடியவேள்
தேசுற்ற சென்னிமலைத் தே''.

''மலைத்தேன் பெருமாயை வாரிதியில் சென்னி
மலைத்தேனைப் பன்னிருகண் வாய்ந்த - நிலைத்தேம்
கரும்பைமுழு ஞானக் கனிதனையுண்டு உய்ந்தேன்
இரும்பைநிகர் நெஞ்சினர்க்கேது இன்பு''.

## மேழி விளக்கம்

வேளாளர் வரலாறு மூலமாக சென்னிமலை முருகன் பெருமை கூறும் நூல். இதன் ஆசிரியர் சோழநாட்டுத் திருவெண்காட்டைச் சேர்ந்தவரான சரவணய்யா என்பவர். இனிய கலிவெண்பாவால் 621 கண்ணிகளை உடைய நூல்.

கொடியவர்கள் ஆட்சியாலும், கடும் பஞ்சத்தாலும், விவசாயப் பொருள்களையும், கால்நடைகளையும், வீடுகளையும் விற்றுப் பெரும் துன்பம் அடைந்த உழவர்கள் இடும்பன் மூலமாக சென்னிமலை முருகப் பெருமானை வேண்ட மழை பெய்து முருகன் அருளால் நல்வாழ்வு பெற்றதை இந்நூல் கூறுகிறது.

தசாங்கம் என்ற பத்து அமைப்பில் சென்னிமலை முருகனின் மலை, ஆறு, நாடு, ஊர், யானை, குதிரை, கொடி, மாலை, முரசு, ஆணை ஆகியவற்றைக் கூறுகிறது.

நாடு பூந்துறை நாடு என்பதை,

''திந்திருணி மாஅரசு தேங்கமுகு வாழைபலா
வந்துகுலை சாய்ந்து மடல்விரிந்து - சிந்தினதால்
வாய்ந்தரச மொடுபெருகி வயலதனில் செந்நெல்விளை
பூந்துறைசை நாடன்எனும் புகழுடையோன்''

என்றும்,

ஊர்,

''தேவுலகம்

ஆம்எனவே சொல்லும் அளகா புரிக்குஇணையாய்

காமன் இரதிவளர் காளிப்பதி''

என்று முருகனுக்கு உரிய ஊராகப் பிடாரியூரைக் குறிக்கிறது.

சென்னிமலை மகிமையாக,

''காணாச் சுனையும் கருநொச்சி கல்லதன்மேல்

தோணாத புல்லுருவிச் சூட்சிகளும்''

உள்ளதாக இந்நூல் கூறுகிறது.

சென்னிமலைத் தலபுராணத்தில் கூறப்படும் முருகப் பெருமானையும், வள்ளி தெய்வயானை அம்மைகளையும், சமமாகக் காவடியில் வைத்து இடும்பன் எடுக்க முற்பட்ட செய்தியையும், அவ் இடும்பனும் முருகனைப் போலவே காளிப்பதியான பிடாரியூருக்கு உரியவர் என்றும் கூறுகிறது நூல்.

''குமரன்எனும் சென்னிமலைக் குன்றிலுறை வேலவர்பால்

அமருதெய்வ யானைவள்ளி அம்மையுடன் - சமநிறையாய்

காவடியில் வைத்தெடுத்த கடம்பன்இடும் பக்குமரா''

''கோழிக்

கொடியுடையோன் தன்னைக் குன்றோடு எடுத்திந்தப்

படியில் வைத்த காளிப் பதியிடும்பன்''

என்பன அதைக் குறிக்கும் தொடர்கள்.

வேறு பற்றுக்கோடு இல்லை; சென்னிமலை முருகனே கதி என்று வேளாளர்கள் கூறுவதை,

''குடித்தனங்கள் செய்திந்தக் குவலயத்தில் வாழ்வதற்குப்

பிடித்த கொம்பெல்லாம் பெலனில்லை - வடித்தசுடர்

வேலவனே யல்லாமல் வேறுதுணை யில்லையென்று

ஞாலமதில் வேளாளர் நாடிவந்தோம்''

என்பதால் அறியலாம்.



இந்நூல் பெரும்புலவர் வே.ரா. தெய்வசிகாமணிக் கவுண்டர் அவர்களால் 1963 ஆம் வருடம் குறிப்புரையுடன் அச்சிடப்பட்டது.

## பெரியண்ணன் குறவஞ்சி

இக்குறவஞ்சி வெள்ளோட்டுக்கு உரியதாயினும் சென்னிமலை தொடர்பான செய்திகள் அதிகமாக உள்ளன. விநாயகர் காப்புச் செய்யுளுக்குப் பின் வெள்ளோட்டுத் தெய்வங்களை விட 'சிரகிரி வேலவர்' துதியே முதலில் கூறப்படுகிறது.

''தவத்தில்வெள் ளோடை ஆளத்

தகும்பெரி யண்ணன் மீதில்

புவியினில் துலங்க மெய்ப்பாய்ப்

புகல்குற வஞ்சி பாட

சிவனருள் மைந்தன் ஆன

சிரகிரி வேலர் பாதம்

தவறாமல் ஓதி நித்தியம்

தயவுடன் பணிகு வேனே''

என்பது சிரகிரி வேலவர் காப்புப் பாடலாகும்.

பாட்டுடைத் தலைவனின் 10 உரிமைகளான தசாங்கம் கூறும் போது அவர்க்கு உரிய மலையாகச் சென்னிமலை கூறப்படுகிறது.

''நன்னயங் குலவும் சன்னதம் திகழும்

பொன்னியங் கியதிருச் சென்னியங் கிரியான்''

என்பது அப்பாடல் பகுதியாகும்.

பெரியண்ணன் வழிபடு தெய்வங்கள் பலவற்றைக் கூறும்போது ''நிலைக்குயர் சென்னி மலைக் குமரன்'' முதலில் கூறப்படுகிறார்.

பெரியண்ணனைக் கண்டு காதல் கொண்டு வருந்தும் தலைவி மோகினிக்குக் குறி சொல்லும் குறத்தி சென்னிமலையில் வாழும் குறத்தி என்று கூறப்படுகின்றாள்.

''வான்உல வியசீர் சென்னி மலைக்குற வஞ்சி''

என்பது அதைக் குறிக்கும் பாடல் பகுதியாகும். குறத்தி

''சென்னியங் கிரிமுருகர் வள்ளியைத் தெவியானை

உமையைத் தினம்பணிந்து தெரிசனம் செய்வோம்''

என்று கூறுகின்றாள். பல மலைகள் சஞ்சரிப்பு இருந்தாலும் ''சிரகிரி தான் எங்கள் சொந்தமலை'' என்கிறாள். ''சிரகிரிக் குறவஞ்சி வந்தாள்'' என்றே பாடல் தொடங்குகிறது.

தலைவி மோகினி கேட்டுக் கொள்ளச் சென்னிமலையின் மேன்மை, மகத்துவம் இவைகளைக் குறத்தி விரிவாகக் கூறுகின்றாள். அவை 'சென்னிமலை' தலைப்பில் கூறப்பட்டுள்ளன.

தலைவி மோகினி குறத்தியை அழைக்கும் போது,

''வார ணம்புரி சென்னி மலையில்

வாழ்கிற பெண்ணே''

என்று அழைக்கிறாள்.

பாட்டுடைத் தலைவன்

''சென்னியங் கிரியில் வேலர் திருவருள் குலாவும் செல்வன்

மன்னவன் பெரியணேந்திர மகிபதி''

என்று குறிக்கப்படுகிறார்.

பிரிந்த குறவர்கள் சிங்கனும், சிங்கியும் சென்னிமலையாண்டவர் கிருபையால் வாழ்வோம் என்கின்றனர்.

''ஈந்ததி னாலிவர் சென்னிகிரி

சேந்தன் கிருபையினால் நல்ல

பாந்தமாய் மால்சேர்ந்த திருவும்போல்

வாழ்ந்து சுகம் பெறுவோம்''

இது குறவன்-குறத்தி கூற்று.



இறுதி சோபனத்தரு என்னும் வாழ்த்துப் பாடலில்,

''வானுலாவிய சிரகிரியில் வள்ளி

தெவியானை மணாளனுக்கு நித்திய

சோபனமே''

என்பது வாழ்த்துக் கூறப்படுகிறது.

இவ்வாறு வெள்ளோடு பெரியண்ணன் குறவஞ்சி இலக்கியத்தில் சென்னிமலை பற்பல இடங்களில் சுட்டிக் கூறப்பட்டுள்ளது.

## சென்னிமலை யமக அந்தாதி

இதனை இயற்றியவர் வெள்ளோடு புலவர்பாளையத்தைச் சேர்ந்த குந்தாணி சாமிநாதப் புலவர்.

யமகம் என்பது வந்த எழுத்துக்களே பொருள் வேறுபடச் செய்யுளின் சீர் அல்லது அடிகளில் பின்னும் வருவதாகிய ஒரு சொல்லணி. இதனை மடக்கணி என்றும் கூறுவர்.

''கந்தரத்தர் கந்தரத்தர் கந்தரத்தர் கந்தரத்தர்

கந்தரத்தர் கந்தரத்தர் காப்பு''

என்பது போல் வரும். அந்தாதி ஒரு பாடலின் ஈற்று அசையோ சீரோ அடுத்த பாடலின் தொடக்கமாகப் பாடுவது. அந்தம் ஆதியாகப் பாடுவது அந்தாதி எனப்படும்.

''தகமலை யாசல மாதுயர் தீர்த்தோய் தலங்கள்விஞ்சு

தகமலை யாசலப் பண்ணவன் நல்லுளம் சார்ந்தவனே''

''காமனை வேதனைச் சார்சம ணோரைக் கழுவிலிட்டோய்

காமனை வேதனை செய்யும்வெஞ் சூர்தம் காதகனே''

என்பன சென்னிமலை யமக அந்தாதித் தொடர்கள்.

**சென்னிமலைப் பிரதாபக் கண்ணி**

இரண்டிரண்டு அடிகளாக கலிவெண்பாவில் பாடுவது கண்ணி.

''பொன்னி நதியிலங்கும் பூந்துறைநன் னாட்டில்வைகும்
சென்னிமலை வேலாஉன் திருவடியான் பெறுவதென்றோ''.

''எருக்கிலைக்குத் தண்ணிகட்டி எத்தனைபூப் பூத்தாலும்
மருக்கொழுந்து வாசமுண்டோ மலைச்சென்னி வேலவனே''

''பட்டதையா வெண்ணீறு பறந்ததையா குளிர்காய்ச்சல்
விட்டதையா வேதனைகள் வேல்சென்னி வேலவனே''

## தண்டபாணி சுவாமிகள் பதிகங்கள்

திருநெல்வேலியில் சைவ வேளாளர் மரபில் செந்தில்நாயகர் - பேச்சிமுத்தம்மை தம்பதியர்க்கு 1839இல் மகனாகப் பிறந்தவர் சங்கரலிங்கம். முருகன் அருளால் கவிபாடும் ஆற்றல் பெற்றார். பல பொருட்கள், தலங்கள் பற்றி இவர் பாடிய பாடல்கள் ஐம்பதாயிரத்திற்கும் மேல் இருக்கும் என்பர். உடல் முழுதும் விபூதி பூசி கோவணம் காவி யுடையுடன் காட்சிதந்த இவர் தண்டபாணி சுவாமிகள் எனப்பட்டார். முருகதாசர் எனவும் பெயர் பெற்றார்.

திருவாமாத்தூரில் பத்தாண்டுகட்கு மேல் தங்கி மடம் ஒன்றை அமைத்தார். அந்த மடம் இன்று கௌமாரமடம் என்று அழைக்கப்படுகிறது. தலங்கள் தோறும் பல பாடல்கள் பாடிய இவர் சென்னிமலைக்கும் வந்து வழிபட்டு இரண்டு பதிகங்கள், தனிப்பாடல்கள் பாடியுள்ளார். இவர் பக்திப் பாடல்கள் சூரியன், சிவன், அம்பிகை, கணபதி, முருகன், திருமால் பற்றியவை. ஒரு தோளில் வடகலை நாமமும் மற்றொரு தோளில் தென்கலை நாமமும் அணிவார். 1878 ஆம் ஆண்டு மறைந்தார்.

**வெண்டளைக் கலிப்பாப் பதிகம்**

''பத்தர் பலர்க்கும் பரிசுதவி ஆண்டுகொள்ளும்
அத்தன்மகன் தான்என் றவிர்ந்தருளக் கூடாதோ
புத்தமுதம் உண்பார் புரத்தினுக்கும் போய்த்திரும்பும்
சித்தர்குழாம் போற்றுமெழில் சென்னிமலைச் செவ்வேளே.

முப்புலமைச் சீர்கொடுத்தும் மூடருக்கும் எய்திடும்பொன்
இப்புவியில் தேடி இளைக்கஎன்னை விட்டனையே



கைப்புமலி புன்சொல் கவிஞருக்கும் பேறளித்தாய்
செப்புதமிழ்ச் சீர்காட்டும் சென்னிமலைச் செவ்வேளே''.

**கலிநிலைத் துறைப் பதிகம்**

''புழுதிக்கண் விளையாடும் மகவாகி அருணா
புரிக்கோபுரத்து
அழுதிட்ட விளையாடல் உலகோரும் அறியச்செய்து
ஆளாய்கொலோ
எழுதிப் படிக்கும் தமிழ்ப்பாட லினைவைகை
இடையிட்டநாள்
வழுதிக்கு வெப்பம் தவிர்த்தாய் எழிற்சென்னி
மலைவேலனே.

ஏனோபல் விசைவந்து எனைக்கிள்ளை எனஓதி
இகலோகர்தாம்
ஆனோடு உரைக்கும்பல் உயிர்கொல்லல் கெடுமாறு
அவாவச்செய்தாய்
தேனோ எனத்தக்க தமிழ்பாடு வார்பின்பு
திரியும்குகா
வானோர்கள் மிகவந்து பணிசெய்ய வளர்சென்னி
மலைவேலனே''.

**தனி வெண்பா**

''கொன்னிலங்கும் பல்கோடி கோயிலெங்கும் வாழ்வானே
என்னிதயத் துள்ளும் இருக்கின்றாய் - சென்னிமலை
ஆதி இடங்கட்கு அலையாது அடியேற்குஇன்று
ஓதினையே முன்வந்து ஒளிர்''.

**இடும்பன் வெண்பா**

''சென்னி மலையிடும்பன் சிற்சில் இடும்பரைப்போல்
தின்னிடுதற்கு ஆகாதது தின்றிடான் - நன்னினைப்போர்

கைகுவிக்கக் கண்டு களிகூர்வான் அன்னவனால்
மெய்குறிக்கும் வாழ்வெய்து மே.

**சென்னிமலையாண்டவர் மாலை**

இந்நூல் பல்லடம் வட்டம் சாமிக்கவுண்டம்பாளையம் ப. பழனிசாமிக் கவுண்டரால் இயற்றப்பட்டது. அவ்வூர் சற்சன சங்கத்தாரால் மேற்பார்வையிடப்பட்டு 1957 ஆம் ஆண்டு திருப்பூர் ஷண்முகம் பவர் பிரஸ்ஸில் அச்சிடப்பட்டது.

''அண்டமும் நீயே பிண்டமும் நீயே
அலைகடல் ஏழுமே நீயே
கண்டவர்க் கெல்லாம் கதிர்மதி நீயே
காரண மூர்த்தியும் நீயே
மண்டலம் தன்னில் தொண்டனும் நீயே
மாணிக்கத் தீபமும் நீயே
அண்டின பேர்க்கு ஆனந்தா கைலை
அப்பனே சென்னியாண் டவனே''

''பக்தியால் உன்னைப் பாடியே துதிக்கும்
படிதெரி யாமலே உழன்று
சத்தியம் தவறி தவநெறி மாறி
தஞ்சமென் றுன்பாதம் பணிந்தேன்
முக்தியைக் கொடுத்துச் சத்திய நெறியை
மூலமும் உரையுடன் உரைத்து
முத்தியைக் கொடுப்பாய் முருகனே கைலை
உத்தமா சென்னியாண் டவனே''.

**தனிப் பாடல்**

''சென்னிமலை வேலவர்க்குச் சேர்கொம் பிரண்டுண்டு
கன்னிகுற வள்ளிக்குக் காலில்லை - இன்னிலையே
ஆட்டுக்குக் காலில்லை யானைக்குக் கொம்பில்லை
பாட்டுக்குள் ஆராய்ந்து பார்''.



**குறிப்பு**

சென்னிமலை வேலவர் - இரண்டு சொற்களிலும் ெ, ே என்ற கொம்பு உண்டு.

வள்ளி - ா கால் இல்லை

யானை - ெ, ே கொம்பு இல்லை

ஆடு - ா இல்லை

இப்பாடல் படிக்காசுப் புலவரால் பாடப்பட்டதென்பர். வேறு வகையாகவும் பொருள் கூறுவர்.

✿✿✿

# 25. கல்வெட்டுகள்

பழந்தமிழர்கள் கல்லில் எழுதினால் அவை என்றும் அழியா திருக்கும் என்று கண்டனர்.

''நல்லார் ஒருவர்க்குச் செய்த உபதேசம்
கல்மேல் எழுத்துப்போல் காணுமே''

''இளமையில் கல்வி சிலையில் எழுத்து''

என்ற இலக்கியத் தொடரும், பழமொழியும் அதனை விளக்கும். கி.மு. மூன்றாம் நூற்றாண்டிலிருந்து தமிழ்நாட்டில் கல்வெட்டுகள் கிடைக் கின்றன.

சென்னிமலையிலும், பிடாரியூரிலும் சில கல்வெட்டுகள் சென்னிமலை தொடர்பாகக் கிடைக்கின்றன. அவை தொன்மையான தாக இல்லாவிடினும் உள்ளூர் வரலாற்றுக்குரிய சில செய்திகளைத் தருகின்றன.

### சென்னிமலைக் கல்வெட்டுகள்

**1. மலைக்கோயில் கருவறை இடப்புறம் நிலை**

கி.பி. 1689 ஆம் ஆண்டு கோயில் கட்டிய விபரம் உள்ளது.

**கல்வெட்டு**

1. ஸ்வஸ்திஸ்ரீமகா
2. மண்டலேசுவரன்
3. கலியுகம் 1611
4. க்கு மேல் செல்லா
5. நின்ற விப சம்வத்
6. சரத்து பங்குனி மாதம்



7. தியதி சென்னிமலை
8. வேலவருக்கும்
9. வள்ளிக்கும் திரு
10. கோயில் காரியம்

**சென்னிமலை மலைக்கோயில் நுழைவாயில் விதானத்தில் உள்ள கல்வெட்டு**

கி.பி. 1723 ஆம் வருடம் பூந்துறை வேலத்தட்டான் மகன் பழனித்தட்டான் செய்த திருப்பணியை இக்கல்வெட்டுக் குறிக்கிறது. மைசூர் மன்னர் ஆட்சிக் காலம்.

**கல்வெட்டு**

1. சோபகிருது வருஷம் பங்குனி மாதம் 10 தேதி தேவராச
2. உடையார் காரியத்துக்குக் கர்த்தரான முத்து வசவையனவர்கள்
3. நாளில் பூந்துறை வேலத்தட்டான் மகன் பழனித் தட்டான்
4. சதாசேர்வை

**3. மலைக்கோயில் மடைப்பள்ளி மேற்குச் சுவர்க் கல்வெட்டு**

கள்ளிப்பட்டி பொருளந்தை குலம் சின்னக் கவுண்டர் மகன் குட்டியாக் கவுண்டர் மடைப்பள்ளி கட்டிய விபரம் கூறப்படுகிறது. பிடாரியூர்க் காணியாளர்கள் கள்ளிப்பட்டிப் பொருளந்தை குலத்தார். கி.பி. 1856.

**கல்வெட்டு**

1. சென்னிமலை ஆண்டவர் துணை
2. கள்ளிப்பட்டி பொருளந்தை குலம்
3. சின்னக் கவுண்டர் குமாரன்
4. குட்டியாக் கவுண்டர் மடப்பள்ளி
5. உபயம்
6. நள ஐப்பசி 15 தேதி

### பிடாரியூர்க் கல்வெட்டுகள்

4. பிடாரியூரில் மாரப்ப கவுண்டர் தோட்டத்தில் உள்ள கல்வெட்டு தனிக் கல்லில் உள்ளது.

பிடாரியூர் சென்னிமலைக்குரிய பழைய ஊர். மதுரை நாயக்கர் ஆட்சித் தொடக்க காலத்தில் அச்சுதராயரின் கீழ் ஆட்சி புரிந்த விசுவநாத நாயக்கர் காலக் கல்வெட்டு. பிடாரியூரில் இறக்குமதியாகும் பொருள், ஏற்றுமதியாகும் பொருள் ஆகியவற்றிற்குரிய வரியைச் சென்னிமலை யாண்டவர் கோயிலுக்கு அளிக்க ஆணையிடப்பட்டுள்ளது. கி.பி.1531.

#### கல்வெட்டு

1. ஸ்ரீகர யாண்டு
2. ஸ்வஸ்திஸ்ரீமன் மகாமண்ட
3. லேசுரன் அரியராய விபாட
4. ன் பாசைக்குத் தப்புவராயர்
5. கண்டன் எம்மண்டலம்
6. திறை கொண்டருளிய
7. ராஜஸ்ரீவீர அச்சுதராயர்
8. காரியத்துக்குக் கர்த்தரான விசுவ
9. நாத நாயக்கரும் கிருஷ்ணம நாய
10. க்கரும் (ஆணை) மேல்
11. கரைப் பூந்துறை நாட்டுப் பிடாரியூரில்
12. சென்னிமலை வேலப்பற்குப் பிடாரியூரில்
13. உபைய மார்க்கத்திற்குத் தீர்வை தி
14. சை கார்த்திகைய் யாதொருவர் கொ
15. ண்டதும் உதகம் பண்ணிக் குடு
16. த்தோம் யிந்தத் தன்மத்தை
17. வளர்த்தவன் அசுவமேத யாகம் செய்த
18. புண்ணியம் பெறுவான் அல்லவென்றவன்



19. கங்கைக் கரையில் காராம்பசு
20. வையும் தன் குருவையும் தன் மா
21. தா பிதாவையும் கொன்ற தோ
22. ஷத்தில் போக கடவாராகவும்

### மரச் செதுக்கு எழுத்துக்கள்

இந்தியத் தொல்லியல் துறையின் கல்வெட்டுப் பிரிவினர் 1926 ஆம் ஆண்டு சென்னிமலை செட்டியார் மடத்தில் உள்ள மண்டபத்து மர விட்டத்தில் பொறிக்கப்பட்டிருந்த இரண்டு மர எழுத்துப் பொறிப்புக்களைப் படி எடுத்தனர்.

கொங்கு நாட்டில் மரச் செதுக்கு எழுத்துக்கள் மிக அரிதாகவே கிடைத்துள்ளன. விசயமங்கலம் விசயாபுரி அம்மன் கோயிலிலும், கொடுமணல் அத்தனூரம்மன் கோயிலிலும் கதவுகளில் எழுத்துக்கள் பொறிக்கப்பட்டுள்ளன.

1827 ஆம் வருடம் (கலியுகம் 4928) விய ஆண்டு வைகாசி மாதம் வியாழக்கிழமை புனர்பூச நட்சத்திரம் திரிதியை அன்று மண்டபம் கட்டி முடிக்கப்பட்டது. மிகச் சரியாக 100 ஆம் ஆண்டில் இந்த எழுத்துப் பொறிப்பு படியெடுக்கப்பட்டது. செட்டியார் மடத்தின் அழைப்பின் பேரில் படி எடுக்கப்பட்டிருக்கலாம். தொல்லியல்துறையின் 1926 ஆம் ஆண்டு அறிக்கையில் 718, 719 ஆம் எண்ணாக இவை பதிப்பிக்கப் பட்டுள்ளன.

இம்மண்டபத்தைக் கட்டத் தொடங்கியவர்கள் இளம்பிள்ளையார் (பெயர்ப் பகுதி இல்லை). கடவுள் மகாரிஷி கோத்திரத்தைச் சேர்ந்த வர்கள். இப்பணியை முற்றுப் பெறச் செய்தவர் பெயர் அழகன் செட்டியார்.

மண்டபத்தில் உள்ள மரவிட்டத்தைக் கொடையாகக் கொடுத்தவர் குசவாண்டி கோத்திரத்தைச் சேர்ந்த வாலிசித்தி செட்டியார் மகன் பழனியப்ப செட்டியார் என்பவர்.

✿✿✿

# 26. ஓலைச் சுவடிகள்

**கா**கிதம் பழக்கத்திற்கு வராத காலத்தில் செய்திகள் எல்லாம் ஓலைகளிலேயே எழுதப்பட்டன. தமிழ் இலக்கியங்கள் அனைத்தும் ஓலை கொடுத்த கொடையேயாகும். கல்வி கற்போரும் ஓலைகளிலேயே எழுதிப் படித்தனர். எழுதுவதற்கு எழுத்தாணி பயன்பட்டது. அதை ஊசி என்றும் கூறுவர்.

நம் நாடு போன்ற நாடுகளில் ஓலைச்சுவடி 350 அல்லது 400 ஆண்டுகட்கு மேல் தானாகவே அழிந்து விடும். ஓலையில் இருந்ததை வேறு ஓலைகளில் எழுதி வைப்பர். 'எழுதியவர் ஏட்டைக் காத்தான்' எனலாம். சென்னிமலைத் தலம் பற்றிய 12 ஓலைச் சுவடிகள் உள்ளன. அவை அனைத்தும் பெரும்புலவர் வே.ரா. தெய்வசிகாமணிக் கவுண்டர் (1903-1976) தொகுத்தவை. இப்போது அவை பேரூர் சாந்தலிங்கர் திருமடத்தில் பாதுகாக்கப்படுகின்றன.

1. சிரகிரி அந்தாதி
2. சிரகிரி மான்மியம்
3. சென்னிமலை ஆண்டவர் காதல் ★
4. சென்னிமலைப் பதிகம்
5. சென்னிமலைத் தல புராணம் ★
7. சென்னிமலைப் பிள்ளைத் தமிழ்
8. சென்னிமலை முருகன் பதிகம்
9. சென்னிமலை மாலை விடு தூது



10. சென்னிமலை யமக அந்தாதி
11. சென்னிமலை வண்ணம்
12. மேழி விளக்கம் ★

★ இக்குறியிட்ட மூன்று நூல்கள் மட்டும் அச்சாகியுள்ளன. பிள்ளைத் தமிழில் 100 பாடல்களில் பருவத்துக்கு ஒரு பாடல் மட்டும் (10) அச்சாகியுள்ளது.

✿✿✿

# 27. செப்பேடு பட்டயங்கள்

கொங்கு நாட்டில் செப்பேடுகளும், ஓலைப் பட்டயங்களும் பல கிடைத்துள்ளன. அவற்றில் சென்னிமலை மக்கள், கோயில் பற்றிய சில செய்திகள் உள்ளன.

அட்டவணைப் பிடாரியூரில் சில பகுதிகள் சென்னிமலை நகரின் பகுதிகளாக உள்ளன. ஒரு செப்பேடு பிடாரியூர் பற்றியதாக இருப்பினும் அச்செப்பேடு சென்னிமலை கைலாசநாதர் சன்னதியில் எழுதப்பட்டுள்ள செய்தி அச்செப்பேட்டில் உள்ளது.

பிடாரியூர்க் காணியாளர்கள் கொங்கு வேளாளர் பொருளந்தை குலத்தார், பொருளந்தை குல சூரியாலிச்சாக் கவுண்டர் மகள் வெள்ளைப்பிள்ளை வள்ளியம்மாளை தலையநல்லூர்க் கூறை குலம் பொன்காளியப்ப கவுண்டர் திருமணம் செய்து கொண்டு பிடாரியூரில் கால்காணி பெற்றார். பிடாரியூர் பொருளந்தை குலக் காணிக் கோயிலான பிராட்டியம்மன் கோயில் வளாகத்தில் தலைய நல்லூர் கூறை குலத்தார் குலதெய்வக் கோயில் பொன்காளியம்மன் கோயில் ஒன்று உள்ளது. இச்செப்பேட்டை எழுதியவர் சென்னிமலை குருவ ஆசாரி. இச்செப்பேடு கூறைபாளையம் கந்தசாமிக் கவுண்டரிடம் உள்ளது.

சென்னிமலை தெற்கு வீதி நிதி நிறுவனத்தில் 35-40 ஆண்டு கட்கு முன்பு ஒரு செப்பேடு படி எடுக்கப்பட்டது. அந்தச் செப்பேட்டில் பிடாரியூர் தொன்மைக் காணியாளர்களான ஈஞ்ச குலத்தாரிடமிருந்து இன்றைய காணியாளர்களான பொருளந்தை குலத்தார் காணியுரிமை பெற்ற செய்தி கூறப்பட்டுள்ளது. பிடாரியூர் ஈஞ்சகுலக் கூத்தக் கவுண்டர் மகள் வெள்ளைப் பழனியம்மாளை கருமாபுரம் பொருளந்தை குல பள்ளிக்கூடத்தான் குமாரவேலப்ப கவுண்டர் திருமணம் செய்து கொண்டு பிடாரியூரில் காணியுரிமை பெற்றார்.



இச்செப்பேட்டில் பிடாரியூர் பொருளந்தைகுல செங்கோட கவுண்டர் மகள் வெள்ளை வேலம்மாளை வள்ளியறச்சல் ஆந்தை குல குமார வேலப்பகவுண்டர் திருமணம் செய்து கொண்டு பிடாரியூரில் காணி பெற்ற விபரம் கூறப்படுகிறது. இச்செப்பேட்டில் சென்னிமலை யாண்டவர் கோயில் தேவதாயம் பிரமதாயத்துக்கு 900 வள்ளம் காடு கொடை கொடுத்த விபரம் கூறப்பட்டுள்ளது.

கொங்கச் செட்டி, சிவபிராமணர், குடுமி வேட்டுவர் ஆகியோரும் பிடாரியூரில் இருந்த விபரம் இச்செப்பேட்டில் கூறப்பட்டுள்ளது. இச்செப்பேட்டையும் குருவ ஆசாரியே எழுதியுள்ளார்.

முதல் செப்பேட்டை முன்னிலை வகித்தும் சாட்சிக் கையொப்ப மிட்டும் எழுதிக் கொடுத்தவர்கள் :-

காடையூர் காங்கய மன்றாடியார்

பழையகோட்டை சர்க்கரைக் கவுண்டர்

காங்கயம் பல்லவராயக் கவுண்டர்

பூந்துறை வாரணவாசிக் கவுண்டர்

வெள்ளோடு சென்னிமலைக் கவுண்டர்

ஈங்கூர் தம்பிராட்டிக் கவுண்டர்

சென்னி ஆண்டி

செம்பத் தோட்டி

இரண்டாம் செப்பேட்டை முன்னிலை வகித்தும் சாட்சிக் கையொப்பமிட்டும் எழுதிக் கொடுத்தவர்கள்:

வெள்ளோடு பயிரங் கூட்டம் பழனிக் கவுண்டன்

வெள்ளோடு சாத்தந்தை கூட்டம் கருப்பகவுண்டன்

ஈங்கூர் தம்பிராட்டிக் கவுண்டன்

சிவன்கோயில் தானிகன் வேலய்யன்

பெருமாள்கோயில் தானிகன் ராமசுவாமி

பிராட்டியம்மன் கோயில் தானிகன் பழனியாண்டி

கருப்பத் தோட்டி

செம்பரையன்

இவர்கள் அனைவரும் பிடாரியூர் - சென்னிமலைத் தொடர்பு உடையவர்கள். சென்னிமலையாண்டவர் துணை எனச் செப்பேட்டில் எழுதப்பட்டுள்ளது.

பேரூர்ச் செப்பேட்டில் பூலுவ வேட்டுவர் பாளையக்காரர் புரவி பாளையம் முத்துவேல்மணி சந்திர கோப்பண மன்றாடியார் ஆட்சிப் பகுதிகள் கூறுமிடத்து ''சென்னிமலைச் சீமை'' கூறப்படுகிறது.

கொங்கு வேளாளர் குடியேற்றம் கூறும் ''கொங்கு காணியான பட்டயம்'' ''திருமுருகன் பூண்டிக் கிரய சாசனம்'' ஆகிய பட்டயங் களில் சில அரிய செய்திகள் கூறப்படுகின்றன.

கரிகால சோழனுக்குச் சித்தப் பிரமை ஏற்பட்டது. கொங்கு நாட்டில் ஊர்கள் உண்டாக்கிக் கோயில் கட்டி அணைகள் கட்டினால் சித்தப் பிரமை நீங்கும் என்று கூறவே கரிகாலன், சடையப்பன், வேணா வுடையான், பொங்கணவேள், செங்காளியப்பவேள் முதலியோர் திருக்கடையூர் சென்று மார்க்கண்ட கோத்திரப் பண்டிதரான ஆண்ட சிவசுப்பிரமணிய பண்டிதரை அழைத்துக் கொண்டு கொங்கு நாடு வந்தனர்.

குருவாகிய மார்க்கண்ட கோத்திர ஆண்ட சிவசுப்பிரமணிய பண்டிதருக்கு திருமுருகன்பூண்டி, சதுர்வேதமங்கலம், அவிநாசி, பெருமாநல்லூர் இந்தத் தலங்கள் எல்லாம் காணியாகக் கொடுத்து உற்சவம், பிரதிஷ்டை, சாந்தி, சம்ப்ரோட்சணம், பூசை முதலிய உரிமை கொடுத்துச் செப்பேடு வெட்டித் தந்தனர்.

இந்த உரிமையால் திருமுருகன்பூண்டியில் கோயில் காணியாளர் களாக விளங்கிப் பூசை செய்து வந்தவர்கள் சென்னிமலை மார்க்கண்ட கோத்திர குமார சாமய்யன், சரவணன் ஆகியோர்.

திருமுருகன்பூண்டி ஆட்சியுரிமை உடையவர் பால வேளாளர் தலைவர் வீரவிக்கிரம சோழியாண்டக் கவுண்டர். வரி கட்ட முடியாத



அவருக்குப் பண உதவி செய்து திருமுருகன்பூண்டி ஆட்சி உரிமையை எழுமாத்தூர்ப் பனங்காடை குல பொய்ங்காக் கவுண்டர், மருதுறை ஆந்தை குல செல்லப்ப கவுண்டர், கொற்றனூர் ஆந்தைகுல சரவணக் கவுண்டர் ஆகியோர் பெற்றனர்.

அவர்கள் தங்கள் குருவை பூசைக்கு நியமிக்கவே சென்னிமலை மார்க்கண்ட கோத்திர குமார சாமய்யன், சரவணன் ஆகியோர் ''இனி இந்த ஆதீனத்திற்கும் எங்களுக்குக் காரியம் இல்லை'' என்று கையோலை எழுதிக் கொடுத்து விட்டுச் சென்னிமலை திரும்பினர்.

மேற்கண்ட வரலாறு கூறும் கொங்கு காணியான பட்டயம், திருமுருகன்பூண்டிக் கிரைய சாசனம் இரண்டும் ஈரோடு கலைமகள் கல்வி நிலைய அருங்காட்சியகத்தில் உள்ளன.

சென்னிமலை தொடர்பில்லாத பல செப்பேடு, பட்டயங்கள் கொங்கு நாட்டின் வேறு வேறு பகுதிகளில் எழுதப்பட்டாலும் அவற்றில் ''சென்னிமலையாண்டவர் துணை'' ''சென்னியப்பர் லட்சிப்பார்'' ''சென்னிமலை தெண்டாயுதபாணி துணை'' போன்ற பல தொடர்கள் எழுதப்பட்டுள்ளன. ஆத்தூருக்குக் கிழக்கேயுள்ள ஒரு குன்றுதோறாடல் தலத்தின் பெயர் ''வடசென்னிமலை'' .

✿✿✿

## 28. கி.பி. 1800 இல் சென்னிமலை

கிழக்கிந்தியக் கம்பெனிப் படையுடன் நடத்திய போரில் 04.05.1799 அன்று திப்பு சுல்தான் வீரமரணம் அடைந்தார். கோவை மாவட்டப் பகுதி கம்பெனி வசம் ஆனது (சேலம் பகுதி 1792லேயே கம்பெனி வசம்).

இந்திய கவர்னர் ஜெனரல் மார்க்விஸ் வெல்லெஸ்லி கம்பெனிக்கு உட்பட்ட பகுதியில் பயணம் செய்து அறிக்கை தருமாறு 24.02.1800 அன்று டாக்டர் ஃபிரான்சிஸ் புக்கானன் அவர்கட்கு ஆணை பிறப்பித்தார். புக்கானன் ''வழிகாட்டி, பணியாளர், காவலர், மொழி பெயர்ப்பாளர், படம் வரைபவர், கூடாரம், குதிரை, மாட்டு வண்டிகள்'' ஆகிய பரிவாரங்களோடு தன் பயணத்தை 23.04.1800 அன்று சென்னையிலிருந்து தொடங்கினார். 06.07.1801 வரை பயணம் செய்து தான் கண்டு, கேட்டவைகளைப் பதிவு செய்தார்.

இயற்கையமைப்பு, மண்வகை, நீர்ப்பாசன வசதி, கால்நடைகள், விவசாயம், விளைபொருள், விலைவாசி, தொழில், வணிகம், நாணயம், அளவு கருவிகள், மக்கள், மொழி, சமய சாதியமைப்பு, பழக்க வழக்கம், சாலை வசதி, ஊர்களின் நிலை ஆகியன அவர் பதிவில் உள்ளன. வீடுகள் - மக்களின் எண்ணிக்கையைக் கூட பல இடங்களில் குறிக்கிறார். போர் அழிவு, பண்டைய வரலாற்றுச் செய்திகளையும் விசாரித்து எழுதி யுள்ளார்.

அவர் தொகுப்பு மூன்று தொகுதிகளாக 'A JOURNEY FROM MADRAS THROUGH THE COUNTRIES OF MYSORE, CANARA AND MALABAR என்ற பெயரில் 1807 ஆம் ஆண்டு லண்டனில் வெளியானது.

புக்கானன் 05.11.1800 அன்று ஊத்துக்குளி அருகில் உள்ள தளவாய்பாளையத்திலிருந்து சென்னிமலை வந்தார்.



நவம்பர் 5-ஆம் தேதி சிறிது தொலைவு கடந்து சென்னிமலைக் குச் சென்றார், புக்கானன். சென்ற வழியில் கோட்டம்பள்ளி (Cottumbully) என்ற இடத்தில் இரும்பை உருக்கும் ஒரு உலைக்களத்தைக் கண்டார்; சென்று பார்த்தார். சக்கிலியர் இரும்பை வடித்தனர். மலைகளுக்கு அந்தப் பக்கம் உள்ள உலைக்களம் போலத்தான் இங்கும் இருந்தது. ஆனால் இங்கு வருந்தத்தக்க நிலையிலிருந்ததாம். அவர் எழுதுகிறார்:

'இரும்பை உருவாக்கும் உலைகள் திறந்த வெளியில் கட்டப்பட் டுள்ளன. அதனால் மழைக்காலத்தில் அவை பயன்படாது. நெருப்பை எரிய வைக்கும் காற்றுத் துருத்தி வெள்ளாட்டின் தோலால் செய்யப் பட்டது; அதன்மூலம் மிகக் குறைவான காற்றை மட்டும் வெளிக் கொணர முடியும். வேலை செய்யும் ஆள் ஒரு கல்லின் மீது உட்காரு கிறான். அந்தப் பையை அவனது இரண்டு கால்களுக்கிடையே வைத்துக் கொள்கிறான்; வலது கையால் துருத்தியை அமுக்கிக் மேலே எடுப்பான். அந்தப் பை ஒவ்வொரு தடவையும் பாதிதான் காலியாகும். வீட்டுச் சமையல் கட்டில் பயன்படும் இரட்டை ஊது குழாயில் வெளிப்படும் அளவு காற்றுதான் இந்தப் பை மூலம் வெளிப்படும். உலையில் ஒரு முனையில் உருக்கிய இரும்பை வெளியில் எடுக்க ஒரு திறப்பு உள்ளது; நிலத்தை ஒட்டியவாறு, இரும்புத் துண்டை எடுத்தபிறகு, உலையில் கரிகள் நிரப்பப்படுகின்றன. உலை எரிய ஆரம்பித்தபின் ஒரு பெரிய கரண்டியளவு கரிகளும் (இன்றைய அளவில் சுமார் 825 மில்லி லிட்டர் அளவு), ஒரு கிண்ணத்தில் தாது கொண்ட மணலும் (சுமார் 550 மில்லி லிட்டர் அளவு) அதில் போடப்படுகின்றன. இவ்வாறு காலையிலிருந்து மாலை மூன்று, நான்கு மணி வரை வேலை தொடர்கிறது. அப்போது இரும்புக் கட்டி உருவாகி வெளியே எடுக்கப்படுகிறது. இதில் கரிக்கான செலவு மிக அதிகம். மலைகளிலிருந்து வரும் ஓடைகளின் நீர் மணலை அடித்து வரும். குறிப்பாகக் காங்கயம் பகுதியில் நொய்யலின் தெற்கிலுள்ள வீர சோழாபுரம் என்ற கிராமத்திலிருந்து நிறைய மணல் அடித்து வருகிறது.

'சாணார் என்கிற சாதியினர் சென்னிமலை அருகில் இரும்பை வார்க்கின்றனர். உலையிலிருந்து இரும்புக் கட்டியை வெளியே

எடுத்ததும் அதைக் கோடாலி மூலம் இரண்டாகப் பிரிப்பதாக அவர்கள் சொல்கின்றனர். அது கொல்லர்களுக்கு விற்கப்படுகிறது. அதை அவர்கள் உலையில் வைத்துத் திரும்பத் திரும்பத் தட்டி சிறு, சிறு கட்டிகளாகச் செய்கின்றனர். ஒவ்வொரு உலையிலும் நான்கு சாணார்கள் வேலை செய்கின்றனர். ஒவ்வொருவரும் வேலையின் ஒவ்வொரு பகுதியைக் கவனிக்கின்றனர். மழைக்காலத்தில் அவர்கள் மணலைச் சேகரிக்கின்றனர். பிறகு கரித்துண்டுகளைச் சேகரிக்கின்றனர்; இறுதியாக, பனை, தென்னை மரங்களின் அறுவடைக் காலங்களின் மூன்று மாத இடைவெளியில் மீண்டும் இரும்பை உருக்க ஆரம்பிக் கின்றனர். உருக்கும் இரும்பில் முப்பதில் ஒரு பாகத்தை அரசாங்கத் திற்கு வரியாகச் செலுத்துகின்றனர். அத்துடன் கரித் துண்டுகளுக்காக வெட்டும் மரங்களுக்கும் மகமை செலுத்துகின்றனர். பெருந்துறை வட்டத்தில் கிட்டத்தட்ட ஒவ்வொரு கிராமத்திலும் கருப்பு மண்ணி லிருந்து இரும்பைத் தயாரிக்கும் வேலை நடைபெறுகிறது.

'நொய்யலாற்றின் பகுதிகள் முழுவதிலும் மாவுக்கல் பாறைகள் கிழக்கு மேற்காக செங்குத்தாகக் காணப்படுகின்றன. நான் இன்று பார்த்து வந்த பகுதிகள் தளவாய்ப்பாளையம் பகுதியைப் போன்று உள்ளன. மக்கள் மழையில்லை என்று குறைபட்டுக் கொள்கிறார்கள்; ஆனால் ஒரு பெரிய ஏரியைக் கடந்து வந்தேன்; அந்த ஏரி நிறைய தண்ணீர் இருந்தது; ஆனால் பாசனத்திற்குப் பயன்படுத்தப்படாமல் இருந்தது.

'கோயம்புத்தூரின் பிற பகுதிகளைப் போல இங்கும் பெரும்பாலும் கிளுவை முள் செடிகளால் வேலி போடப்படுகிறது. கிழுவை மரங்களி லிருந்து மூன்று, நான்கு முழக் குச்சிகளாக வெட்டி மார்ச் 12 முதல் ஏப்ரல் 10 வரையான காலத்தில் (பங்குனி) நிலத்தில் ஒரு ஜான் ஆழத்தில் பதிக்கிறார்கள். பதித்ததிலிருந்து அது கால்நடைகளுக்கு எதிரான வேலி யாகிறது. கள்ளி, வேலமர முள் வேலிகள் இங்கு பரவலாகக் காணப்படு கின்றன; அவை எந்த மண்ணிலும் வளரும்; ஆனால் கிளுவைச் செடிகளுக்குச் சற்று நல்ல மண் தேவை.



'சென்னிமலை' (China mali) மக்களுக்கு எந்தத் தகவலையும் எனக்குத் தர விருப்பமில்லை; அல்லது அவர்கள் அந்த அளவிற்கு விவரம் தெரியாதவர்களாயிருக்க வேண்டும். ஒருமுறை உருக்கி, வெட்டி எடுக்கப்பட்ட இரும்பில் பாதித் துண்டை எடை போட அந்த நகரம் முழுவதிலும் தேடியும் வழி காண முடியவில்லை. இப்பகுதி மக்கள் மைசூர்ப் பகுதியினரைக் காட்டிலும் விவரம் குறைந்தவர்களாகத் தெரிகின்றனர்; அத்துடன், பெரும்பாலான கைவினை வேலைத் திறனில் கல்கத்தா அல்லது மதராஸ் பகுதியினரைக் காட்டிலும் மேலும் பின்தங்கியவராக உள்ளனர். கைவினை வேலைகள் வெளிநாட்டினரால் அறிமுகமாகாத வங்காளத்தின் ஒவ்வொரு பகுதியிலும் இதேதான் நிலை. நெசவுத் தொழிலில் மட்டும் கிட்டத்தட்ட நன்றாகத் தேர்ச்சி பெற்றிருக்கிறார்கள்.

ஐதர் அலி காலத்தில், சென்னிமலையில் சுமார் இருநூறு வீடுகள் இருந்தன. இப்போது 125 ஆகக் குறைந்துள்ளன. அவற்றில் 17 வீடுகள் பிராமணர்களுடையவை; அவர்கள் 18 வீடுகளை நாட்டியக்காரிகளுக் காகவும், இசைக் கலைஞர்களுக்காகவும் வைத்துள்ளனர். மீதியுள்ள 90 வீடுகள் தொழில் செய்து பிழைப்பவருடையன; அவற்றில் 41 வீடுகள் நெசவாளர்களுடையவை, ஐந்து வீடுகள் கடைக்காரர்களுடையவை, ஏழு வீடுகள் விவசாயிகளுடையவை.

'சமீபத்தில் சின்னம்மை இந்நகரில் பரவியது. அதனால் நூறு பேர்கள் இறந்தனர். இச்சிறிய ஊரில் இப்பெரும் இழப்பு மிகக் கொடுமையானது! அம்மைப் பால் ஊசி குத்திக் கொள்ளுதலைப் பற்றி இப்பகுதி மக்களுக்குத் தெரியவில்லை; அதைப் பற்றிச் சொன்னால், அவர்கள் ஆச்சரியமும், வெறுப்பும் கொள்கிறார்கள். அம்மைக்கு மருந்தாக வேப்பிலையை நம்புகிறார்கள்; வைரஸ் கிருமியினால் நேரும் இந்தக் கடும் நோய்க்கு வேப்பிலையைச் சாற்றுகிறார்கள். ஏனெனில் அம்மையைக் கொண்டு வரும் மாரியம்மனுக்கு வேப்ப மரம் புனிதமானது; மாரியம்மன் கோயிலுக்குப் பூசாரி, பண்டாரம் ஆவார். அம்மைக் காலங்களில் அப்பூசாரிக்கு அன்பளிப்புகள் கிடைக்கின்றன.

பிராமணர்கள் கூடத் தருகின்றனர். இப்போது இந்த நோய் நின்று விட்டது. அதற்காக (அன்று) இரவில் ஒரு பெரும் பலி தந்திட எண்ணி யுள்ளார்கள் - நோயைத் தணித்துள்ள தெய்வத்திற்கு நன்றி தெரிவிப்ப தற்காக. அப்பலியிடும் நிகழ்ச்சியில் பிராமணர்கள் கலந்து கொள்வ தில்லை. கூடியிருக்கும் பாட்டுப் பாடுவோர், தாரை - தப்பட்டைகள், பிற வாத்தியங்கள் மற்றும் பிற ஆட்கள் போடும் சத்தத்தால் நான் இன்று உறங்குவதற்கு வாய்ப்பில்லை..''.

நவம்பர் ஆறாம் தேதி சென்னிமலையிலிருந்து ஐந்து மலபார் மணி நேர தூரம் கடந்து பெருந்துறைக்குச் (Perinduri) சென்றார். ''கடந்து வந்த வழியில் மண் சுமார் தான்'' என்கிறார்.

✿✿✿



# 29. தொழில்கள்

சென்னிமலையைச் சுற்றியுள்ள பகுதியில் பெரும்பாலும் விவசாயம் நடைபெற்றாலும் சென்னிமலையில் விவசாயத்தை விட நூற்பு, நெசவுத் தொழிலே சிறப்பாக நடைபெற்று வந்தது.

நூற்பு கொங்கு மக்கள் வாழ்க்கையில் முக்கியமான இடத்தைப் பெற்றது. இவ்வட்டாரத்தில் திருமணச் சீர்களில் ஒன்று நிறைநாழி சுற்றுதல். ஒரு படி அல்லது வள்ளம் என்னும் அளவு கருவியில் முக்கால் பாகம் நெல்லை நிரப்பி அதில் நூல் சுற்றப்பட்ட தார்க்கருது (தக்கிளி) வைக்கப்படும். அதை எடுத்து மணமகன், மணமகளை வாழ்த்துவது போல் சுற்றுவர். நூல் சுற்றப்பட்ட இரும்புக் கருது நூற்பைக் குறிக்கும். கருதும் நூலும் ஒன்றி இருப்பது போல மணமக்களும் வாழ்வில் ஒன்றி இருக்க வேண்டும் என்பது கருத்து.

கணவனை இழந்த பெண்களுக்குரிய சடங்காகச் சிலவற்றைச் செய்வர். அவற்றுள் ஒன்று ''கணவன் இல்லாத நீ நூல் நூற்றுப் பிழைத்துக் கொள்'' எனக் கூறுவது போன்ற சடங்காகும்.

மங்கலன் என்னும் நாவிதர் இனப் பெரியவர் கொடுக்க எழுதிங்கள் சீர் செய்து கணவன்-மக்களோடு உள்ள ஒரு பெண் கணவனை இழந்த பெண்ணிடம்

''கொல்லன் கதிரும்
கொரங்காட்டுப் பஞ்சும் கொண்டு
நூல் நூற்று
நூறாண்டு வாழ்வாயாக''

என்று கூறிக் கதிரையும், பஞ்சையும் கொடுப்பர்.

சென்னிமலை அருகில் உள்ள சங்ககாலப் பேரூரான கொடுமணலில் ''கல்வி ஒழுக்கம்'' என்ற இலக்கியத்தின் ஏட்டுச் சுவடிகள் பல

கிடைத்துள்ளன. முழுவதும் கல்வியின் சிறப்பைக் கூறும் நூல். அதில் ஒரு தொடர்,

''நூற்று உண்டாயினும் நூல் பல கல்''.

என்பதாகும்.

05.11.1800 அன்று இங்கு வந்த ஆங்கிலப் பயணி டாக்டர் புக்கானன் சென்னிமலையில் 125 வீடுகள் இருந்ததாகக் கூறுகிறார். (ஐதர் அலி காலத்தில் 1762 - 1782 - 200 வீடுகள் இருந்தனவாம்) அவற்றில் 41 வீடுகள் நெசவாளர் வீடுகள் என்கிறார். மற்றும் 7 வீடுகள் விவசாயிகள் வீடும் 5 கடைகளும் இருந்தன என்கிறார்.

கைவினைத் தொழில்களில் கல்கத்தா, சென்னையை விடக் குறைவான திறன் உள்ளவர்கள் சென்னிமலை மக்கள். ''நெசவுத் தொழிலில்மட்டும் கிட்டத்தட்ட நன்றாகத் தேர்ச்சி பெற்றிருக் கிறார்கள்'' என்று சென்னிமலை நெசவுத் தொழிலைப் பாராட்டு கிறார்.

இங்கு நாடார்கள் பனை, தென்னை மரங்களின் மூலம் கருப் பட்டி, சர்க்கரை, தயாரிப்பதுடன் இரும்பு காய்ச்சி எடுக்கும் தொழிலை யும் செய்வதாகக் கூறுகிறார். இரும்புத் தாது மணலைக் கரியுடன் கலந்து உலையில் கொட்டி ஊதுவை (துருத்தி) மூலம் இரும்பைக் காய்ச்சி எடுப்பர்.

ஒருமுறை காய்ச்சிய இரும்பை எடுத்தபின் மீண்டும் உலையை எரியச் செய்து சுமார் 825 மில்லி லிட்டர் கரியுடன் 550 மில்லி லிட்டர் தாது மணலைப் போட்டு உலையில் இரும்புக் கட்டியை எடுப்பர். ஒவ்வொரு இரும்பு உலைக்கும் 4 பேர் வேலை செய்வர். இரும்புக் கட்டியைப் பிளந்து கொல்லர்கட்கு இரும்பை விற்பர். அவர்கள் அதைக் கருவியாகச் செய்வர். திறந்தவெளியில் இரும்பு உலை இருப்பதால் மழைக் காலத்தில் உற்பத்தி இராது. எடுக்கும் இரும்பில் முப்பதில் ஒரு பாகம் அரசுக்கு வரியாகக் கொடுக்க வேண்டும்.

புக்கானன் ஒரு இரும்புத் துண்டை எடை போட முயற்சி செய்தார். சென்னிமலையில் எங்குமே எடை போட கருவி இல்லை என்கிறார்.



சென்னிமலை வட்டாரத்தில் பெருவாரியாகப் பருத்தி விளைந் தது, பருத்தியில் கொட்டைகளை நீக்க மக்கள் கைத்திறமனைகளைப் பயன்படுத்தினர். பஞ்சை நூலாக்கி நெசவு செய்து வந்தனர். வேட்டி, சேலை, துண்டுகளே குடிசைத் தொழிலாக நடைபெற்று வந்தது.

முதன் முதலாக சென்னிமலை க. கிருஷ்ண முதலியார் பருத்தி அரைக்கும் கைத் திறமனைக்குப் பதிலாக 1911இல் பருத்தி அரவை செய்ய இயந்திரத்தைப் பயன்படுத்தினார். அதைத் தன் கூட்டாளி யாகிய த. குருசாமி செட்டியாரோடு சேர்ந்து விரிவாகச் செய்தார்.

பலரும் இயந்திரத்தைப் பயன்படுத்தினர். பல ஜின்னிங் தொழிற் சாலைகள் பெருகின. உற்பத்தி பெருகிறது. நூல் பதப்படுத்த பெரிய பாவடியும் இருந்தது.

கோயம்புத்தூரில் 16.08.1890 ஆம் ஆண்டு ஏற்பட்ட ஸ்டேன்ஸ் நூற்பு நெசவு ஆலை, பின் இந்தியர் நிர்வாகத்தில் தொடங்கப்பட்ட காளீஸ்வரா மில்லின் தேவையைச் சென்னிமலைப் பஞ்சு பூர்த்தி செய்ததுடன் ஏற்றுமதியும் செய்யப்பட்டது.

நாடன் பருத்திக்குப் பதிலாக அமெரிக்கன், கம்போடியா போன்ற நீண்ட இழைப் பருத்தியும் பெருவாரியாகப் பயிரானது. பஞ்சு வணிகர்கள் பெருகினர். வணிகர்கட்கும், நெய்வோர்கட்கும் நல்ல ஊதியம் கிடைத்தது. சென்னிமலையின் வியாபார முக்கியத்துவம் மிகப் பெரிய அளவில் பெருகிறது.

சென்னிமலை வட்டாரப் பஞ்சின் தரத்தால் தென்னிந்திய மில்களுக்கு மட்டுமில்லாமல் பம்பாய், ஆமதாபாத் மில்கட்கும் இவை ஏற்றுமதியாயின. மேனாட்டுக்கும் ஏற்றுமதி செய்யப்பட்டது. இதனை மிகவும் விரிவாகச் செய்த சென்னிமலை வாசியான த. கிருஷ்ண செட்டியார் பஞ்சு அரசன் என்று போற்றப்பட்டார். பின் இவர் கோவை யில் குடியேறி பெரிய அளவில் தொழிலை நடத்தினார்.

சென்னிமலை வாசிகள் திருப்பூர், கோவையில் குடியேறி பஞ்சுமில், நூற்பு, நெசவு ஆலைகளைத் தொடங்கினர். சென்னிமலை வி.எஸ். செங்கோட்டையா கோவையில் சாரதா மில் தொடங்கினார்.

ஈங்கூர் ஈ.ஆர். ரங்கசாமிக் கவுண்டரும், சென்னிமலை ஓ.கே. சென்னியப்ப முதலியாரும் கூட்டாகத் திருப்பூரில் நடத்திய பஞ்சுத் தரகு மண்டியில்தான் குமரன் எடைக் குறிப்பு எழுத்தராகப் பணியில் சேர்ந்து பணியாற்றினார்.

இருப்பினும் நெசவாளர் வாழ்க்கைத் தரம் உயரவில்லை. பத்மஸ்ரீ எம்.பி. நாச்சிமுத்து முதலியார் முயற்சியில் 14.04.1941 அன்று ''சென்னிமலை நெசவாளர் கூட்டுறவு உற்பத்தி விற்பனை சொஸைட்டி (கே.885) தொடங்கப்பட்டது. நெசவாளர் வாழ்வில் வசந்தம் வந்தது. இன்று 'சென்டெக்ஸ்' என்ற பெயரில் ஆல விருட்சமாக வளர்ந்துள்ளது. பின் பல்வேறு நெசவாளர் கூட்டுறவு உற்பத்தி விற்பனைச் சங்கங்கள் தொடங்கி அழகிய வண்ணப் போர்வைகள், மேசை விரிப்பு, திரைச் சீலைகள் போன்ற நவீன முறையில் பலவற்றை உற்பத்தி செய்தன. உலகளவில் சென்னிமலை நெசவுப் பொருட்கள் மதிப்புப் பெற்றன.

இங்கு உற்பத்தியாகும் கைத்தறி - விசைத்தறிப் பொருட்கள் அழகுடன் வண்ணமயமாகவும், தரம் உயர்ந்ததாகவும், அதே நேரத்தில் விலை குறைவாகவும் இருப்பதால் முதலில் மைசூர், ஐதராபாத், இலங்கைக்கு ஏற்றுமதியாகின. இப்போது இந்தியாவெங்கும், உலக நாடுகளிலும் பெருமதிப்புடன் ஏற்றுமதியாகிறது.

இங்கு உற்பத்தி செய்யப்படும் பனைநார் கள்ளிக்கோட்டை, தூத்துக்குடி போன்ற பல துறைமுக நகர்கட்கும், பிற வெளியூர்கட்கும் ஏற்றுமதியாகிறது.

ஈங்கூர் புகைவண்டி நிலையம் அமைந்தவுடன் பல வகையான உணவு தானியங்கள், இறக்குமதி செய்யப்பட்டு இங்கும் பல ஊர்களி லும் விற்பனை செய்யப்படுகிறது.

மிகச் சிறந்த முருகன் தலம் ஆதலால் பெருவாரியான பக்தர்கள் பயணமாக வழிபட வருவதால் பூசைப் பொருள் கடைகள், உணவு விடுதிகள் பல ஏற்பட்டுள்ளன.



உற்பத்திக்கு மூலப் பொருள் கொண்டு வரவும், உற்பத்திப் பொருட்கள் வெளியூர் கொண்டு செல்லவும், வேன், டெம்போ போன்ற பல வாகனங்கள் இயங்குகின்றன.

நாள் சந்தையும், வெள்ளிக்கிழமை வாரச் சந்தையும் சிறப்பாக இயங்குகின்றன. விவசாயம் நடைபெறுகிறது.

பிளாஸ்டிக் தொழிற்சாலை, அலுமினியப் பாத்திரம் உற்பத்தி செய்தல், எண்ணெய் மில், அரிசி ஆலை, சைசிங் மில், பனியன் தொழிற்சாலை, சாயத் தொழிற்சாலை, லேத் பட்டறைகள், சிமெண்ட் தொட்டிகள் - பிற பொருள் செய்தல், மர அரவை மில்கள் போன்ற பல வகையான தொழில்கள் சென்னிமலையில் சிறப்புடன் இயங்கி வருகின்றன. சுற்று வட்டாரத்திலும் இவற்றுள் பல தொடங்கி நடைபெறுகின்றன.

சென்னிமலை வாசிகட்கு மட்டுமல்ல சுற்று வட்டார மக்களுக்கும் தொழில்புரியும் ஒரு மையமாகச் சென்னிமலை விளங்குகிறது.

✿✿✿

## 30. ஊரும் ஊராட்சியும்

**கா**ங்கயம், ஊத்துக்குளி, ஈங்கூர், பெருந்துறை R.S., வெள்ளோடு, அறச்சலூர் செல்லும் சாலைகளின் சந்திப்பில் இருந்தாலும் சென்னிமலை ஒரு குக்கிராமமாகவே இருந்தது. ஈரோடு தாலூக்கா போர்டார் முயற்சியால் 'சென்னிமலை' 'மைனர் பஞ்சாயத்து' ஆக 10.04.1919 முதல் ஆக்கப்பட்டது.

அட்டவணைப் பிடாரியூர் சென்னிமலை வருவாய்க் கிராமம் எண்.116, சென்னிமலைக் கிராமம் வருவாய்க் கிராமம் எண் 117ஏ, 117பி ஆகியவை இணைந்து மைனர் பஞ்சாயத்தாக அறிவிக்கப்பட்டது. இதற்கான அரசாணை (ஸ்தல ஸ்தாபனம்) 24.02.1919 எண் 249 பிறப்பிக்கப்பட்டது.

ஈரோடு தாலூக்கா போர்டார் சென்னிமலை மைனர் பஞ்சாயத்தின் நிர்வாகிகளாக முதல் ஐந்து நபர்களை நியமித்தனர். அவர்கள்

1. மணியம் சென்னிமலைக் கவுண்டர் (தலைவர்)
2. மணியம் கறுப்பசாமிக் கவுண்டர்
3. சரவணக் குருக்கள்
4. க. கிருஷ்ணமுதலியார்
5. சு. சென்னியப்ப முதலியார்

ஆகியோர் ஆவர். முதல்வர் தலைவர். மற்ற நால்வரும் உறுப்பினர்கள். 'பஞ்சாயத்து' என்றாலே ஐவர் கொண்ட குழுவைக் குறிக்கும். அதனால் முதலில் ஐவர் நியமிக்கப்பட்டனர் போலும். 1919 - 20 ஆம் ஆண்டு பஞ்சாயத்தின் மொத்த வருமானம் ரூபாய் 1147 மட்டுமேயாகும். 1921 ஆம் வருடம் மார்ச் மாதம் க. கிருஷ்ணமுதலியார் தலைவரானார்.

1922 ஆம் வருடம் மார்ச் மாதம் ஏழு பேர் கொண்ட போர்டு நிறுவப்பட்டது. அவர்களில் ஒருவர் நியமனம் செய்யப்பட்டவர்



(சேதுமாதவராமபிள்ளை). 1925 ஆம் ஆண்டு ஆறுபேர் கொண்ட நிர்வாக சபை இருந்தது. 1928 இல் ஏழுபேர் தேர்ந்தெடுக்கப்பட்டனர். பின் 1945 வரை எட்டுப் பேர் அடங்கிய போர்டு இருந்தது.

பெண்கள் பிரதிநித்துவம் இல்லாத அந்நாளில் 1934ல் பொதுத் தொகுதியில் மாணிக்கம்மாள் என்ற அம்மையார் தேர்ந்தெடுக்கப் பட்டது சிறப்புக்குரியது.

சென்னிமலைப் பஞ்சாயத்தின் தனிச் சிறப்பு என்னவென்றால் 1921, 1922, 1925, 1928, 1930, 1932, 1934, 1936 ஆம் ஆண்டுகளில் தலைவர் உள்ளிட்ட உறுப்பினர்கள் அனைவரும் போட்டியின்றி ஏகமனதாகத் தேர்ந்தெடுக்கபட்டனர் என்பதே. இது எந்த ஊருக்கும் இல்லாத தனிச் சிறப்பாகும்.

முதல் முறையாக 1940 ஆம் ஆண்டுதான் மொத்தம் எட்டு வார்டுகளில் 1, 6, 7 ஆம் வார்டுக்கு மட்டுமே தேர்தல் நடைபெற்றது.

வடக்கே முகாசி பிடாரியூர், தெற்கே பசுவப்பட்டி, மேற்கே ஓட்டப்பாறை, கிழக்கே முருங்கத்தொழுவு ஊராட்சிகள் அமைய இதன் நடுவே சென்னிமலை ஊராட்சி அமைந்துள்ளது. பஞ்சாயத்தின் பரப்பளவு 4 சதுர கிலோ மீட்டர் ஆகும்.

ஊராட்சியின் தரம் பின்கண்டவாறு ஆக்கப்பட்டது.

| | | |
|---|---|---|
| மேஜர் பஞ்சாயத்து | - | 1929 |
| இரண்டாம் நிலை பஞ்சாயத்து | - | 20.03.1945 |
| முதல் நிலை | - | 12.01.1962 |
| தேர்வு நிலை | - | 01.03.1982 |
| சிறப்புச் சிற்றூராட்சி | - | 01.10.2004 |
| தேர்வு நிலை | - | 14.07.2006 |

மேஜர் பஞ்சாயத்து ஆனதால் 1930 முதல் துணைத் தலைவர் ஒருவர் தேர்வு செய்யப்படுகிறார்.

**மக்கள் தொகை**

| | | |
|---|---|---|
| 1911 | - | 3308 |
| 1921 | - | 3566 |

| | | |
|---|---|---|
| 1931 | - | 3585 |
| 1941 | - | 3810 |
| 1951 | - | 4500 |
| 2001 | - | 15547 |

2001 மக்கள் தொகையில் ஆண்கள் - 7895

பெண்கள் - 7652

இப்போது சென்னிமலை ஊராட்சி 15 வார்டுகளாகப் பிரிக்கப்பட்டுள்ளது. தலைவர் 1, ஆக 16 பேர். இதில் ஆண்கள் 10 பேர், பெண்கள் 5 (ஒருவர் தாழ்த்தப்பட்டவர்). பெண்களுக்கு 33% ஒதுக்கப்பட்டுள்ளது சிறப்புக்குரியது.

சென்னிமலைப் பஞ்சாயத்தில் சென்னிமலை, அம்மாபாளையம், மணிமலை ஆகிய மூன்று குக்கிராமங்கள் அடங்கியுள்ளன என்று பஞ்சாயத்து அறிக்கை (2014) கூறுகிறது.

ஆனால் மேலப்பாளையம், அர்த்தநாரிபாளையம், குமராபுரி போன்ற ஊர்ப் பகுதிகள் சென்னிமலையுடன் இணைந்து விட்டன. நகர் விரிவும், புதுக் குடியிருப்புப் பகுதிகளும் பல தனித்தனிப் பெயரைப் பெற்று விளங்குகின்றன. அவை.

அய்யப்பா நகர், இந்திரா நகர், எம்.எஸ்கே. நகர், காட்டூர், காந்தி நகர், காமராசர் நகர், சரவணா நகர், சிவானந்தா காலனி, தென்றல் நகர், நாயக்கர் காலனி, நேரு நகர், மன்றாடியார் நகர், ராஜீவ் நகர், ரோஜா நகர் என்பன.

கைலாசநாதர் கோயிலைச் சுற்றியுள்ள நான்கு தெருக்களில் இரண்டு கீழரத வீதி என்றும், மேலரத வீதி என்றும் மற்ற இரண்டு தெருக்கள் வடக்கு ராஜ வீதி, தெற்கு ராஜ வீதி என்று முன்பு கூறப்பட்டது. இப்போது நான்கு வீதிகளையும் 'ராஜ வீதி' என்றே மக்கள் அழைக்கின்றனர்.

கோயில் உள்ள தெருக்களும், பிற ஊர்களுக்குச் செல்லும் வழிகளும் கோயில் பெயராலும், சென்றடையும் ஊர்ப் பெயராலும் அழைக்கப்படுகின்றன.



சில பழைய தெரு, இடப் பெயர்கள் அக்கிரகார வீதி, பண்டிதகாரர் தெரு, பழக்காரத் தெரு, மேட்டாபீஸ், வண்டிப் பேட்டை, பாவடி, அடிவாரம், சந்தைப் பேட்டை, பார்க்ரோடு என அழைக்கப்படுகின்றன.

பல தெருக்கள் சமயம், இலக்கியம், வரலாறு, தேசியப் பெயர்களால் அழைக்கப்படுவது சிறப்புக்குரியது.

சென்னிமலையில் புதிய பகுதிகள் 15க்கும் மேற்பட்ட நகர்கள் எனப் பெயர் பெற்றிருந்தாலும் முன்பு நகரை ஒட்டி இருந்த பல காட்டுப் பகுதிகள் இன்றும் காடு என்றே அழைக்கப்படுகிறது.

அவை,

**காடு**

கள்ளன் காடு, களத்துக்காடு, குகைக்காடு, கொத்தன் காடு, தேர்க்காடு, தோப்புக் காடு, பேய்க் காடு, பொறையன் காடு, வவ்வால் காடு, வாவிக் காடு, வெட்டுக்காடு.

**சமயம்**

அறவாழி தெரு, நால்வர் தெரு, திருஞானசம்பந்தர் தெரு, அப்பர் தெரு, சுந்தரர் தெரு, சேக்கிழார் தெரு, அருணகிரிநாதர் தெரு, வள்ளலார் தெரு, மாணிக்கவாசகர் தெரு.

**இலக்கியம்**

செங்குட்டுவன் தெரு, கோவலன் தெரு, கண்ணகி தெரு, மாதவி தெரு, மணிமேகலை தெரு.

**வரலாறு**

சேரன் தெரு, சோழன் தெரு, பாண்டியன் தெரு, பல்லவன் தெரு.

**தேசியம்**

காந்திஜி தெரு, நேரு வீதி, நேதாஜி வீதி, பட்டேல் வீதி, வ.உ.சி. தெரு, குமரன் தெரு, திரு.வி.க. தெரு, அண்ணா தெரு, கென்னடி தெரு என்பன.

இன்னும் சில தெருக்கள் சென்னிமலை நகர், மக்கள், சமுதாயம், ஊராட்சி ஆகியவற்றிற்குத் தொண்டு செய்த பெருமக்களுக்குச் செய்யும் கைமாறாக அவர்கள் பெயரால் அழைக்கப்படுகின்றன. அவை,

| | |
|---|---|
| செங்கோட கவுண்டர் வீதி, | எம்.எஸ்.கே. நடராஜ் தெரு, |
| கந்தப்ப முதலியார் வீதி, | சுப்பராய முதலியார் வீதி, |
| நாச்சிமுத்து முதலியார் வீதி, | குமரப்ப முதலியார் வீதி, |
| கிருஷ்ண முதலியார் வீதி, | அப்பாய் செட்டியார் வீதி, |
| வீரப்ப உடையார் வீதி, | சிதம்பரம் பிள்ளை வீதி, |
| வேதநாயகம் பிள்ளை வீதி, | மருதாசல உடையார் வீதி, |
| தாசரங்க போயன் வீதி, | மேஸ்திரி ஆறுமுகம் பிள்ளை வீதி |

என்பன.

செங்குட்டை, ஒட்டங்குட்டை, தெப்பக்குளம், வரடி குளம் முதலிய நீர்நிலைகளால் குறிப்பிடப்படுகின்றன. நெட்டை சென்னியப்ப முதலியார் கிணறு வெட்டித் தண்ணீர்ப்பந்தல் வைத்தார். த. குருமூர்த்தி செட்டியார் அடிவாரம் தீர்த்தக் கிணற்றைப் புதுப்பித்தார்.

'காட்டூர்' என்ற பகுதி காடு ஊரானதைக் குறிக்கும். மணிமலைக் கரடு - குட்டிக் கரடு எனவும் பெயர் வழங்கி வருவது சிறப்பான செய்தி யாகும்.

பஞ்சாயத்து ஏற்பட்ட முதல் வருட வருமானம் ரூபாய்.1,147/-

1939 - 40 வருட வருமானம் ரூபாய். 5,735-7-4 தான்

1953 - 54 வருட வருமானம் ரூபாய். 35,585/-

இவ்வாண்டு பேருந்து நிலைய, கட்டணக் கழிப்பிட ஏல வருமானம் மட்டும் ரூபாய். 1,64,640/-

சென்னிமலைக்கு பைகாரா எலக்ட்ரிக் டிபார்ட்மென்ட் மூலம் 1934 இல் மின்சார வசதி கிடைத்தது. முதலில் (1934) 42 தெரு விளக்குகள் போடப்பட்டது. 1953இல் தெரு விளக்குகள் 100 ஆக உயர்த்தப்பட்டது. மின்சாரம், வழங்குவதை பஞ்சாயத்து ஏற்க முன்



வந்தது. முடியவில்லை. அப்போது பஞ்சாயத்து செலுத்திய மின் கட்டணம் ரூபாய்.3,000/- மின்சாரம் வரும் முன்பே கல் கம்பம் நட்டு எண்ணெய் விளக்கேற்றினர்.

இன்று தெரு விளக்குகள் எண்ணிக்கை 836. (40 வாட்ஸ் குழல் விளக்கு 552, 36 வாட்ஸ் குழல் விளக்கு40, மெர்க்குரி விளக்கு 46, சோடியம் விளக்கு 114, அலங்கார விளக்கு 81, ஹைமாஸ் விளக்கு3) பஞ்சாயத்தின் மாதாந்திர மின் கட்டணம் 1,34,432/- ரூபாய்.

1934 ஆம் வருடம் ரோடுகள் பெரும்பாலும் தனியார் ஆக்கிரமிப் பில் இருந்தது. நில அளவைத் துறை (சர்வே) மூலம் அளவு சரி பார்க்கப்பட்டு ஆக்கிரமிப்புக்கள் அகற்றப்பட்டு சாலைகள் விசாலம் ஆனது.

1953-54ல் நகரில் உள்ள சாலைகளில் 5 மைல் தூர சாலை களையே பராமரித்து வந்தது. அதில் 2 மைல் மெட்டல் (கம்பி) சாலை. 3 மைல் மண் சாலை.

இன்று (2014) பேரூராட்சி 28.112 கிலோ மீட்டர் தூரம் சாலை யைப் பராமரிக்கின்றார்கள். 5.653 கிலோ மீட்டர் காங்க்ரீட் சாலை, 21.309 கிலோ மீட்டர் தார் சாலை, 1.150 கிலோ மீட்டர் சாலைதான் மண் சாலை. நகரின் உள் 1.5 கிலோ மீட்டர் தூரம் சாலை அரசின் நெடுஞ்சாலைத் துறைக்குச் சொந்தமானது. சாலைகள் குண்டும், குழியும் இல்லாமல் நன்கு பராமரிக்கப்படுகின்றன. பல இடங்களில் சந்துகளாக இருந்தாலும் அவையும் நன்கு பராமரிக்கப்படுகின்றன. அவற்றுள்

போலீஸ் லைன் சந்து

காந்தி நகர் - I சந்து

எல்லை மாகாளியம்மன் கோயில் சந்து

பாண்டியன் வீதி - I சந்து

என்பன சில.

பேரூராட்சி துப்புரவுத் தொழிலாளர்கட்கும், அரிசனங்கட்கும் தனித் தனிக் குடியிருப்புகள் உள்ளன.

தொடக்க காலம் முதலே ஊராட்சி மன்றத்தார் குடிநீர் வழங்குவதில் மிகக் கவனம் செலுத்தி வருவது குறிப்பிடத்தக்கது. சென்னிமலையின் குடிநீர்த் தட்டுப்பாட்டைப் போக்க 1925 ஆம் வருடம் பஞ்சாயத்து ஒரு திட்டம் தந்தது. அரசால் 18.04.1929ல் அனுமதியளிக்கப்பட்டும் அத்திட்டம் நிறைவேறவில்லை. தொழில் நுட்ப அதிகாரிகளின் கருத்து மாறுபாடே அதற்குக் காரணம். ஒவ்வொரு முறை நிர்வாகத்துக்கு வந்தவர்களும் இதில் கவனம் செலுத்தினர். பற்பல திட்டங்கள் ஆராய்ந்தும் முடிவு ஏற்படவில்லை. தூர்ந்து போன குளத்தைப் புதுப்பித்தல், காவிரியிலிருந்து நேரடியாகத் தண்ணீர் கொண்டு வரும் திட்டம் ஆராயப்பட்டது.

நொய்யல் ஆற்றிலிருந்தும் தண்ணீர் கொண்டு வரும் திட்டமும் ஆராயப்பட்டது. இவை கைவிடப்படப் பொருளாதார வசதி இன்மையும் ஒரு காரணமாகும்.

பெரும் பொருட் செலவுடைய இந்நீண்ட காலத் திட்டத்திற்குப் பதிலாகக் குறுகிய காலத் திட்டம் ஒன்றைச் செயல்படுத்தி ஓரளவு வெற்றியும் கண்டனர்.

சென்னிமலையிலிருந்து உப்பிலிபாளையம் செல்லும் வழியின் தொடக்கத்தில் சர்வே எண். 50 பி-2 சாலையில் 15 அடி அகலம் 150 அடி ஆழத்தில் பெரிய கிணறு வெட்டி அதன் சமீபத்தில் இயற்கையாக அமைந்த குன்றில் பெரிய ரிசர்வாயர் கட்டி பம்பு மூலம் தண்ணீரைத் தேக்கி ஊரின் பிரதான பாகங்களில் குழாய்கள் அமைத்துத் தண்ணீர் வசதி செய்வதே இத்திட்டமாகும். ஆராய்ச்சி நிபுணர் மூலம் நிலத்தில் தண்ணீர் உள்ளதெனத் தெரிந்தது.

ஜில்லா போர்டு, கலெக்டர் மூலம் தக்க பரிந்துரையுடன் அரசுக்கு அனுப்ப அரசும் இதனை 12.06.1948; 14.03.1949 அன்று பரிசீலித்து ஏற்றுக் கொண்டனர். போரிங் போட்டுப் பார்த்ததில் தண்ணீர் இருப்பது உறுதி செய்யப்பட்டது. போட்ட 4 போர்களிலும் தண்ணீர் கிடைத்தது. சென்னை கிண்டி அரசு நிறுவனத்தில் தண்ணீர் சோதனை செய்து திருப்தி தெரிவித்தனர்.



ஒரு லட்சம் ரூபாய் செலவாகும் இத்திட்டத்திற்குக் கோவை ஜில்லா போர்டார் ரூபாய்.25,000/- மானியமாகவும், ரூபாய்25,000/- கடனாகவும் அளித்தனர். 17.01.1950இல் அப்போதைய மராமத்து இலாக்கா அமைச்சர் எம். பக்தவத்சலம் இதைப் பார்வையிட்டார். சோதனைக் குழாய்களிலிருந்து மூன்றாண்டுகள் நகரத்திற்குக் குடிநீர் வழங்கப்பட்டது. 14.09.1952 அன்று சென்னை மாநில நிதியமைச்சர் சி. சுப்பிரமணியம் இத்திட்டத்தைப் பார்வையிட்டு ஆவன செய்வதாக வாக்களித்தார். தண்ணீர் வழங்கப்படுவதால் 01.04.1953 முதல் தண்ணீர் வரி விதிக்கப்பட்டது.

பஞ்ச நிவாரணத் திட்டத்தின் கீழ் சென்னிமலை சர்வே எண். 267இல் இருந்து வந்த தூர்ந்து போய் தனியார் பட்டா நிலமாக மாறிய குளத்தைத் தூர் வாரிப் பழுது பார்க்க ஊராட்சி மன்றம் 1952 - 53 தீர்மானம் அதன்படி கேட்டுக் கொள்ளப்பட்டது.

பவானியாற்றிலிருந்து தண்ணீர் பெறும் பெருந்துறை, கருமாண்டிசெல்லிபாளையம் கூட்டுக் குடிநீர் திட்டத்தில் நாள்தோறும் 8 லட்சம் லிட்டர் தண்ணீர் சென்னிமலைக்கு வழங்கத் திட்டம் வகுக்கப்பட்டது. இதனால் சென்னிமலை மக்களுக்கு நபர் ஒன்றுக்கு 50 லிட்டர் தண்ணீர் வழங்க வேண்டும். இத்திட்டத்தில் சென்னிமலை இறுதிப் பகுதியில் இருப்பதாலும், மக்கள் தொகைப் பெருக்கத்தாலும் போதுமான தண்ணீர் கிடைக்கவில்லை. உரிய தண்ணீர் கிடைக்காத காரணத்தால் ஒட்டங்குட்டை கிணறு மூலம், ஆழ்குழாய்க் கிணறு மூலம் குடிநீர்த் தேவை ஓரளவு பூர்த்தி செய்யப்பட்டது.

1999 இல் சென்னிமலை பொன் விழாக் கூட்டுக் குடிநீர் திட்டம் மூலம் சென்னிமலை, பெருந்துறை கருமாண்டிசெல்லிபாளையத் துக்குப் போதிய குடிநீர் வழங்க அரசு தீர்மானித்தது.

சென்னிமலை பேரூராட்சியின் பங்கு ரூபாய் 459.80 லட்சம் அரசு மானியம் 40 சதவிகிதம் 183.92 லட்சம். சென்னிமலை பேரூராட்சி நகர்ப்புற வங்கியில் கடனாகப் பெற்றது 60 சதவிகிதம் 275.88 லட்சம் ரூபாய். 12.06.2000 அன்று அரசு இதற்கு அனுமதி யளித்தது.

தமிழ்நாடு குடிநீர் - வடிகால் வாரியம் செயல்படுத்தப் பெறும் இத்திட்டம் காலதாமதத்துடன் நிறைவேறியது. குடிநீர் சீராக வழங்க சென்னிமலை பேரூராட்சி பயனுள்ள பற்பல திட்டங்களைச் செயல் படுத்தியுள்ளனர். நபர் ஒன்றுக்கு 76 லிட்டர் அளிக்கத் திட்டம்.

13.50 லட்சம் லிட்டர் கொள்ளத்தக்க 5 மேல்நிலைத் தொட்டிகள் கட்டப்பட்டுள்ளன.

| | | |
|---|---|---|
| பொதுக் குழாய்கள் | - | 178 |
| விசைப் பம்ப் | - | 66 |
| ஆழ்குழாய் கிணறு | - | 15 |
| பொதுக் கிணறு | - | 5 |
| மொத்தக் குடிநீர் இணைப்புகள் | - | 4270. |
| கைப் பம்ப் | - | 53 (அடி பைப்) |
| ஆழ்குழாய் கிணறு மோட்டார் ஏர் கம்ப்ரசர் | - | 8 |
| தரைமட்டத் தொட்டிகள் | - | 9 |
| 2000 லிட்டர் கொள்ளத்தக்க | | |
| சின்டெக்ஸ் டேங்க் | - | 12 |
| நீர் பகிர்மானக் குழாய் நீளம் | - | 29, 862மீட்டர் |
| பராமரிப்புக் கட்டணம் | - | 2,15,310/- |
| வீட்டு உபயோகம் வரி | - | ரூபாய்.50/- |
| வணிகம், தொழில்இனம் வரி | - | ரூபாய்.120/- |
| 2014-15 கேட்புத் தொகை | - | ரூ.26,63,520/- |
| (விபரம் 2014ன் படி) | | |
| 2006 முதல் 2014 வரை திட்டப் பணிகள் | | |
| எண்ணிக்கை | - | 256 |
| மதிப்பீட்டுத் தொகை | - | 962.56 லட்சம் |



மேற்கொள்ள விருக்கும் திட்டங்கள் 2014 - 2015

| | | |
|---|---|---|
| பணிகள் | - | 8 |
| தொகை | - | ரூபாய் 228.30 லட்சம் |

முன் வெள்ளிக்கிழமை சந்தையை மாவட்டக் கழகம் நடத்தியது. செலவு போக வருமானத்தில் பாதியைப் பஞ்சாயத்தின் பங்காக மாவட்டக் கழகம் வழங்கும். இப்போது சந்தையைப் பேரூராட்சியே நடத்துகிறது.

**வருமானம் வரக் கூடிய இனங்கள் (1953 அறிக்கை)**

| | |
|---|---|
| 1. வீட்டு வரி | 11. தினசரி மார்க்கெட் |
| 2. தொழில்வரி | 12. வாரச் சந்தையின் பங்கு |
| 3. வண்டி வாகன வரி | 13. ஸ்லாடர் ஹவுஸ் |
| 4. மிருகங்கள் வரி | 14. குப்பைகள் விற்பனை |
| 5. நிலங்கள் செஸ் | 15. வண்டிகள் ஸ்டாண்ட் |
| 6. சர்சார்ஜ் - ஸ்டாம்பு டூட்டி | 16. நில வாடகை |
| 7. தமாஷா வரி | 17. லைப்ரரி வரவு |
| 8. தண்ணீர் வரி | 18. P.P.R. Act வரவு |
| 9. பிரைவேட் ஸ்கேவன்ஜிங் கட்டணம் | |
| 10. லைசென்ஸ் கட்டணம் | 19. கம்போஸ்ட் உர விற்பனை |

**பேரூராட்சி அலுவலக முகவரி**

56/1 அப்பாய் செட்டியார் தெரு,

சென்னிமலை - 638 051.

தொலைபேசி - 04294 250 249.

❀❀❀

# 31. கால வரிசையில் சென்னிமலை

1292 - முருங்கத்தொழுவு ஊரார் வேலவர்க்குக் கொடை

1531 - பிடாரியூரில் வேலவர்க்குக் கொடை

1689 - மலை, தண்டபாணி சன்னதி திருப்பணி

1723 - மலைக்கோயில் நுழைவாயில் திருப்பணி

1799 - அம்மை நோய் தீவிரம், 100 பேர் மரணம்

05.11.1800 - ஆங்கிலேயப் பயணி புக்கானன் வருகை

1827 - செட்டியார் மடம் மண்டபம் கட்டல்

12.05.1852 - ஈங்கூர் வழியாக இரயில் தொடக்கம்

1856 - மலைக்கோயில் மடப்பள்ளி கட்டல்

16.08.1890 - கோவை ஸ்டேன்ஸ் மில் தொடக்கம்

1890 - மலைக்கோயில் குடமுழுக்கு விழா

1901 - சுப்புரத்தினம் பிறந்தார் (ஈசான சிவாச்சாரியார்)

04.10.1904 - குமரன் பிறந்தார்

1907 - சப் ரிஜிஸ்திரார், இராமகிருஷ்ணம்பிள்ளை நியமனம்

24.01.1908 - பலவிதநோக்குக் கூட்டுறவு நாணயச் சங்கம் தொடக்கம்

1910 - எம். சபாபதி முதலியார் தோத்திரப் பதிகம் பாடினார்

1911 - பஞ்சு அறைவு செய்யும் முதல் இயந்திரம் நிறுவல் (க. கிருஷ்ண முதலியார்)

1911 - 'பஞ்சு அரசன்' த. கிருஷ்ண செட்டியார் டெல்லியில் 5 ஆம் ஜார்ஜ் முடிசூட்டு விழாவிற்கு அழைக்கப்பட்டார்.



28.04.1913 - எம்.பி. நாச்சிமுத்து முதலியார் பிறந்தார்

10.04.1919 - மைனர் பஞ்சாயத்துத் தொடக்கம் (நியமனம்) முதல் தலைவர் மணியம் சென்னிமலைக் கவுண்டர்

1919 - வீட்டு வரி விதிப்பு

1920 - கலாஞான சங்கம் தொடக்கம்

மார்ச் 1921 - முதல் பஞ்சாயத்துத் தேர்தல் (தலைவர் க. கிருஷ்ண முதலியார்)

08.01.1922 - யாத்திரை வரி விதிக்க அரசைக் கேட்டல்

19.05.1922 - வேளாளத் தம்பிரான் சொத்துக்கள் பற்றி அன்பர் களைக் கூட்டிக் கருத்துக் கேட்டல் (பெருந்துறையில்)

07.06.1922 - பெரும்பாலோர் விரும்பியபடி வேளாளத் தம்பிரான் சொத்துக்களை தாலூகா தேவஸ்தானக் கமிட்டியிடம் ஒப்படைத்தல்

1923 - தர்ம பரிபாலன சபை சார்பில் தலபுராணம் வெளியீடு, பதிப்பாசிரியர் மகுட வீதி, (நட்டுவனார் மரபு) புலவர் ந.மா.சி. கறுப்பண்ண முதலியார்

16.04.1924 - சென்னிமலையாண்டவர் காதல் வெளியீடு, ஈரோடு கச்சேரி வீதி, B.P. சாம்பசிவ அய்யர்

29.08.1924 - வேளாளத் தம்பிரான் முருகனடி சேர்ந்தார்

1925 - யுவர் சங்கம் தோற்றம்

07.05.1925 - வேளாளத் தம்பிரான் வாரிசுகள் எஞ்சிய சொத்துக் களையும் தேவஸ்தானக் கமிட்டியிடம் ஒப்படைத்தல்

1926 - செட்டியார் மடம் மர எழுத்து படியெடுப்பு

1927 - புலவர் வே.ரா. தெய்வசிகாமணிக் கவுண்டருக்குத் தலபுராண ஏட்டுச் சுவடி கிடைத்தது

1927 - கோயில் முதல் நிர்வாக அலுவலர் சென்னிமலை அ. இராமசாமி முதலியார் நியமனம்

1927 - மலைக்கோயில் ஸ்கீம் கோயில் ஆனது.

1929 - மேஜர் பஞ்சாயத்து

08.09.1929 - அந்தோணி வாட்சன் பிரப், மகன் நினைவாக ''ஹெர்பார்ட் பிரப் மருத்துவமனை'' கால்கோள்

13.10.1930 - பஞ்சாயத்து முதல் துணைத் தலைவர்

14.12.1931 - ஹெர்பார்ட் பிரப் மருத்துவமனைக்கு வி.எஸ். செங் கோட்டைய முதலியார் - சகோதரர்கள் வார்டு கட்டிக் கொடுத்தல்

11.02.1932 - கொடி காத்த குமரன் மறைந்தார்

1933 - பைகாரா மின்சாரம்

1934 - பஞ்சாயத்தில் முதல் பெண் உறுப்பினர் (மாணிக்கம்மாள்)

1935 - கோவை மாவட்ட காசநோய் மருத்துவமனைக் குழுவில் வி.எஸ். செங்கோட்டைய முதலியார்

1935 - மலைக்கோயில் குடமுழுக்கு விழா

1936 - விளாங்குறிச்சி நா. மருதாசலக் கவுண்டர் 3 இலக்கியம் இயற்றல்

29.03.1941 - ஈங்கூர் ஈ.ஆர். கந்தசாமிக் கவுண்டர் அறங்காவலராக நியமனம்

07.04.1941 - 'சென்டெக்ஸ்' பதிவு

14.04.1941 - 'சென்டெக்ஸ்' பணிகள் தொடக்கம்

1941 - மலைக்கு மின்மோட்டார் மூலம் தண்ணீர் வசதி

1943 - செங்குந்தர் கல்விக் கழகம் தொடக்கம்

1943 - பஞ்சாயத்துப் பூங்கா (பின்னாளில் குடியரசுப் பூங்கா)

1944 - பஞ்சாயத்து நூலகம், வாசக சாலை தொடக்கம்

10.07.1944 - கைலாசநாதர் கோயில் குடமுழுக்கு விழா



1945 - படிக்கட்டு செப்பனிடுதல் தொடக்கம்

07.03.1945 - முதல் பஞ்சாயத்து நிர்வாக அலுவலர் (கே. ராமசாமி நாயுடு)

20.03.1945 - பஞ்சாயத்து இரண்டாம் நிலை

06.11.1946 - கூட்டுறவு பண்டசாலை நிறுவுதல்

1946 - செங்குந்தர் கல்விக் கழகத்தார் மாவட்டக் கழக நடுநிலைப் பள்ளியை ஏற்றல்.

1947 - பஞ்சாயத்துப் பூங்காவிற்குச் சுற்றுச் சுவர் கட்டல்

1948 - கொமரப்பா செங்குந்தர் உயர்நிலைப் பள்ளி

1949 - 'சிசு சம்ரக்ஷண நிலையம்'' தொடக்கம்

19.04.1952 - கூட்டுறவு பால் சப்ளை சொசைட்டி தொடக்கம்

05.06.1952 - முதியோர் கல்விக் கூடம் (இரவு 7½ - 9½)

1952 - கடுமையான மலேரியா.

1953 - பஞ்சாயத்து வெள்ளி விழா, பேருந்து நிலையம் திறப்பு

01.04.1953 - தண்ணீர் வரி விதித்தல்

1957 - ப. பழனிசாமிக் கவுண்டர் சென்னிமலையாண்டவர் மாலை பாடல்

20.11.1959 - மலைக்கோயில் திருப்பணி தொடக்கம்

1960 - மலைச் சாலைக்கு வனத்துறை அனுமதி

1962 - எம்.பி. நாச்சிமுத்து நகர் உதயம்

12.11.1962 - பஞ்சாயத்து முதல் நிலை ஆனது

15.02.1963 - மலைச் சாலைப் பணி தொடக்கம். கல்யாண மண்டபம் தங்கும் விடுதி அடிக்கல் நாட்டல்.

10.04.1963 - ஈசான சிவாச்சாரியார் இறையடி சேர்ந்தார்.

1963 - மலைக்கோயில் 'பட்டியல் கோயில்' ஆனது.

16.02.1964 - மலைப் பாதையில் பகலில் 10 மைல் வேகத்தில் செல்ல வாகன அனுமதி

25.08.1964 - மலை வாகனச் சாலை திறப்பு விழா

06.08.1965 - மணிவாசகர் மன்றம் தண்டபாணி சுவாமிகள் பதிகம் அச்சிடல்

10.04.1966 - அறநிலையத்துறை பாராட்டுக் கோப்பை வழங்கல்

07.01.1967 - தலபுராணம் விரிவுரை நூல், புலவராற்றுப்படை வெளியீடு, புலவர் வே.ரா. தெய்வசிகாமணிக் கவுண்டர்

17.06.1968 - 'சென்டெக்ஸ்' வெள்ளி விழா

1970 - ஊராட்சி ஒன்றியம் தொடக்கம்

04.06.1973 - மலைக்கோயில் குடமுழுக்கு விழா

1973 - கவுண்டனூர் சென்னியங்கிரிவலசாக மாற்றல்

30.06.1976 - கொமரப்பா மகளிர் பள்ளி தொடக்கம்

1978 - கொமரப்பா செங்குந்தர் உயர் பள்ளி - மேல்நிலைப் பள்ளி ஆதல்

01.03.1982 - பஞ்சாயத்து தேர்வு நிலைப் பேரூராட்சி

03.06.1982 - கைலாசநாதர் கோயில் திருப்பணி தொடக்கம்

1983 - எம்.பி. நாச்சிமுத்துபுரம் உதயம்

1983 - எம்.பி. என். அவர்கட்கு பத்மஸ்ரீ விருது

12.02.1984 - மாட்டுவண்டி மலைப்படி ஏறல் (42 நிமிடம்)

06.10.1985 - திருப்பூர்க் குமரன் சிலை திறப்பு

03.12.1986 - காமாட்சியம்மன் கோயில் கால்கோள்

27.06.1987 - எம்.பி. நாச்சிமுத்து முதலியார் அமரர் ஆனார்



07.09.1990 - காமாட்சியம்மன் கோயில் குடமுழுக்கு விழா

03.09.1992 - மலைக்கோயில் குடமுழுக்கு விழா

14.01.1997 - திருவள்ளுவர் சிலை திறப்பு

1998 - தலபுராணம் மறுபதிப்பு

01.10.2004 - பஞ்சாயத்து சிறப்பு சிற்றூராட்சி

அக்டோபர் 2004 - திருப்பூர்க் குமரனுக்கு அஞ்சல் தலை வெளியீடு

15.12.2004 - ஆதிநாராயணப் பெருமாள் கோயில் குடமுழுக்கு

22.02.2005 - தமிழன்பன் சாகித்ய அகாடமி விருது பெற்றார்

2005 - மலைக்கோயில் ராஜகோபுரம் கால்கோள்

14.07.2006 - பஞ்சாயத்து தேர்வுநிலை பேரூராட்சி

04.05.2008 - பரிவார மூர்த்திகள் பாலாலயம்

27.11.2012 - புலவர் செ. அறிவு எழுதிய ''ஆலயத் திறவுகோல்' நூல் வெளியீடு - முத்தமிழ் மன்றம்

12.06.2014 - இசை வேளாளர் மரபினர் - மலைக்கோயில் வேங்கை மரக் கொடிக் கம்பங்கள் பிரதிஷ்டை

30.06.2014 - மூலவர் பாலாலயம்

07.07.2014 - மலைக்கோயில் குடமுழுக்கு விழா

✿✿✿



பஞ்சு அறைவு இயந்திரம் (திரமனை) கொணர்ந்த
க. கிருஷ்ண முதலியார் (1911)




வரலாற்று முன்னோடி
G. ராஜமன்னார் செட்டியார் (1953)





வேங்கைமரத் தேர்



வெள்ளைக்காரன் குட்டு



குடியரசுப் பூங்கா (1946)




கவின்மிகு கட்டிடம் (காங்கயம் வீதி)





ஹெர்பர்ட் பிரப் மருத்துவமனை (CSI) தொடங்கிய
அந்தோணி வாட்சன் பிரப்



ஹெர்பர்ட் பிரப் நினைவு மருத்துவமனை (CSI) (1929)




பஞ்சாயத்து இலவச நூலகம் - வாசக சாலை (1944)




சிசு சம்ரக்ஷண சாலை (1949)

